52 O we si ha, Ya mere, onye ọ bula ode-akwukwọ nke anēzí ihe bayere ala-eze elu-igwe, di ka nwoke bu onye-nwe-ulo, onye nēsi n'àkù-ya puta ihe ọhu na ihe ochie.
53 O rue, mbẹ Jisus tubìri ilu ndia, O si n'ebe ahu pua.
54 Ma mbẹ Ọ batara n'ala nke aka ya, Ọ nēzí ha ihe n'ulo-nzukọ-ha, nke mere ka ibobo nwua ha n'aru, ha we si, Òle ebe Nwoke a si nweta amam-ihe a na ọlu ndia nile?
55 Onye a, ọ̀ bughi nwa onye-ọ̀kà? ọ̀ bughi nne-ya ka anākpọ Meri? na umu-nne-ya, Jemes, na Josef, na Saimon, na Judas?
56 Ma umu-nne-ya ndinyom, ọ̀ bughi ayi na ha nile? Òle ebe kwa ka nwoke a si nweta ihe ndia nile?
57 Ma ha we ma n'ọnyà n'aru Ya. Ma Jisus siri ha, Onye-amuma adighi-asọpuru, ma-ọbughi n'ala nke aka ya, na n'ulo-ya.
58 Ma o meghị ọtụtụ ọrụ ebube n'ebe ahụ n'ihi ekweghị-ekwe ha.

**ISI NKE 14**

1 Na mbẹ ahu Herod, bú tetrarch, nuru akukọ Jisus;
2 O we si ndi-orù-ya, Onye a bu Jọn Baptist; o si na ndi nwuru anwu bilie; ya mere ọlụ dị ike na-egosipụta onwe ha n'ime ya.
3 N'ihi na Herọd jidere Jọn, ke ya abụ, tiye ya n'ulo-nkpọrọ n'ihi Herodias, nwunye Filip nwa-nne-ya.
4 N'ihi na Jọn siri ya, O zighi gi ezi n'iwu ka i nwe ya.
5 Ma mbẹ ọ chọrọ ime ka ọ nwua, ọ tua egwu ìgwè madu ahu, n'ihi na ha guru ya dika onye-amuma.
6 Ma mbẹ emere ememe ncheta-ọmumu Herọd, nwa-nwayi Herodias chiri egwú n'iru ha, we di nma n'anya Herod.
7 O we were iyi kwe nkwa inye ya ihe ọ bula ọ gāriọ.
8 Ma ebe nne-ya gwara ya, si, Nyem isi Jọn Baptist n'ọkwa n'ebe a.
9 Ma eze we di nwute: ma n'ihi iṅu-iyi ahu, na ndi ya na ha nọduru na nri, o we si ka enye ya.
10 O we ziga, bipu isi Jọn n'ulo-nkpọrọ.
11 Ewe bute isi-ya na ite, were nye nwa-abọghọ ahu: o we butere ya nne-ya.
12 Ndi nēso uzọ-Ya we bia, buru ozu ahu, lìe ya, je gosi Jisus.
13 Ma mbẹ Jisus nuru ya, O si n'ebe ahu puta n'ubọ ba n'ebe di n'ọzara iche: ma mbẹ ndi-Ju nuru ya, ha we si n'obodo-ha nile so ya n'ukwu-ya.
14 Jisus we pua, hu oké ìgwè madu, O we nwe ọmiko n'aru ha, O we me ka aru di ha ike.
15 Ma mbẹ o ruru anyasi, ndi nēso uzọ-Ya biakutere Ya, si, Ebe a bu ọhia, oge agawo kwa ubụ a; zilaga ìgwè madu ahu, ka ha we ba n'obodo ntà nile, zutara onwe-ha ihe-oriri.
16 Ma Jisus siri ha, Ọ dighi ha nkpà ipu; nyenu ha ka ha rie.
17 Ha we si ya, Ayi enweghi n'ebe a ma-ọbughi obẹ achicha ise na azù abua.
18 Ọ si, Kpọtaram ha n'ebe a.
19 O we nye ìgwè madu ahu ka ha nọdu ala n'elu ahihia, were obẹ achicha ise na azù abua ahu, le anya n'elu-igwe, gọzie, nyawa, nēnye obẹ achicha ahu nye ndi nēso uzọ-Ya, ndi nēso uzọ-Ya nye kwa ìgwè madu ahu. .
20 Ha nile we rie, riju kwa afọ: ha we chikọta ufọdu nke fọduru, nkata iri na abua juru.
21 Ma ndi riri ihe ra ka nnù ndikom ise, nāgughi ndinyom na umu-ntakiri.
22 Ngwa ngwa Jisus we rugide ndi nēso uzọ-Ya ka ha ba n'ubọ, buru Ya uzọ ga n'ofè ọzọ, mbẹ Ọ nēzilaga ìgwè madu ahu.
23 Ma mbẹ o zipuru ìgwè madu ahu, Ọ rigoro n'elu ugwu iche ikpe ekpere: ma mbẹ o ruru anyasi, ọ nọ n'ebe ahu nání Ya.
24 Ma ubọ ahu ubụ a di n'etiti oké osimiri, ebili-miri nēfeghari kwa ya: n'ihi na ifufe nēfegide ya.
25 Ma na nche nke anọ nke abali Jisus biakutere ha, nēje ije n'elu oké osimiri.
26 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya huru Ya ka Ọ nējeghari n'elu oké osimiri, ha we tua egwu, si, Ọ bu mọ; ha we tie nkpu n'ihi egwu.
27 Ma ngwa ngwa Jisus gwara ha okwu, si, Nwee obi-utọ; ọ bu mu; atula egwu.
28 Pita we za ya, si, Onye-nwe-ayi, ọ buru na ọ bu Gi onwe-gi, sim biakute gi n'elu miri.
29 Ọ si, Bia. Ma mbẹ Pita siri n'ubọ rida, je ije n'elu miri, ijekuru Jisus.
30 Ma mbẹ ọ huru ifufe, ọ tua egwu; o we malite imikpu, o we tie nkpu, si, Onye-nwe-ayi, zọputam.
31 Ngwa ngwa Jisus we setipu aka-Ya, jide ya, si ya, Gi onye okwukwe ntà, gini mere i ji nwe obi abua?
32 Ma mbẹ ha batara n'ubọ ahu, ifufe we kwusi.
33 Ya mere ndi nọ n'ubọ bia nākpọ isi ala nye Ya, si, N'ezie Gi onwe-gi bu Ọkpara Chineke.
34 Ma mbẹ ha gabigasiri, ha we ba n'ala Gennesaret.
35 Ma mbẹ ndikom ebe ahu mara ya, ha we ziga n'ala ahu nile buruburu, chitara ya ndi nile aru nādighi ike;
36 Ma riọ Ya ka ha metu ọnu-ọnu uwe-Ya aka nání: ewe me ka ha ra, bú ndi nēmetu aka n'aru.

**ISI NKE 15**

1 Ya mere ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi sitere na Jerusalem biakutere Jisus, si,
2 N'ìhi gini ka ndi nēso uzọ-Gi nāgabiga iwu-nsọ ndi-okenye? n'ihi na ha adighi-asa aka-ha mbẹ ha nēri nri.
3 Ma Ọ zara, si ha, Gini mere unu onwe-unu nāgabiga kwa iwu Chineke site n'omenala-unu?
4 N'ihi na Chineke nyere iwu, si, Sọpuru nna-gi na nne-gi: na, Onye nākọcha nna-ya ma-ọbu nne-ya, ya nwua ọnwu.
5 Ma unu onwe-unu nāsi, Onye ọ bula nke gāsi nna-ya ma-ọbu nne-ya, Ọ bu onyinye-inata-iru-ọma, n'ihe ọ bula i gābara gi urù n'akam;
6 Ma ọ dighi nsọpuru nna-ya ma-ọbu nne-ya, ọ gābu onye nwere onwe-ya. Otú a ka unu meworo ka iwu Chineke ghara idi irè site n'omenala-unu.
7 Unu ndi-iru-abua, Aisaia buru amuma nke-ọma bayere unu, si,
8 Ndi nka nābiakutem nso n'ọnu-ha, Ọ bu kwa ebụbere-ọnu-ha ka ha nāsọpurum; ma obi-ha di anya n'ebe m'nọ.
9 Ma n'efu ka ha na-efe m, na-akụzi maka ozizi iwu-nsọ nke mmadụ.
10 O we kpọ ìgwè madu ahu, si ha, Nurunu, ghọta kwa;
11 Ọ bughi ihe nābà n'ọnu nēmeru madu; ma ihe nēsi n'ọnu puta, nka nēmeru madu.
12 Ya mere ndi nēso uzọ-Ya biakute Ya, si Ya, Ì matara na ndi-Farisi ewere iwe di ọku, mbẹ ha nuru okwu a?
13 Ma Ọ zara, si, Osisi ọ bula nke Nnam nke elu-igwe nākughi, agēropu ya.

14 Rapu ha: Ha bu ndi-isi nke ndi-ìsì. Ma ọ buru na onye-ìsì edu onye-isì, ha abua gādabà n'olùlù.
15 Pita we za, si ya, Kpọsara ayi ilu a.
16 Jisus we si, Ọ̀ bu kwa unu onwe-unu nēnweghi nghọta rue ubụ a?
17 Ùnu amataghi, na ihe ọ bula nke nābà n'ọnu nābà n'afọ, ewe tubà ya n'ebe-izù-ihe?
18 Ma ihe ndị ahụ nke si n'ọnụ pụta na-esi n'obi pụta; ha we merua nwoke ahu.
19 N'ihi na n'obi ka echiche ọjọọ, igbu ọchụ, ịkwa iko, ịkwa iko, izu ohi, àmà ụgha, nkwulu, si apụta;
20 Ihe ndị a bụ ihe na-emerụ mmadụ: ma iji aka a na-akwọghị akwọ rie ihe adịghị emeru mmadụ.
21 Jisus we si n'ebe ahu pua, je n'ókè-ala Taia na Saidon.
22 Ma, le, otù nwanyi nke Kenean siri n'ókè-ala ahu puta, tikue Ya, si, Merem ebere, Onye-nwe-ayi, Ọkpara Devid; ekwensu nēwesa nwam nwanyi iwe nke-uku.
23 Ma ọ zaghi ya okwu ọ bula. Ndi nēso uzọ-Ya we bia, riọ Ya, si, Zilaga ya; n'ihi na ọ nākpọku ayi n'azu.
24 Ma ọ zara, si, Ọ bughi nání aturu furu efu nke ulo Israel, eziteghm.
25 O we bia kpọ isi ala nye Ya, si, Onye-nwe-ayi,yerem aka.
26 Ma ọ zara, si, Ọ bughi ihe ziri ezi inara achicha umuaka, na itugara nkita.
27 Ọ si, N'ezie, Onye-nwe-ayi: ma nkita nēri irighiri nke nēsi na table nke ndi-nwe-ha dapu.
28 Jisus we za, si ya, Nwanyi, okwukwe-gi di uku: ka ọ di kwa gi dika i nāchọ. Ewe me ka aru di-ya nwayi ahu ike site n'oge hour ahu.
29 Jisus we si n'ebe ahu pua, bia nso oké osimiri Galili nso; o we rigo n'ugwu, nọdu ala n'ebe ahu.
30 Ma oké ìgwè madu we biakute Ya, ha na ndi-ngwurọ, ndi-ìsì, ndi-obị, ndi-ọgwugwu, na ọtutu ndi ọzọ, we tuda ha n'ala n'ukwu Jisus; o we me ka aru di ha ike:
31 Ya mere ibobo juru ìgwè madu ahu anya, mbẹ ha ḥuru ndi-obị ka ha nēkwu okwu, na ndi-ngwurọ ka aru di arọ́, na ndi-ngwurọ ka ha nēje ije, na ndi-ìsì ka ha hu uzọ: ha we nye Chineke Israel otuto.
32 Jisus we kpọ ndi nēso uzọ-Ya ka ha biakute Ya, si, Enwerem ọmiko n'aru ìgwè madu ahu, n'ihi na Mu na ha nọ ubụ a ubọchi atọ, ma ha enweghi ihe-oriri;
33 Ndi nēso uzọ-Ya we si Ya, Òle ebe ayi gēsi nweta nri di otú a n'ọhia, ka o meju oké ìgwè madu di otú a?
34 Jisus we si ha, Ọle obẹ achicha ole ka unu nwere? Ha we si, Asa, na azù ntà ole-na-ole.
35 O we nye ìgwè madu ahu ka ha nọdu ala n'ala.
36 O we nara obẹ achicha asa ahu na azù ahu, nēkele ekele, nyawa ha, nēnye ndi nēso uzọ-Ya, ndi nēso uzọ-Ya we nye ìgwè madu ahu.
37 Ha nile we rie, riju-kwa-ra ha: ha we chikọta ufọdu nime anu fọduru, nkata asa juru.
38 Ma ndi riri ihe di nnù ndikom iri, nāgughi ndinyom na umu-ntakiri.
39 O we zilaga ìgwè madu ahu, ba n'ubọ, ba n'ókè-ala nke Magdala.

**ISI NKE 16**

1Ndi-Farisi we bia, ha na ndi-Sadusi, nāchọ Ya ka O gosi ha ihe-iriba-ama sitere n'elu-igwe.
2 Ọ zara, si ha, Mbẹ o ruru anyasi, unu nāsi, Ihu-igwe gādi nma: n'ihi na elu-igwe nācha uhie uhie.
3 Ma n'ututu, si, Ihu-ututu gādi ta: n'ihi na elu-igwe nācha ọbara ọbara nācha kwa uhie. Unu ndị iru-abụọ, unu ga-amata iru nke elu-igwe; ma ùnu puru imata ihe-iriba-ama nile nke mbẹ ahu nile?
4 Ọbọ ọjọ nke nākwa iko nāchọ ihe-iriba-ama; ma agaghi-enye ya ihe-iriba-ama ma-ọbughi ihe-iriba-ama nke Jona. O we rapu ha, pua.
5 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya biaruru n'ofè ọzọ, ha chezọworo iburu obẹ achicha.
6 Jisus we si ha, Lezienu anya, nēze kwa ihe nēko achicha nke ndi-Farisi na nke ndi-Sadusi.
7 Ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Ọ bu n'ihi na ayi ewereghi obẹ achicha.
8 Ma mbẹ Jisus mara, Ọ si ha, Unu ndi okwukwe ntà, gini mere unu nēkwurita n'etiti onwe-unu, n'ihi na unu nēwetaghi obẹ achicha?
9 Ùnu akāhughi, ùnu echetaghi kwa obẹ achicha ise nke nnù ndikom ise ahu, na nkata ole unu chikọtara?
10 Ma obẹ achicha asa nke nnù ndikom abua na ọgu iri ahu, na nkata ole unu chikọtara?
11 Ùnu si aṅa ghara ịghọta na agwaghm unu ya bayere obẹ achicha, ka unu we kpachara anya bayere ihe nēko achicha nke ndi-Farisi na nke ndi-Sadusi?
12 Ya mere ha ghọtara na Ọ sighi ha ka ha lezie anya ka ha bayere ihe nēko achicha, kama ka ha lezie anya n'ozizí ndi-Farisi na nke ndi-Sadusi.
13 Ma mbẹ Jisus biara n'ókè-ala Sisaria Filipa, Ọ juru ndi nēso uzọ-Ya, si, Ònye ka madu nāsi na Mu onwem bu Nwa nke madu?
14 Ha we si, Ụfọdụ nāsi na Gi onwe-gi bu Jọn Baptist: ọzọ, Elaija; na ndị ọzọ, Jeremaịa, ma-ọbụ otu n'ime ndị amụma.
15 Ọ si ha, Ma ọ̀ bu onye ka unu onwe-unu nāsi na Mu onwem bu?
16 Saimon Pita we za, si, Gi onwe-gi bu Kraist ahu, Ọkpara nke Chineke di ndu.
17 Jisus we za, si ya, Ngọzi nādiri gi, Saimon, bú nwa-jo: n'ihi na anu-aru na ọbara ekpughere gi ya, kama ọ bu Nnam Nke bi n'elu-igwe.
18 Ma a sịkwa m gị, na ị bụ Pita, ma n'elu nkume a ka m ga-ewu nzukọ-nsọ m; ọnu-uzọ-ama nile nke ala-mọ agaghi-adi kwa n'aru ya.
19 M'gēnye kwa gi nkpisi-ugodi nke ala-eze elu-igwe: ma ihe ọ bula i gēke abụ n'uwa, agēke ya n'elu-igwe: ma ihe ọ bula i gātọpu n'elu uwa, agātọpu ya n'elu-igwe.
20 O we nye ndi nēso uzọ-Ya iwu ka ha ghara igwa onye ọ bula na Ya onwe-ya bu Jisus Kraist ahu.
21 Site na mbẹ ahu Jisus malitere igosi ndi nēso uzọ-Ya na Ọ ghaghi iga Jerusalem, hu kwa ọtutu ahuhu n'aka ndi-okenye na ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ, ka ewe bụe ya, ewe me kwa ya ka o bilie n'ubọchi nke-atọ.
22 Pita we kuru Ya, malite iba ya nba, si, Ya buru gi ihe-árú, Onye-nwe-ayi: nka agaghi-adiri gi.
23 Ma ọ chighariri, si Pita, Je n'azum, Setan: i bu ihe-nmehie n'ebe m'nọ: n'ihi na ọ bughi ihe nke Chineke ka i nāchọghi, kama ihe nke madu.
24 Ya mere Jisus siri ndi nēso uzọ-Ya, Ọ buru na onye ọ bula nāchọ ibia n'azu, ya ju onwe-ya, bulie obe-ya, sorom.
25 N'ihi na onye ọ bụla nke chọrọ ịzọpụta ndụ ya ga-atụfu ya: ma onye ọ bụla nke ga-atụfu ndụ ya n'ihi m ga-achọta ya.

26 N'ihi na gini ka ọ bara madu, ma ọ buru na ọ rite uwa
dum n'urù, we tufue nkpuru-obi nke aka ya? ma-ọbu gini
ka madu gēnye n'ọnọdu nkpuru-obi-ya?
27 N'ihi na Nwa nke mmadụ ga-abịa n'ebube nke Nna ya
ya na ndị mụọ-ozi ya; ma mbẹ ahu ọ gākwughachi onye ọ
bula dika ọlu-ya nile si di.
28 N'ezie asim unu, Ufọdu di ndi guzoro n'ebe a, ndi
nāgaghi-edetu ọnwu ire, rue mbẹ ha huru Nwa nke madu
ka Ọ nābia n'ala-eze-Ya.

**ISI NKE 17**

1 Ma mbẹ ubọchi isi gasiri Jisus kuru Pita na Jemes na Jọn
nwa-nne-ya, me ka ha rigo n'ugwu di elu iche.
2 ewe nwogharia n'iru ha: iru-Ya we nēmu kwa dika
anyanwu, uwe-ya we di ọcha dika ìhè.
3 Ma, le, emere ka ha hu Moses na Elaija ka ha na ya
nēkwu okwu.
4 Pita we za, si Jisus, Onye-nwe-ayi, ọ di nma ka ayi nọ
n'ebe a: ọ buru na I nāchọ, ka ayi wue ulo-ikwū atọ n'ebe a;
otù diri gi, otù di-kwa-ra Moses, otù di-kwa-ra Elaija.
5 Ma mbẹ Ọ nọ nēkwu okwu, le, igwe-oji nke nēnwu enwu
kpuchiri ha: ma le, otù olu sitere n'igwe-oji ahu, si, Nke a
bu Ọkparam M'huru n'anya, Onye ihe-Ya dim utọ; nuru ya.
6 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya nuru ya, ha we da kpue iru-ha
n'ala, tu kwa egwu nke-uku.
7 Jisus we bia, metu ha aka, si, Bilienu, unu atula egwu.
8 Ma mbẹ ha weliri anya-ha, ha ahughi onye ọ bula, ma-
ọbughi nání Jisus.
9 Ma mbẹ ha nēsi n'ugwu nārida, Jisus we nye ha iwu, si,
Unu agwala onye ọ bula ọhù ahu, rue mbẹ Nwa nke madu
gēsi na ndi nwuru anwu bilie.
10 Ndi nēso uzọ-Ya we jua Ya, si, Ọ̀ bu kwa gini mere ndi-
ode-akwukwọ nēkwu si na Elaija aghaghi ibu uzọ bia?
11 Jisus we za, si ha, Elaija n'ezie gābia, me ka ihe nile
guzosie ike.
12 Ma asim unu, na Elaija abiawo ubụ a, ma ha amaghi ya,
kama ha emeworo ya ihe ọ bula ha chọrọ. Otú a ka Nwa
nke madu gāhu ahuhu kwa n'aka ha.
13 Ya mere ndi nēso uzọ-Ya ghọtara na Ọ gwara ha okwu
bayere Jọn Baptist.
14 Ma mbẹ ha biakutere ìgwè madu ahu, otù nwoke
biakutere Ya, nēbụru Ya n'ala, si,
15 Onye-nwe-ayi, mere nwam ebere: n'ihi na onye-aru
nābạru ya, nēwesa kwa ya miri;
16 M'we kuru ya jekuru ndi nēso uzọ-Gi, ma ha apughi
ime ka ọ di ike.
17 Jisus we za, si, Unu ọbọ nēnweghi okwukwe na nke
bạgọrọ abạgọ, rùe ole mbẹ ka Mu na unu gānọ? rùe ole
mbẹ ka M'gānagide gi? wetaram ya ebe a.
18 Jisus we bara ekwensu nba; o we si nime ya pua: ewe
me ka aru nwa-okoro ahu di ike site n'oge hour ahu.
19 Ya mere ndi nēso uzọ-Ya biakutere Jisus iche, si, Gini
mere ayi apughi ichupu Ya?
20 Jisus we si ha, N'ihi ekweghi-ekwe-unu: n'ihi na n'ezie
asim unu, Ọ buru na unu enwe okwukwe dika nkpuru
mustard, unu gāsi ugwu a, Si n'ebe a pua n'ebe ahu; ọ
gēwepu kwa; ọ dighi kwa ihe nāpughi ime unu.
21 Otú ọ di, ụdị nka apughi apu ma-ọbughi site n'ekpere na
obubu-ọnu.
22 Ma mbẹ ha nēbi na Galili, Jisus siri ha, Agērara Nwa
nke madu nye n'aka madu;
23 Ha gēbụ kwa ya, ma n'ubọchi nke-atọ agēme ka ọ si
n'ọnwu bilie. O we wute ha nke-uku.
24 Ma mbẹ ha biaruru Kapanaum, ndi nānara ego ùtú
biakutere Pita, si, Onye-nwe-unu, ọ̀ dighi-atu ụtụ?
25 Ọ si, E. Ma mbẹ Ọ batara n'ulo, Jisus chere ya ihu, si,
Gini ka i nēchè, Saimon? ònye ka ndi-eze nke uwa nānara
ùtú ma-ọbu ùtú? nke umu nke aka ha, ma-ọbu nke ndi ala
ọzọ?
26 Pita we si Ya, Nke ndi-ọbìa. Jisus si ya, Ya mere umu-
ntakiri nwere onwe.
27 Otú ọ di, ka ayi we ghara ime ka ha ma n'ọnyà, je n'oké
osimiri, tu nko, nara azù nke buru uzọ rigota; ma mbẹ i
meghere ọnu-ya, i gāchọta otù iberibe ego: were, nye ha
n'ihi mu onwem na gi.

**ISI NKE 18**

1N'oge ahu ndi nēso uzọ-Ya biakutere Jisus, si, Ònye
kachasi uku n'ala-eze elu-igwe?
2 Jisus we kpọ otù nwatakiri ka ọ biakute ya, guzo ya
n'etiti ha.
3 O we si, N'ezie asim unu, Ọ buru na unu egharighi, we di
ka umu-ntakiri, unu agaghi-aba n'ala-eze elu-igwe.
4 Ya mere onye ọ bula nke gēweda onwe-ya dika nwatakiri
a, onye ahu kacha uku n'ala-eze elu-igwe.
5 Ma onye ọbụla nke ga-anabata otu nwa-ntakịrị dị otu a
n'aha m na-anabata m.
6 Ma onye ọ bụla nke ga-emejọ otu n'ime ụmụntakịrị ndị a
nke kwere na m, ọ kaara ya mma na a kwụgidere nkume
igwe nri n'olu ya, ma na mmiri riri ya n'ime omimi nke
oke osimiri.
7 Ahuhu gādiri uwa n'ihi nmebi-iwu nile! n'ihi na ọ ghaghị
ịbụ na mmejọ ga-abịa; ma ahuhu gādiri nwoke ahu onye
nmehie-ya nēsi bia!
8 Ya mere, ọ buru na aka-gi ma-ọbu ukwu-gi eme gi ka i
ma n'ọnyà, bipu ha, tufue ha n'aru gi: ọ di gi nma ibà
n'igwu-aru ma-ọbu ngwusi na ndu, kari inwe aka abua ma-
ọbu ukwu abua ka ewe tubà gi n'ọku ebighi-ebi.
9 Ma ọ buru na anya-gi eme gi ka i ma nma, tupu ya, tufue
ya: ọ di gi nma ka i were otù anya ba na ndu, kari inwe
anya abua itubà n'ọku ala-mọ.
10 Lezienu anya ka unu ghara ileda otù nime ndi ntà ndia
anya; n'ihi na asim unu, N'elu-igwe, ndi-mọ-ozi-ha nāhu
iru Nnam Nke bi n'elu-igwe mbẹ nile.
11 N'ihi na Nwa nke mmadụ bịara ịzọpụta ndị ahụ furu efu.
12 Gini ka unu nēche? ọ buru na onye ọ bula nwere ọgu
aturu ise, ma otù nime ha hie uzọ, ọ̀ gaghi-arapu ọgu anọ
na iri na iteghete ahu, je ugwu, chọ nke hie uzọ?
13 Ma ọ buru na ọ chọta ya, n'ezie asim unu, ọ nāṅuri ọṅu
kari bayere aturu ahu, kari nke ọgu anọ na iri na iteghete
ahu nke nēhieghi uzọ.
14 Otú a ọ bughi ihe Nna-unu Nke bi n'elu-igwe nāchọ, ka
otù nime ndi ntà ndia la n'iyì.
15 Ọzọ, ọ buru na nwa-nne-gi emehie megide gi, je gosi ya
ajọ omume-ya n'etiti gi na ya nání ya: ọ buru na ọ gānu
olu-gi, i ritewo nwa-nne-gi n'urù.
16 Ma ọ buru na ọ nughi okwu-gi, chiri kwa otù onye ma-
ọbu abua ọzọ n'aka-gi, ka ewe me okwu ọ bula guzosie ike
n'ọnu ndi-àmà abua ma-ọbu atọ.
17 Ma ọ buru na ọ jụ ige ha nti, gwa nzukọ-nsọ: ma ọ buru
na ọ wezuga onwe-ya inu nzukọ Kraist, ka ọ diri gi ka onye
mba ọzọ na onye-ọna-utu.

18 N’ezie asim unu, Ihe ọ bula unu gēke abụ n’elu uwa, agēke ya n’elu-igwe: ma ihe ọ bula unu gātọpu n’elu uwa, agātọpu ha n’elu-igwe.
19 ọzọ, asim unu, Ọ buru na madu abua n’etiti unu gēnwe otù olu n’elu uwa bayere ihe ọ bula ha gāriọ, agēmere ha ya site n’aka Nnam Nke bi n’elu-igwe.
20 N'ihi na ebe madu abua ma-ọbu atọ zukọrọ n'aham, n'ebe ahu ka M'nọ n'etiti ha.
21 Pita we biakute Ya, si, Onye-nwe-ayi, ùbọ̀ ole ka nwa-nnem gēmehie megidem, m'we bạghara ya? rue ugboro asaa?
22 Jisus si ya, Asighm gi, Rue ubọ̀ asa: kama, Rue ọgu ubọ̀ atọ na iri asa.
23 Ya mere ala-eze elu-igwe ewere tuyere otù eze, bú onye nāchọ ndi-orù-ya.
24 Ma mbẹ ọ malitere igu ya, ewe kutara ya otù onye, nke ji ya nnù talent na nnù ise.
25 Ma n’ihi na o nweghị ihe ọ ga-akwụ, onye-nwe ya nyere iwu ka ere ya na nwunye ya na ụmụ ya na ihe niile o nwere, na ịkwụ ya.
26 Orù ahu we da n'ala kpọ isi ala nye Ya, si, Onye-nwe-ayi, nwe ogologo-ntachi-obi n'arum, na m'gākwughachi gi ihe nile.
27 Ma onye-nwe orù ahu nwere ọmiko, we rapu ya, bạghara ya ugwọ ahu.
28 Ma otù orù ahu puru, hu otù nime ndi-orù-ibe-ya, nke ji ya ọgu pens ise: o we tukwasi ya aka n'aru, jide ya n'akpịrị, si, Kwughachim ihe i ji.
29 Orù-ibe-ya we da n'ala n'ukwu-ya, riọ ya, si, nwe ogologo-ntachi-obi n'arum, na m'gākwughachi gi ihe nile.
30 Ma ọ chọghị: ma ọ gara tubà ya n’ụlọ mkpọrọ, ruo mgbe ọ ga-akwụ ụgwọ ahụ.
31 Ya mere, mbẹ ndi-orù-ibe-ya huru ihe emereri, o wute ha nke-uku, we bia gosi onye-nwe-ha ihe nile emereri.
32 Mbẹ ahu onye-nwe-ya, mbẹ ọ kpọsiri ya, si ya, Ajọ orù, abạgharawom gi ugwọ ahu nile, n'ihi na i riọm;
33 Ọ̀ bughi kwa na gi onwe-gi agaghi-enwe ọmiko n'aru orù-ibe-gi, dika m'nwekwarari gi ọmiko?
34 Ma onye-nwe-ya were iwe, rara ya nye n’aka ndi-nkpabụ, rue mbẹ ọ gākwughachi ihe nile o ruru.
35 Otú a ka Nna m nke elu-igwe gēme kwa unu, ọ buru na unu esighi n’obi-unu abạghara, onye ọ bula nwa-nne-ya ndahie-ha.

## ISI NKE 19

1 O rue, mbẹ Jisus kwubìri okwu ndia, O si na Galili pua, bia n'ókè-ala Judia n'ofè Jọdan;
2 Oké ìgwè madu we so Ya; o we me ka aru di ha ike n'ebe ahu.
3 Ndi-Farisi we biakute Ya, nānwa Ya, si Ya, Ò ziri ezi n'iwu ka nwoke rapu nwunye-ya n'ihi ihe nile ọ bula?
4 Ọ we za, si ha, Ùnu agughi na Onye mere ha na mbu mere ha nwoke na nwayi;
5 Ọ si, N'ihi nka ka nwoke gārapu nna na nne, rapara n'aru nwunye-ya: ma ha abua gābu otù anu-aru?
6 Ya mere ha abughi kwa madu abua ọzọ, kama otù anu-aru. Ya mere, ihe Chineke kekọtara, ka madu atọwala.
7 Ha we si ya, N'ìhi gini kwa ka Moses nyere iwu inye akwukwọ nkewa, na ichupu ya?
8 Ọ si ha, N'ihi isi-ike nke obi-unu Moses nyere unu ka unu rapu nwunye-unu: ma site na mbu ọ bughi otú a.
9 Ma asim unu, Onye ọ bula nke gārapu nwunye-ya, ma-ọbughi n'ihi ikwa-iko, luru kwa nwunye ọzọ, nākwa iko: ma onye ọ bula nke luru nwayi arapuru arapu nākwa iko.
10 Ndi nēso uzọ-Ya we si ya, Ọ buru na okwu nke nwoke di otú a na nwunye-ya, ọ dighi nma ilulu nwunye.
11 Ma ọ sịrị ha: “ Mmadụ niile enweghị ike ịnara okwu a ma e wezụga ndị e nyere ya.
12 N'ihi na ọ di ufọdu ndi-onozi, ndi amuru otú a site n'afọ nne-ha; Onye nwere ike ịnara ya, ya nata ya.
13 Ewe kutara Ya umu-ntakiri ka o bikwasi ha aka-Ya abua, kpe kwa ekpere: ma ndi nēso uzọ-Ya bara ha nba.
14 Ma Jisus siri, Kwenu ka umu-ntakiri, unu ebọchi-kwa-la ha ka ha biakutem: n'ihi na ala-eze elu-igwe bu nke ndi di otú a.
15 O we tukwasi ha aka-Ya abua, si n'ebe ahu pua.
16 Ma, le, otù onye biakutere ya, si Ya, Onye-ozizí, gini ka ezi ihe ka m’gēme, ka m’we nwe ndu ebighi-ebi?
17 Ọ si ya, Gini mere i nākpọm ezi madu? ọ dighi ezi ihe ma-ọbughi otù, bú Chineke: ma ọ buru na i gābà na ndu, debe ihe nile enyere n'iwu.
18 Ọ si ya, Òle? Jisus siri, Ebụla ọlu ọ bula, Akwala iko, Ezula ori, abạ-kwa-la àmà ugha;
19 Sọpuru nna-gi na nne-gi: na, Hu madu-ibe-gi n'anya dika onwe-gi.
20 Nwa-okorọbia ahu we si ya, Ihe ndia nile ka m'debereworo site na nwata: gini fọduru m?
21 Jisus si ya, Ọ buru na i nāchọ izu okè, je ree ihe i nwere, nye ndi-obẹye, i gēnwe kwa àkù n'elu-igwe: bia, som.
22 Ma mbẹ nwa-okorọbia ahu nuru okwu ahu, ọ la, n'obi-uku: n'ihi na o nwere àkù uku.
23 Ya mere Jisus siri ndi nēso uzọ-Ya, N'ezie asim unu, na o siri ike ibà ọgaranya n'ala-eze elu-igwe.
24 Ma ọzọ, a sị m unu, Ọ dịrị kamel nfe isi n’anya agịga gabiga, karịa ọgaranya ịba n’alaeze Chineke.
25 Mbẹ ndi nēso uzọ-Ya nuru ya, ibobo we nwua ha nke-uku, ha si, Ònye kwa ka apuru izọputa?
26 Ma Jisus lere ha anya, si ha, N'ebe madu nọ nka apughi ime; ma n'ebe Chineke nọ ihe nile kwere omume.
27 Pita we za, si ya, Le, ayi arapuwo ihe nile, soro gi; gini kwa ka ayi gēnwe?
28 Jisus we si ha, N’ezie asim unu, na unu ndi soworom, na mbẹ ọ bula Nwa nke madu gānọkwasi n’oche-eze nke ebube-Ya, unu onwe-unu gānọkwasi kwa n’oche-eze iri na abua, nēkpe ebo iri na abua nke ebo iri na abua ikpe. Israel.
29 Ma onye ọ bụla nke hapụworo ụlọ, ma-ọbụ ụmụnne nwoke, ma-ọbụ ụmụnne nwanyị, ma-ọbụ nna, ma-ọbụ nne, ma-ọbụ nwunye, ma-ọbụ ụmụ, ma-ọbụ ala, n’ihi aham, ga-anata otu narị otu narị, ma ga-eketa ndụ ebighi-ebi.
30 Ma ọtụtụ ndị bụ ndị mbụ ga-abụ ndị ikpeazụ; ndi-ikpe-azu gābu kwa mbu.

## ISI NKE 20

1 N'ihi na ala-eze elu-igwe di ka nwoke bu onye-nwe-ulo, nke puru n'isi-ututu iku ndi-ọlu n'ubi-vine-ya.
2 Ma mbẹ o kwekọrịtara na ndi-ọlu ahu ọbu otù penny otù ubọchi, o we ziga ha n'ubi-vine-ya.
3 O we pua n'ihe dika oge hour nke-atọ, hu ndi ọzọ ka ha nēguzo n'ọma-ahia-ha n'efu;
4 Ọ si ha; Jenu kwa n'ubi-vine, ma ihe ọ bula nke ziri ezi ka m'gēnye unu. Ha wee gawa.

5 O we pua ọzọ dika oge hour nke-isi na nke-iteghete, me
kwa otú a.
6 O we pua n'ihe dika oge hour nke-iri-na-otù, hu ndi ọzọ
ka ha nēguzo ọtọ, Ọ si ha, Gini mere unu nēguzo n'ebe a
ubọchi nile nālughi ọlu?
7 Ha si ya, N'ihi na ọ dighi onye goro ayi. Ọ si ha, Jenu
kwa n'ubi-vine; ma ihe ọbụla ziri ezi, nke ahụ ka unu ga-
anata.
8 Ya mere mbẹ o ruru anyasi, onye-nwe ubi-vine ahu we si
onye-nlekọta-ya, Kpọ ndi-ọlu, nye ha ugwọ-ọlu-ha, malite
site n'ikpe-azu rue ndi-mbu.
9 Ma mbẹ ha biara, bú ndi goro ego, ha we nara onye ọ
bula otù dinari.
10 Ma mgbe ndị mbụ bịara, ha chere na ha gaara anata
karịa; ma ha natakwara onye ọ bụla otu penny.
11 Ma mbẹ ha natara ya, ha tamuru ntamu megide onye-
nwe ulo;
12 si, Ndi-ikpe-azu a luwo ọlu ná́ní otù hour, ma I mewo
ka ha ra ka ayi na ayi, bú ndi nēbu ibu na okpom-ọku nke
ubọchi.
13 Ma Ọ zara otù onye nime ha, si, Eyìm, emeghm gi ajọ
omume: ọ̀ bughi otù dinari ka gi na gi kwekọrịtara?
14 Were nke gi nwe, je kwa: M'gēnye onye ikpe-azu a,
ọbuná dika ọ bu gi.
15 Ọ̀ bughi ihe ziri ezi n'iwu ka m'gēme ihe nkem nāchọ?
Anya-gi ọ̀ jọrọ njọ, n'ihi na adim nma?
16 Ya mere ndi-ikpe-azu gābu ndi-mbu, buru kwa ndi-
ikpe-azu: n'ihi na ọtutu madu ka anākpọ, ma ole-na-ole ka
arọputara.
17 Ma Jisus nārigoro Jerusalem chiri ndi-ozi iri na abua
ahu iche n'uzọ, si ha,
18 Le, ayi nārigo na Jerusalem; na Nwa nke madu gārara
nye n'aka ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ, ha gāma
kwa ya ikpe ọnwu;
19 ọ gārara kwa ya nye n'aka ndi mba ọzọ ka ha emò, na iti
ya ihe, na kpọgide Ya n'obe: ma n'ubọchi nke-atọ ọ gēbili.
20 Ya mere nne umu Zebedi biakute Ya, ya na umu-ya
ndikom, nākpọ isi ala nye Ya, nāriọ kwa otù ihe bayere Ya.
21 Ọ si ya, Gini ka i nāchọ? Ọ si ya, Nye ka umum ndikom
abua ndia nọdu ala, otù onye n'aka-nri-gi, na nke-ọzọ
n'aka-ekpe, n'ala-eze-gi.
22 Ma Jisus zara, si, Unu amataghi ihe unu nāriọ. Ùnu puru
iṅu n'iko ahu nke Mu onwem gāṅu, were kwa baptism nke
anēmem baptism? Ha si ya, Ayi puru.
23 O we si ha, Unu gāṅu kwa ufọdu nime ikom, were kwa
baptism ahu nke anēmem baptism, unu gēji kwa baptism:
ma nọdu ala n'aka-nrim na n'aka-ekpem, ọ bughi nkem inye,
kama ọ gābu. e nyere ha ndi edoziworo ya site n'aka Nnam.
24 Ma mbẹ iri ahu nuru ya, ha we wesa umu-nne abua ahu
iwe.
25 Ma Jisus kpọrọ ha biakute Ya, si, Unu mara na ndi-isi
nke mba nile nāchi ha, ndi uku nāchi kwa ha n'aru.
26 Ma ọ gaghi-adi otú a n'etiti unu: ma onye ọ bula nke
nāchọ ka ọ di uku n'etiti unu, ya buru unu onye nējere ozi;
27 Ma onye ọ bula nke gābu onye-isi n'etiti unu, ya buru
unu orù;
28 Ọbụna dịka Nwa nke mmadụ abịaghị ka e jeere ya ozi,
kama ka o jee ozi, na inye ndụ ya ka ọ bụrụ ihe mgbapụta
maka ọtụtụ mmadụ.
29 Ma ka ha si na Jeriko na-apụ, nnukwu igwe mmadụ soro
ya.
30 Ma, le, ndi-ìsì abua nānọdu ala n'akuku uzọ, mbẹ ha
nuru na Jisus nāgabiga, ha we tie nkpu, si, Mere ayi ebere,
Onye-nwe-ayi, Ọkpara Devid.
31 Ìgwè madu ahu we bara ha nba, n'ihi na ha abạchi-kwa-
ra: ma ha nētisi nkpu kari, si, Mere ayi ebere, Onye-nwe-
ayi, Ọkpara Devid.
32 Jisus we guzo, kpọ ha, si, Gini ka unu nāchọ ka M'gēme
unu?
33 Ha si Ya, Onye-nwe-ayi, ka ewe meghe anya-ayi.
34 Ya mere Jisus nwere ọmiko n'aru ha, metu anya-ha aka:
ngwa ngwa anya-ha we hu uzọ, ha we so Ya.

**ISI NKE 21**

1 Ma mbẹ ha biaruru Jerusalem nso, bia rue Bet-fage, rue
ugwu Olive, we ziga Jisus ndi nēso uzọ-Ya abua;
2 si ha, Jenu n'obodo ntà nke di na ncherita-iru unu, ngwa
ngwa unu gāhu kwa inyinya-ibu elibere, na nwa-inyinya-
ibu n'aka-ya: tọpunu ha, kuta ha nyem.
3 Ma ọ buru na onye ọ bula asi unu ihe ọ bula, unu gāsi, Ha
nkpà di Onye-nwe-ayi; ngwa ngwa Ọ gēziga kwa ha.
4 Emere ihe a nile, ka okwu ekwuru site n'ọnu onye-
amuma we mezu, si,
5 Sinu ada Zaion, Le, eze-gi nābiakute gi, ọ di nwayọ,
nānọdu kwa n'elu inyinya-ibu, na nwa-inyinya-ibu nwa-
inyinya-ibu.
6 Ndi nēso uzọ-Ya we je me dika Jisus nyere ha iwu;
7 Ha we bute nne-inyinya-ibu ahu na nwa-inyinya-ibu ahu,
yikwasi ha uwe-ha, tukwasi ya n'elu ya.
8 Ma oké ìgwè mmadụ tusa uwe-ha n'uzọ; ndị ọzọ na-
egbutu alaka osisi, kpasa ha n'ụzọ.
9 Ìgwè madu ahu ndi nāga n'iru, na ndi nēso ya, we tie
nkpu, si, Hosanna diri Nwa Devid: Onye agọziri agọzi ka
Ọ bu Onye nābia n'aha Onye-nwe-ayi; Hosanna n'elu.
10 Ma mbẹ ọ batara na Jerusalem, obodo ahu nile we ma
jijiji, si, Ònye bu nka?
11 Ìgwè madu ahu we si, Onye a bu Jisus, bú onye-amuma
nke Nazaret nke Galili.
12 Jisus we ba n'ulo uku Chineke, chupu ndi nile nēre na
ndi nāzu ihe n'ulo uku Chineke, we kwatu table ndi-
nbạnwe ego, na oche nile nke ndi nēre nduru;
13 Ọ si ha, Edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Agēkpọ ulom ulo
ekpere; ma unu emewo ya ọbà ndi-ori.
14 Ndi-ìsì na ndi-ngwurọ we biakute Ya n'ulo uku Chineke;
O we me ka aru di ha ike.
15 Ma mbẹ ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ huru oké
ọlu nke Ọ nēme, na umu-ntakiri nēti nkpu n'ulo uku
Chineke, nāsi, Hosanna diri Nwa Devid; iwe were ha nke
ukwuu,
16 Ọ si ya, Ì nānu ihe ndia nēkwu? Jisus we si ha, E; ọ̀
dighi mbẹ ọ bula unu guruworo, si, N'ọnu umu-ntakiri na
umu nāṅu ara ka i meworo ka otuto zuo okè?
17 O we rapu ha, si n'obodo ahu pua ba na Betani; o we nọ
ọnọdu-abali n'ebe ahu.
18 Ma n'ụtụtụ ka ọ laghachiri n'obodo, agụụ gụrụ ya.
19 Ma mbẹ ọ huru otù osisi fig n'uzọ, ọ biakute ya, ma ọ
hughi ihe ọ bula n'elu ya, ma-ọbughi ná́ní akwukwọ, si ya,
Ka nkpuru-ọghi-osisi pua n'aru gi rue mbẹ ebighi-ebi. Ma
ugbu a, osisi fig ahụ akpọnwụwo.
20 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya huru ya, ibobo we nwua ha
n'aru, si, Òsisi fig ahu kpọnwua?

21 Jisus zara, si ha, N'ezie asim unu, Ọ buru na unu enwee
okwukwe, unu enwe-kwa-la obi abua, ọ bughi nání ihe
a mere osisi fig ka unu gēme, kama ọ buru kwa na unu gāsi
ugwu a, Gi onwe-gi wezuga onwe-gi. , a gātubà gi n'oké
osimiri; agēme ya.
22 Ma ihe nile, ihe ọbụla unu ga-arịọ n'ekpere, na-ekwere,
unu ga-anata.
23 Ma mbẹ ọ batara n'ulo uku Chineke, ndi-isi-nchu-àjà na
ndi-okenye nke ndi-Ju biakutere Ya mbẹ Ọ nēzí ihe, si, Òle
ike ka I ji eme ihe ndia? ònye we nye gi ikike a?
24 Jisus we za, si ha, Mu onwem gāju kwa unu otù ihe, nke
ọ buru na unu agwam, otú a ka M'gāgwa kwa unu ikike
M'nēji eme ihe ndia.
25 Baptizim nke Jọn, òle ebe o si bia? site n'elu-igwe, ma-
ọbu nke madu? Ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Ọ buru
na ayi asi, O sitere n'elu-igwe; Ọ gāsi ayi, Gini mere unu
nēkweghi Ya?
26 Ma ọ buru na ayi asi, Site na madu; anyị na-atụ ndị
mmadụ egwu; n'ihi na madu nile nēji Jọn dika onye-
amuma.
27 Ha we za Jisus, si, Ayi apughi ima. O we si ha, Mu
onwem agaghi-agwa kwa unu ikike M'ji me ihe ndia.
28 Ma gịnị ka unu chere? Otù nwoke nwere umu-ndikom
abua; o we biakute onye mbu, si, Nwam, je lua ọlu ta n'ubi-
vine nkem.
29 Ọ zara, si, Achọghm: ma emesia ọ chègharirí, je.
30 O we biakute onye nke-abua, kwu kwa otú a. Ọ zara, si,
Mu onwem nāla, Onye-nwe-ayi: ma ọ jeghi.
31 Òle nime ha abua mere ihe nna-ya nāchọ? Ha si Ya,
Nke-mbu. Jisus si ha, N'ezie asim unu, na ndi-ọna-utu na
ndinyom nākwa iko nābà n'iru unu n'ala-eze Chineke.
32 N'ihi na Jọn biakutere unu n'uzọ ezi omume, ma unu
ekweghi ya: ma ndi-ọna-utu na ndinyom nākwa iko kwere
Ya: ma unu onwe-unu, mbẹ unu huru ya, unu echegharighi
ma emesia, ka unu we kwere Ya.
33 Nurunu ilu ọzọ: Otù onye-nwe-ulo di, onye kuru ubi-
vine, bạ ya gburugburu, gwue ebe-nzọcha-nkpuru-vine
nime ya, wu kwa ulo-elu, were ya nye ndi-ọlu-ubi, je ala di
anya:
34 Ma mbẹ oge nkpuru-ya ruru, o zigara ndi-orù-Ya jekuru
ndi-ọlu-ubi ahu, ka ha we nara nkpuru-ya.
35 Ndi-ọlu-ubi ahu we chiri ndi-orù-ya, tie otù onye, bụe
onye ọzọ, tu kwa onye ọzọ nkume.
36 Ọzọ kwa, O zigakwara ndi-orù ọzọ kari ndi mbu: ha we
me-kwa-ra ha otú a.
37 Ma n'ikpe-azu ha nile o zigara ha nwa-ya nwoke, si, Ha
gātu egwu nwam nwoke.
38 Ma mbẹ ndi-ọlu-ubi huru nwa-nwoke ahu, ha sirita
onwe-ha, Nka bu onye-nketa; bia, ka ayi bụe ya, ka ayi
were kwa ihe-nketa-ya.
39 Ha we jide ya, tupu ya n'ubi-vine ahu, me ka ọ nwua.
40 Ya mere mbẹ onye-nwe ubi-vine ahu gābia, gini ka Ọ
gēme ndi-ọlu-ubi ahu?
41 Ha si ya, Ọ gēbibi ndi nēmebi iwu nke-uku, ma ọ
gēwere ubi-vine-ya nye ndi-ọlu-ubi ọzọ, ndi gēnyeghachi
ya nkpuru-ya n'oge-ha.
42 Jisus si ha, Ọ̀ dighi mbẹ ọ bula unu guru n'akwukwọ nsọ,
si, Nkume ahu nke ndi nēwu ulo juru, nke ahu aghọwo isi
nkuku: nka bu ihe Onye-nwe-ayi mere, ọ bu kwa oké ọlu
n'anya-ayi?
43 Ya mere, asim unu, Agēnapu unu ala-eze Chineke, nye
mba nke nēmi nkpuru-ya.
44 Ma onye ọ bula nke gādakwasi nkume a, agāḅaji ya: ma
onye ọ bula ọ gādakwasi, ọ gēgwe ya ka ọ ghọ uzuzu.
45 Ma mbẹ ndi-isi-nchu-àjà na ndi-Farisi nuru ilu-Ya, ha
matara na Ọ nēkwu okwu bayere ha.
46 Ma mbẹ ha chọrọ ijide Ya, ha turu egwu ìgwè madu ahu,
n'ihi na ha were ya dika onye-amuma.

## ISI NKE 22

1 Jisus we za, gwa ha okwu ọzọ n'ilu, si,
2 Ala-eze elu-igwe di ka otù eze, bú onye lutara nwa-ya
nwoke ọlulu-nwunye;
3 O we ziga ndi-orù-Ya ikpọ ndi akpọrọ n'ọlulu-nwunye:
ma ha achọghi ibia.
4 Ọzọ kwa, o ziga-kwa-ra ndi-orù ọzọ, si, Sinu ndi
akpọworo, Le, edoziwom nrim, ḅuwo ehim na anu-ulom
mara abuba, edoziwo ihe nile: bianu ọlulu-nwunye ahu.
5 Ma ha ledara ya anya, je kwa ije-ha, otù onye n'ubi-ya,
ibe-ya n'ihe-izu-ahia-ya;
6 Ndi fọduru we chiri ndi-orù-ya, meso ha ihe-ihere, me ka
ha nwua.
7 Ma mbẹ eze nuru ya, iwe-ya di ọku: o we ziga usu-ndi-
agha-ya, bibie ndi-obụ-madu ahu, sure obodo-ha ọku.
8 Mbẹ ahu Ọ si ndi-orù-ya, edoziwo ọlulu-nwunye a, ma
ndi akpọrọ ekwesighi.
9 Ya mere, jenu n'uzọ atuliri atuli, ka ha ra, bú ndi unu
gāhu, kpọnu òkù n'ọlulu-nwunye ahu.
10 Ndi-orù ahu we pua ba n'uzọ atuliri atuli, chikọta ndi
nile ha huru, ma ndi ọjọ ma ndi ezi omume: ewe nye ọlulu-
nwunye ahu nke ndi-ọbia.
11 Ma mbẹ eze batara ihu ndi akpọrọ, ọ hu otù nwoke
n'ebe ahu nke nēyighi uwe ọlulu-nwunye;
12 O we si ya, Eyìm, ùnu si aṅa bata ebe a nēnweghi uwe
ọlulu-nwunye? Ma ọ kwughị okwu.
13 Eze we si ndi nējere ya ozi, Keenu ya aka na ukwu,
wezuganu ya, tubà ya n'ọchichiri di n'èzí; n'ebe ahu ikwa-
ákwá na ita-izi eze gādi.
14 N'ihi na ọtutu madu ka akpọrọ, ma ole-na-ole ka
arọputara.
15Ndi-Farisi we je, bạ ìzù ka ha gēme ka ha kenye ya
n'okwu-Ya.
16 Ha we ziga-kwa-ra Ya ndi nēso uzọ-ha, ha na ndi Herod,
si, Onye-ozizí, ayi matara na Gi onwe-gi bu onye ezi-okwu,
nēzí kwa uzọ Chineke n'ezi-okwu;
17 Ya mere gwa ayi, Gini ka I nēchè? Ò ziri ezi n'iwu inye
Siza ùtú, ma-ọbu na o zighi ya?
18 Ma Jisus mara ajọ omume-ha, si, Gini mere unu
nānwam, unu ndi-iru-abua?
19 Gosim ego ụtụ. Ha we wetara ya otù penny.
20 O we si ha, Ònye bu onyinyo a na akwukwọ a?
21 Ha si Ya, Ọ nwe Siza. Mbẹ ahu Ọ si ha, Ya mere,
nyeghachinu Sisa ihe nke Sisa; nye kwa Chineke ihe nile
nke Chineke.
22 Ma mbẹ ha nuru okwu ndia, ibobo nwua ha n'aru, ha we
rapu Ya, je.
23 N'ubọchi ahu ndi-Sadusi biakutere Ya, bú ndi nāsi na
nbilite-n'ọnwu adighi, ha we jua Ya, si,
24 si, Onye-ozizí, Moses siri, Ọ buru na nwoke anwu,
nēnweghi kwa nwa, nwa-nne-ya gālu nwunye-ya, me ka
nkpuru nye nwa-nne-ya nwoke.

25 Ma umu-nne-ndikom asa diyere ayi: ma nke-mbu, mbẹ ọ luru nwunye, nwua, ma o nweghi nwa, rapuru nwunye-ya nye nwa-nne-ya.
26 Otú a kwa nke-abua, na nke-atọ, rue nke-asa.
27 N’ikpeazụ, nwanyị ahụ nwụkwara.
28 Ya mere na nbilite-n'ọnwu onye ka ọ gābu n'etiti asa ahu? n'ihi na ha nile nwere ya.
29 Jisus zara, si ha, Unu nēhie uzọ, ebe unu amaghi ihe edeworo n'akwukwọ nsọ, ma-ọbu ike nke Chineke.
30 N’ihi na na nbilite-n’ọnwu ha alughi nwunye, enyeghi kwa ha n’ọlulu-di, kama ha di ka ndi-mọ-ozi nke Chineke n’elu-igwe.
31 Ma gbasara nbilite-n'ọnwu nke ndi nwuru anwu, ùnu agughi ihe Chineke gwara unu, si,
32 Mu onwem bu Chineke nke Abraham, na Chineke nke Aisak, na Chineke nke Jekob? Chineke abụghị Chineke nke ndị nwụrụ anwụ, kama ọ bụ nke ndị dị ndụ.
33 Ma mbẹ ìgwè madu ahu nuru nka, ibobo nwua ha n'aru n'ozizi-Ya.
34 Ma mbẹ ndi-Farisi nuru na O mereri ka ndi-Sadusi mechie, ha we zukọ.
35 Ya mere otù onye nime ha, bú onye-iwu, jua Ya ajuju, nānwa Ya, si,
36 Onye-ozizí, ònye bu ihe uku enyere n'iwu n'iwu?
37 Jisus si ya, I gēji obi-gi nile na nkpuru-obi-gi nile na uche-gi nile hu Onye-nwe-ayi, bú Chineke-gi, n'anya.
38 Nke a bụ nke mbụ na nnukwu iwu-nsọ.
39 Ma nke-abua yiri ya, Hu onye-abạta-obi-gi n'anya dika onwe-gi.
40 N’elu iwu-nsọ abua ndia ka iwu nile na ndi-amuma nēkokwasi.
41 Ma mbẹ ndi-Farisi zukọrọ, Jisus we jua ha, si,
42 si, Gini bu uche unu bayere Kraist? nwa onye ka ọ bu? Ha si ya, Nwa Devid.
43 Ọ si ha, Òle kwa ka Devid si kpọ Ya Onye-nwe-ayi nime mọ-Ya, si,
44 YHWH we si Onye-nwem, Gi onwe-gi nọdu ala n'aka-nrim, Rue mbẹ M'mere ndi-iro-Gi n'ihe-nbạkwasi-ukwu-Gi abua?
45 Ya mere, ọ buru na Devid kpọ Ya Onye-nwe-ayi, Ò si aǹa buru nwa-ya?
46 Ma ọ dịghị onye ọ bụla nwere ike ịza ya otu okwu, ma-ọbụghị onye ọbụla nwere ike ịjụ ya ajụjụ ọzọ site n’ụbọchị ahụ gaa n’ihu.

## ISI NKE 23

1 Ya mere Jisus gwara ìgwè madu ahu na ndi nēso uzọ-Ya okwu, si,
2 si, Ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi nānọdu ala n'oche Moses;
3 Ya mere, ihe ọ bula ha nāsi unu debe, debe-kwa-nu, me; ma unu emela dika ọlu-ha si di: n'ihi na ha nēkwu, ma ha adighi-eme.
4 N'ihi na ha nēkekọta ibu di arọ́ di kwa arọ́ ibu, tukwasi ha n'ubu madu; ma ha onwe ha agaghị eji otu mkpịsị aka ha megharịa ha.
5 Ma ọlu-ha nile ka ha nālu ka madu hu ha: ha nēme ka phylactery-ha sa mbara, nēme kwa ka ọnu-ọnu uwe-ha sa mbara;
6 na-ahụkwa n'anya ụlọ ndị kasị elu n'oge oriri, na oche ndị isi n'ụlọ nzukọ;
7 na ekele n’ọma ahịa, na ka ndị mmadụ na-akpọ, Rabai, Rabai.
8 Ma ka a ghara ikpọ unu onwe-unu, Rabai: n'ihi na otù Onye bu Onye-ozizí-unu, bú Kraist; ma unu nile bu umu-nne.
9 Unu akpọ-kwa-la onye ọ bula nna-unu n’elu uwa: n’ihi na otù Onye bu Nna-unu Nke bi n’elu-igwe.
10 Ka akpọ-kwa-la unu ndi-nwe: n'ihi na otù Onye bu Onye-nwe-unu, bú Kraist.
11 Ma onye kachasi uku n’etiti unu gābu orù-unu.
12 Ma onye ọbụla ga-ebuli onwe ya elu ka a ga-eweda ya; ma onye nēweda onwe-ya, agēweli ya elu.
13 Ma ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu nēkpuchi ala-eze elu-igwe megide madu: n'ihi na unu onwe-unu adighi-abà nime onwe-unu, unu ekwe-kwa-la ndi nābà nime.
14 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu nēripia ulo ndinyom di-ha nwuru, nēkpe-kwa-nu ekpere di anya ka ọ buru ihe-efu: ya mere unu gānata ikpé kariri.
15 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu nāga oké osimiri na ala buruburu ime otù onye nime ha madu, ma mbẹ emesiri ya, unu nēme ya okpukpu abua ka ọ buru nwa nke ala-mọ ka unu onwe-unu.
16 Ahuhu gādiri unu, ndi-ndú kpuru ìsì, ndi nāsi, Onye ọ bula nke gēji ulo nsọ Chineke ǹu iyi, ọ bughi ihe; ma onye ọ bụla nke ga-eji ọla-edo nke ụlọ nsọ ahụ ǹụọ iyi, o ji ya ụgwọ!
17 Ndi-nzuzu na ndi-ìsì: n'ihi na òle nke ka uku, ọla-edo, ma-ọbu ulo nsọ nke nēdo ọla-edo nsọ?
18 na, Onye ọ bula nke gēji ebe-ichu-àjà ǹu iyi, ọ bughi ihe; ma onye ọ bụla nke ji onyinye nke dị n’elu ya ǹụọ iyi, ikpe mara ya.
19 Ndi-nzuzu na ndi-ìsì: n'ihi na òle nke ka uku, onyinye-inata-iru-ọma, ma-ọbu ebe-ichu-àjà nke nēdo onyinye-inata-iru-ọma ahu nsọ?
20 Ya mere onye ọ bula nke gēji ebe-ichu-àjà ǹu iyi, ji ya na ihe nile di n'elu ya ǹu iyí.
21 Ma onye ọ bula nke gēwere ulo nsọ ahu ǹu iyi, ji ya na onye bi nime ya ǹu iyi.
22 Ma onye nēwere elu-igwe ǹu iyi, were oche-eze Chineke na Onye nānọkwasi ya ǹu iyi.
23 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu nēnye otù uzọ n'uzọ iri nke Mint na anise na cummin, we rapuwo ihe nile kariri n'iwu, bú ikpé, ebere, na okwukwe: ihe ndia kwesiri ka unu me, ka unu ghara irapu nke-ọzọ.
24 Unu ndi-ndú ìsì, ndi nābạpu ntà, nēloda kwa camel.
25 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu nēme ka azu iko na afere di ọcha, ma nime ha juputara n'ipunara madu ihe na ngabiga.
26 Gi onye-Farisi kpuru, buru uzọ sa ihe nke di nime iko na afere di ọcha, ka azu-ha we di kwa ọcha.
27 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu di ka ílì ọcha, nke nāma n'anya n'èzí, ma n'ime ha juputara n'ọkpukpu nke ndi nwuru anwu, na n'adighi-ọcha nile.
28 Ọbuná otú a unu onwe-unu nēyi kwa onwe-unu ka unu buru ndi ezi omume n’iru madu, ma n’ime unu juputara n’iru-abua na ajọ omume.

29 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-
iru-abua! n'ihi na unu nēwu ili ndi-amuma, nēdozi kwa ílì
nile nke ndi ezi omume mma;
30 si, Ọ buru na ayi anọri n'ubọchi nna-ayi-hà, ayi agaraghi
eso ha rie òkè n'ọbara ndi-amuma.
31 Ya mere unu onwe-unu nāḅara onwe-unu àmà, na unu
bu umu nke ndi bụru ndi-amuma.
32 Unu meju kwa ọtùtù nna-unu-hà.
33 Unu agwọ, unu ọbọ nke aju-ala, ùnu gēsi aṅa ḅanari
ikpe nke ala-mọ?
34 Ya mere, le, Mu onwem nēzigara unu ndi-amuma, na
ndi-amam-ihe, na ndi-ode-akwukwọ: ma ufọdu nime ha ka
unu gēḅu kpọgide kwa n'obe; ufọdu nime ha ka unu gāti
kwa ihe n'ulo-nzukọ-unu, nēsoḅu kwa ha site n'obodo rue
obodo;
35 Ka ọbara ezi omume nile nke a wụfuru n'elu ụwa we
bịakwasị unu, site n'ọbara Ebel onye ezi omume ruo
n'ọbara Sakaria nwa Berakaya, onye unu gburu n'agbata
ụlọ nsọ na ebe ịchụàjà.
36 N'ezie asim unu, Ihe ndia nile gābiakwasi ọbọ a.
37 Jerusalem, Jerusalem, gi onye nēḅu ndi-amuma, nke
nātu kwa ndi eziteworo nye gi na nkume, ùḅò ole ka
M'chọrọ ichikọta umu-gi, dika nne-ọkukọ si ekpokọta
umu-ya n'okpuru nkù-ya, ma unu achọghi!
38 Le, a rapuru unu ulo-unu ka ọ tọḅọrọ n'efu.
39 N'ihi na asim unu, Unu agaghi-ahum ọzọ ọzọ, rue mḅẹ
unu gāsi, Ngọzi nādiri Onye ahu Nke nābia n'aha Onye-
nwe-ayi.

**ISI NKE 24**

1 Jisus we pua, si n'ulo uku Chineke pua: ndi nēso uzọ-Ya
we biakute Ya igosi Ya ulo nile nke ulo uku Chineke.
2 Jisus we si ha, Ùnu ahughi ihe ndia nile? n'ezie asim unu,
Ọ dighi otù nkume gārapu n'ebe a n'elu nkume ọzọ, nke
anāgaghi-atutu kwatu.
3 Ma mḅẹ Ọ nānọdu ala n'elu ugwu Olive, ndi nēso uzọ-Ya
biakutere Ya na nzuzo, si, Gwa ayi, òle mḅẹ ihe ndia gādi?
gini gābu kwa ihe-iriba-ama nke ọbibia-Gi, na nke
ọgwugwu uwa?
4 Jisus we za, si ha, Lezienu anya ka onye ọ bula ghara
iduhie unu.
5 N'ihi na ọtutu madu gābia n'aham, nāsi, Mu onwem bu
Kraist; ọ gāghọ kwa ọtutu madu.
6 Unu gānu kwa okwu agha di iche iche na akukọ agha di
iche iche: lezienu anya ka unu ghara itu ujọ: n'ihi na ihe
ndia aghaghi ime, ma ọgwugwu ihe akārughi.
7 N'ihi na mba gēbili imegide mba ọzọ, ala-eze gēbili kwa
imegide ala-eze: ma oké unwu na ajọ ọria nēfe efe na ala-
ọma-jijiji gādi n'ebe di iche iche.
8 Ihe ndị a niile bụ mmalite nke ihe mwute.
9 Ha gārara kwa unu nye ka ewe weda unu ala, ḅue unu:
mba nile gākpọ kwa unu asì n'ihi aham.
10 Ma mgbe ahụ ka a ga-ewe ọtụtụ ndị iwe, ma ga-arara
onwe ha nye, ma ha ga-akpọkwa ibe ha asị.
11 Ma ọtụtụ ndị amụma ụgha ga-ebili, ma ha ga-eduhie
ọtụtụ.
12 Ma n'ihi na ajọọ-omume ga-aba ụba, ịhụnanya nke
ọtụtụ ga-ajụ oyi.
13 Ma onye ahụ nke ga-atachi obi ruo ọgwụgwụ, onye ahụ
ka a ga-azọpụta.
14 Ma a ga-ekwusa ozi-ọma nke a nke ala-eze n'ụwa nile
ka ọ bụrụ àmà nye mba nile; mḅẹ ahu ka ọgwugwu ihe nile
gābia.
15 Ya mere, mḅẹ unu gāhu ihe-árú nke itọḅọ-n'efu ahu, nke
Daniel, bú onye-amuma kwuru, ka o nēguzo n'ebe nsọ,
(onye nāgu, ya ghọta:)
16 Ya mere, ka ndi nọ na Judia ḅalaga n'ugwu;
17 Ka onye nọ n'elu ulo ghara irida iwere ihe ọ bula n'ulo-
ya;
18 Ọzọ, onye nọ n'ọhia ka ọ ghara ilaghachi ichita uwe-ya.
19 Ma ahuhu gādiri ndi di ime na ndi nēnye nwa n'ubọchi
ahu!
20 Ma kpenu ekpere ka nḅalaga-unu ghara idi n'oge oyi,
ma-ọbu n'ubọchi-izu-ike;
21 N'ihi na mgbe ahụ ka oké mkpagbu ga-adị, nke ahụ nke
na-adibeghị kemgbe mmalite nke ụwa ruo n'oge a, e e, ma-
ọbụghị ma-ọbụghị mgbe ọbụla.
22 Ma ọ buru na emeghi ubọchi ahu nkpunkpu, agaraghi-
adi kwa madu ọ bula agēzọputa: ma n'ihi ndi arọputara ka
agēme ka ubọchi ahu di nkpirikpi.
23 Ma ọ buru na onye ọ bula gāsi unu, Le, Kraist nọ n'ebe a,
ma-ọbu n'ebe ahu; ekwela ya.
24 N'ihi na Kraist ugha na ndi-amuma ugha gābili, ma ha
gēgosi oké ihe-iriba-ama na ọlu-ebube nile; nke mere na,
ọbụrụ na ọ ga-ekwe omume, ha ga-eduhie ndị a họpụtara.
25 Le, agwawom unu na mbu.
26 Ya mere ọ buru na ha asi unu, Le, Ọ nọ n'ọzara; apula:
le, ọ nọ n'ime-ulo nzuzo; ekwela ya.
27 N'ihi na dika àmùmà nēsi n'ọwuwa-anyanwu puta, we
nēnwu rue ọdida-anyanwu; otú a ka ọbibia Nwa nke madu
gādi.
28 N'ihi na ebe ọ bula ozu di, n'ebe ahu ka ugo gāchikọta.
29 Ngwa ngwa mḅẹ nkpaḅu nke ubọchi ahu gasiri,
anyanwu gāḅa ọchichiri, ma ọnwa agaghi-enye ìhè-ya;
30 Ma mḅẹ ahu ihe-iriba-ama nke Nwa nke madu gāputa
n'elu-igwe: mḅẹ ahu ka ebo nile nke uwa gēru újú, ma ha
gāhu Nwa nke madu ka Ọ nābia n'igwe-oji nile nke elu-
igwe n'ike na ebube uku.
31 Ma ọ ga-ezipụ ndị mụọ-ozi ya ndị were oke opi, ma ha
ga-akpọkọta ndị ọ họpụtara site n'ifufe anọ, site n'otu
nsọtụ elu-igwe ruo n'akụkụ nke ọzọ.
32 Ma ubụ a muta ihe-ilu nke osisi fig; Mḅẹ alaka-ya nāḅa
nrò, nāwaputa kwa akwukwọ, unu mara na mḅẹ okpom-
ọku di nso;
33 Otú a unu onwe-unu, mḅẹ unu gāhu ihe ndia nile,
maranu na ọ di nso, ọbuná n'ọnu-uzọ.
34 N'ezie asim unu, Ọḅọ a agaghi-agabiga, rue mḅẹ ihe
ndia nile gēme.
35 Elu-igwe na uwa gāgabiga, ma okwum nile agaghi-
agabiga.
36 Ma ọ dighi onye ọ bula matara bayere ubọchi ahu na
oge hour ahu, ọ dighi kwa ndi-mọ-ozi nke elu-igwe mara,
ma-ọbughi nání Nnam.
37 Ma dịka ụbọchị Noa siri dị, otu ahụ ka ọbịbịa nke Nwa
nke mmadụ ga-adịkwa.
38 N'ihi na dị ka n'ụbọchị ndị dị tupu iju mmiri ahụ, ha nọ
na-eri ihe, na-aṅụkwa ihe ọṅụṅụ, na-alụ nwunye, na-
enyekwa di, ruo ụbọchị Noa banyere n'ụgbọ ahụ;
39 Ma ha amataghị ruo mgbe iju mmiri ahụ bịara, ma were
ha nile pụọ; otú a ka ọbibia Nwa nke madu gādi.
40 Ma abua gādi kwa n'ọhia; agēwere otù, ma rapu nke-ọzọ.

41 Ụmụ nwanyị abụọ ga-egwe ihe n’ebe igwe nri; agēwere otù, ma rapu nke-ọzọ.
42 Ya mere, nēchenu nche: n'ihi na unu amaghi oge hour Onye-nwe-unu nābia.
43 Ma maranu nka, na ọ buru na onye-nwe ulo mara n’oge nche nke onye-ori gābia, ọ gaghi-ele anya, ma ọ gaghi-ekwe ka etipú ulo-ya.
44 Ya mere unu onwe-unu jikere kwa: n'ihi na n'oge hour unu nēchèghi ka Nwa nke madu gābia.
45 Ònye kwa bu orù ahu kwesiri ntukwasi-obi, nke nwekwara uche, onye onye-nwe-ya meworo onye-isi ulo-ya, inye ha nri n'oge-ya?
46 Ngọzi nādiri orù ahu, onye onye-nwe-ya mbẹ ọ gābia, gāhu ka ọ nēme otú a.
47 N’ezie asim unu, na Ọ gēme ya onye-isi àkù-ya nile.
48 Ma ọ buru na ajọ orù ahu gāsi n'obi-ya, Onye-nwem nēbilata ọbibia-ya;
49 Ma ọ ga-amalite tie ndị-oru ibe ya ihe, na iso ndị aṅụrụma rie na ịṅụ ihe;
50 Onye-nwe nke orù ahu gābia n'ubọchi ọ nāchọghi ya, na n'oge hour ọ nāmaghi;
51 Ọ gēbụ kwa ya, nye ya òkè-ya n'etiti ndi-iru-abua: n'ebe ahu ikwa-ákwá na ita-izi eze gādi.

**ISI NKE 25**

1 Mbẹ ahu ala-eze elu-igwe ka agātuyere umu-abọghọ iri, ndi were oriọna-ha, pua izute onye nālu nwunye ọhu.
2 Ma ise n’ime ha mara ihe, ma ise bụ ndị nzuzu.
3 Ndi-nzuzu chiri oriọna-ha, Ma ha ewereghi manu;
4 Ma ndi-amam-ihe were manu n'ihe-ha na oriọna-ha.
5 Ma mbẹ nwoke nālu nwunye ọhu nānọgide, ha nile we raru ura, raru kwa ura.
6 Ma n'etiti abali iti-nkpu we kpọ, Le, onye nālu nwunye ọhu nābia; pua izute ya.
7 Umu-abọghọ ahu nile we bilie, dozie oriọna-ha.
8 Ndi-nzuzu we si ndi mara ihe, Nye ayi ufọdu ufọdu nime manu-unu; n'ihi na oriọna-ayi anwuwo.
9 Ma ndi-amam-ihe zara, si, Ọ bughi otú a; ka o we ghara izuru ayi na unu: kama jekurunu ndi nēre ere, zutara onwe-unu.
10 Ma mbẹ ha nēje ịzụ ihe, onye nālu nwunye ọhu bia; ndi edoziworo we so Ya ba n'ọlulu-nwunye: ewe mechie uzọ.
11 Emesia umu-abọghọ nāmaghi nwoke we bia, si, Onye-nwe-ayi, Onye-nwe-ayi, meghere ayi ayi.
12 Ma ọ zara, si, N’ezie asim unu, amataghm unu.
13 Ya mere, nēchenu nche, n’ihi na unu amaghi ubọchi ma-ọbu oge hour nke Nwa nke madu gābia nime ya.
14 N’ihi na ala-eze elu-igwe di ka nwoke nke nēje ije n’ala di anya, onye kpọrọ ndi-orù-ya, nye kwa ha ihe-ya nile.
15 O we nye otù onye talent ise, nye nke-ọzọ talent abua, nye kwa nke-ọzọ otù; nye onye ọ bula dika ike-ya nile si di; ngwa ngwa we je ije.
16 Ya mere onye natara talent ise we je were ya zìe, wetara ha talent ise ọzọ.
17 Ma otú ahụ onye natara abụọ, ọ ritekwara abụọ ọzọ.
18 Ma onye natara otù gara gwue ala, zobe ego onye-nwe-ya.
19 Ma mbẹ ogologo oge gasiri onye-nwe ndi-orù ahu bia, ya na ha we bạ ọgu.
20 Ya mere, onye natara talent ise bia, weta talent ise ọzọ, si, Onye-nwe-ayi, i nyeferem talent ise: le, eritaram talent ise ọzọ n'urù ọzọ.
21 Onye-nwe-ya we si ya, I mere nke-ọma, ezi orù nke kwesiri ntukwasi-obi: i kwesiri ntukwasi-obi n'ihe ole-na-ole, M'gēme gi onye-isi ọtutu ihe: ba n'ọṅù nke onye-nwe-gi.
22 Onye natara talent abua we bia, si, Onye-nwe-ayi, i nyem talent abua: le, eritaram talent abua ọzọ n'urù n'aru ha.
23 Onye-nwe-ya we si ya, I mere nke-ọma, ezi orù nke kwesiri ntukwasi-obi; ihe ole-na-ole ka i kwesiri ntukwasi-obi, M'gēme gi ka i buru onye-isi ọtutu ihe: ba n'ọṅù nke onye-nwe-gi.
24 Mbẹ ahu onye natara otù talent bia, si, Onye-nwe-ayi, amawom i na i bu nwoke di ike, nēwe ihe ubi n'ebe i nāghaghi nkpuru, nāchikọta kwa ebe i nātọghi ahihia;
25 M'we tua egwu, je zobe talent-gi n'ala: le, i nwere nke gi.
26 Onye-nwe-ya zara, si ya, Gi ajọ omume nke di ume-ngwu, i mara na mu onwem nēwe ihe-ubi n'ebe m'nāghaghi nkpuru, nāchikọkọ kwa n'ebe m'nāghaghi nkpuru;
27 Ya mere i kwesịrị itinye ego m n’aka ndị na-agbanwe agbanwe, ma mgbe m ga-abịa, agara m anara nke m ya na ọmụrụ nwa.
28 Ya mere, nara ya talent ahu, nye onye nwere talent iri.
29 N'ihi na onye ọ bula nke nwere ka agēnye, ọ gāba kwa uba: ma n'aka onye nēnweghi ka agānapu ọbuná ihe o nwere.
30 Ma tukwasinu orù ahu nke nābaghi n'ihe n'ọchichiri di n'èzí: n'ebe ahu ikwa-ákwá na ita-izi eze gādi.
31 Mbẹ Nwa nke madu gābia n'ebube-Ya, Ya na ndi-mọ-ozi nile di nsọ, mbẹ ahu ọ gānọkwasi n'oche-eze nke ebube-Ya;
32 Ọ bu kwa mba nile ka agāchikọta kwa n'iru Ya: Ọ gēkewa kwa ha, otù nime ha, dika onye-ọzùzù-aturu si ekewa aturu-ya n'aru ewu;
33 Ọ gētiye kwa aturu n'aka-nri-ya, ma ewu n'aka-ekpe.
34 Mbẹ ahu eze gāsi ha n'aka-nri-Ya, Bianu, unu ndi agọziri agọzi nke Nnam, ketanu ala-eze edoziworo unu site na ntọ-ala nke uwa;
35 N'ihi na agu agurum, unu we nyem ihe-oriri: akpiri kpọrọm nku, unu we me ka m'ṅua: ọbia ka m'bu, unu we kurum;
36 Agbam ọtọ, we yikwasim: Ariarum aru-aru, unu we letam: Anọm n'ulo-nkpọrọ, unu we biakutem.
37 Mbẹ ahu ndi ezi omume gāza ya, si, Onye-nwe-ayi, òle mbẹ ayi huru Gi ka agu nāgu, we zùa Gi? ma-ọbu akpiri nākpọ gi nku, me ka i ṅua?
38 Òle mbẹ ayi huru gi ka ọ bu ọbìa, we kuru gi bata? ma-ọbu agba ọtọ, yiwe gi uwe?
39 Ma-ọbu òle mbẹ ayi huru gi ka i nāria ọria, ma-ọbu n'ulo-nkpọrọ, we biakute gi?
40 Eze gāza kwa, si ha, N'ezie asim unu, Ọ buru na unu emeworo ya otù nime ndi kachasi ntà n'etiti umu-nnam ndia, unu emeworom ya.
41 Ọ gāsi kwa ndi nọ n'aka-ekpe, Si n'ebe M'nọ pua, unu ndi anābu ọnu, ba n'ọku ebighi-ebi, nke edoziworo nye ekwensu na ndi-mọ-ozi-Ya;
42 N'ihi na agu agurum, ma unu enyeghm ihe-oriri: akpiri kpọrọm nku, ma unu emeghi ka m'ṅua;
43 Mu onwem bu ọbìa, ma unu akpọbataghm: abạra ọtọ, ma unu yikwasighm uwe: ariaghm, nọ kwa n'ulo-nkpọrọ, ma unu eletaghm.

44 Ya mere ha gāza kwa Ya, si, Onye-nwe-ayi, òle mbẹ ayi huru Gi ka agu nāgu, ma-ọbu akpiri-ikpọ-nku, ma-ọbu onye-ọbìa, ma-ọbu onye bạ ọtọ, ma-ọbu aria-aru, ma-ọbu n'ulo-nkpọrọ, ma ayi ejeworo Gi ozi?
45 Mbẹ ahu Ọ gāza ha, si, N'ezie asim unu, Ọ buru na unu emeghi ya nye otù onye nime ndia ntà, ọ bughi Mu ka unu mere ya.
46 Ma ndia gāpu ba n'ahuhu-nmehie ebighi-ebi: ma ndi ezi omume ba na ndu ebighi-ebi.

**ISI NKE 26**

1 Ma o rue, mbẹ Jisus kwubìri okwu ndia nile, Ọ si ndi nēso uzọ-Ya,
2 Unu matara na mbẹ ubọchi abua gasiri, ememe ngabiga gādi, ma agērara Nwa nke madu nye ka ewe kpọgide Ya n'obe.
3 Mbẹ ahu ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ na ndi-okenye nke ndi-Ju zukọtara n'obí onye-isi-nchu-àjà, onye anākpọ Kaiafas;
4 Ha we bạ ìzù ka ha we were aghughọ jide Jisus, bụe Ya.
5 Ma ha siri, Ọ bughi n'ubọchi ememe, ka ùzù we ghara idi n'etiti ndi Israel.
6 Ma mbẹ Jisus nọ na Betani, n'ulo Saimon onye-ekpenta;
7 Otù nwayi we biakute Ya nke nēji ite alabaster nke manu di oké ọnu-ahia nke-uku, wukwasi ya n'isi-ya, ka ọ nānọdu ala na nri.
8 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya huru ya, iwe were ha, si, N'ìhi gini ka ihe-efu a bu?
9 N'ihi na apuru ire manu-otite a ọtutu, were nye ndi-ọbẹye.
10 Ma mbẹ Jisus mara ya, Ọ si ha, Gini mere unu nēsobụ nwayi a? n'ihi na ọlu ọma ka ọ luworom.
11 N'ihi na unu nwere ndi-obẹye n'etiti unu mbẹ nile; ma unu enweghm mbẹ nile.
12 N'ihi na n'ihi na ọ wusiwo manu-otite a n'arum, o mere ya ka olilìm.
13 N'ezie asim unu, Ebe ọ bula agēzisa ozi ọma nka n'uwa nile, n'ebe ahu ka agēkwusa kwa ihe nke nwanyi a mere, ka ọ buru ihe-ncheta-ya.
14 Ya mere otù onye nime ndi-ozi iri na abua ahu, onye anākpọ Judas Iskariot, we jekuru ndi-isi-nchu-àjà;
15 Ọ si ha, Gini ka unu gēnyem, m'gēnye kwa ya nye unu? Ha na ya we bạ ndu bayere ego ọla-ọcha atọ na iri.
16 Ma site na mbẹ ahu ọ nāchọ ohere ọ gārara Ya nye.
17 Ma n'ubọchi mbu nke ememe achicha ekoghi-eko, ndi nēso uzọ-Ya biakutere Jisus, si Ya, Òle ebe I nāchọ ka ayi doziere Gi ka I rie oriri ngabiga?
18 Ọ si, Jekuru nwoke a n'obodo a, si ya, Onye-nwe-ayi siri, Ogem di nso; M'gēme ememe ngabiga n'ulo-gi, Mu na ndi nēso uzọm.
19 Ma ndi nēso uzọ-Ya we me dika Jisus nyere ha iwu; ha we doziere ememe ngabiga ahu.
20 Ma mbẹ o ruru anyasi, Ya na ndi-ozi iri na abua ahu nọdu ala;
21 Ma mbẹ ha nēri ihe, Ọ si, N'ezie asim unu, na otù onye nime unu gāraram nye.
22 Ha we nēwuta nke-uku, ha we malite onye ọ bula n'etiti ha isi Ya, Onye-nwe-ayi, ọ bu Mu onwem?
23 Ọ we za, si, Onye nējide aka-ya som n'afere, onye ahu gāraram nye.
24 Nwa nke madu nāla dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ bayere Ya: ma ahuhu gādiri nwoke ahu onye anēsite n'aka-Ya rara Nwa nke madu nye! ọ gādiri nwoke ahu nma ma ọ buru na amughi ya.
25 Judas, onye nārara Ya nye, we za, si, Onye-ozizí, ọ̀ bu mu onwem? Ọ si ya, Gi onwe-gi ekwuwo.
26 Ma mbẹ ha nēri ihe, Jisus were obẹ achicha, gọzie ya, nyawa ya, nye ya ndi nēso uzọ-Ya, si, Were, rie; nka bu arum.
27 O were kwa iko, kele ekele, nye ha ya, si, Unu nile ṅua nime ya;
28 N'ihi na nke a bụ ọbara m nke ọgbụgba ndụ ọhụrụ, nke a na-awụfu n'ihi ọtụtụ mmadụ maka ngbaghara nke mmehie.
29 Ma asim unu, M'gaghi-aṅu site n'ubụ a site na nkpuru osisi vine a, rue ubọchi ahu mbẹ Mu na unu gāṅu ya ọhu n'ala-eze Nnam.
30 Ma mbẹ ha bùsiri abù, ha pua ba n'ugwu Oliv.
31 Jisus we si ha, Unu nile gāma n'ọnyà n'arum n'abali a: n'ihi na edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, M'gātibụ onye-ọzùzù-aturu, aturu nke ìgwè aturu gābasa kwa.
32 Ma mbẹ emere ka M'si n'ọnwu bilie, M'gēburu unu uzọ ga Galili.
33 Pita zara, si ya, Ọ buru na agēme madu nile ka ha ma n'ọnyà n'ihi Gi, ma M'gaghi-ama n'ọnyà ma-ọli.
34 Jisus si ya, N'ezie asim i, N'abali a, tutu oké ọkpa akwaa, i gāgọnarim ubọ̀ atọ.
35 Pita we si ya, Ọ buru na m'gānwuyere gi, ma m'gaghi-agọnari gi. Otú ahụ ka ndị niile na-eso ụzọ kwuru.
36 Ya mere Jisus na ha biaruru ebe anākpọ Getsemane, si ndi nēso uzọ-Ya, Nọdunu n'ebe a, mbẹ Mu onwem nāga kpe ekpere n'ebe ahu.
37 O we kuru Pita na umu-ndikom Zebedi abua tiyere ya, we malite inwe iru-uju na iru-utọ nke-uku.
38 O we si ha, Ọ nēwuta nkpuru-obim nke-uku, rue ọnwu: nọdunu n'ebe a, sorom nēche kwa nche.
39 O we ga n'iru nke-ntà, da kpue iru-ya n'ala, kpe kwa ekpere, si , Nnam, ọ buru na ọ puru ime, ka iko a gabigam: ma ọ bughi dika Mu onwem nāchọ, kama dika I nāchọ.
40 O we biakute ndi nēso uzọ-Ya, hu ha ka ha nāraru ura, o we si Pita, Ọ̀ bu gini, unu apughi isom nēche nche otù oge hour?
41 Nēchenu nche, nēkpe-kwa-nu ekpere, ka unu we ghara ibà n'ọnwunwa: Mọ nke nāchọ n'ezie, ma anu-aru adighi ike.
42 O we je ọzọ nke ubọ̀ abua, kpe kwa ekpere, si, Nnam, ọ buru na iko a agaghi-agabiga n'arum, ma ọ buru na mu onwem aṅughi ya, ka eme ihe I nāchọ.
43 O we bia, hu ha ka ha nāraru ura ọzọ: n'ihi na anya-ha di arọ́.
44 O we rapu ha, je ọzọ, kpe ekpere nke ubọ̀ atọ, nēkwu otù okwu ahu.
45 Mbẹ ahu Ọ biakutere ndi nēso uzọ-Ya, si ha, Ubụ a nāra-ura-unu, nēzu-kwa-nu ike: le, oge hour nka di nso, anārara kwa Nwa nke madu nye n'aka ndi-nmehie.
46 Bilienu, ka ayi je: le, Onye nāraram nye nọ nso.
47 Ma mbẹ Ọ nọ nēkwu okwu, le, Judas, otù nime ndi-ozi iri na abua ahu, bia, ya na oké ìgwè madu chiri mma-agha na nkpa-n'aka, site n'aka ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye nke ndi-Ju.
48 Ma onye nārara Ya nye nyere ha ihe-iriba-ama, si, Onye ọ bula m'gēsutu ọnu, onye ahu bu Ya: jidesienu ya ike.
49 Ngwa ngwa o we biakute Jisus, si, Ekele, Onye-nwe-ayi; sutukwa ya ọnu.

50 Jisus we si ya, Enyi, gini mere i ji bia? Ha we bia, tukwasi Jisus aka, jide Ya.
51 Ma, le, otù onye nime ndi ha na Jisus nọ we setipu aka-ya, miputa mma-agha-ya, tie orù onye-isi-nchu-àjà, bipu nti-ya.
52 Jisus we si ya, Mighachi mma-agha-gi n'ọnọdu-ya: n'ihi na ndi nile ndi were mma-agha gāla n'iyì site na mma-agha.
53 Ì chere na apughm ekpere ubụ a nye Nnam, ma ọ gēnyem ubụ a kariri usu-ndi-agha iri na abua nke ndi-mọ-ozi?
54 Ma oleezi otú akwụkwọ-nsọ nile ga-esi mezuo, na otu a ka ọ ga-adị?
55 N'oge hour ahu Jisus siri ìgwè madu nile, Ùnu chiri mma-agha na nkpa-n'aka puta, dika imegide onye-ori? Mu na unu nānọkọ kwa-ubọchi nēzí ihe n'ulo uku Chineke, ma unu ejideghim.
56 Ma ihe a nile ka e mere, ka akwụkwọ-nsọ nile nke ndị-amụma we mezu. Ndi nēso uzọ-Ya nile we rapu Ya, bạlaga.
57 Ma ndi jidesiri Jisus duru Ya jekuru Kaiafas onye-isi-nchu-àjà, ebe ndi-ode-akwukwọ na ndi-okenye zukọrọ.
58 Ma Pita nēso Ya n'ebe di anya rue obí onye-isi-nchu-àjà, ba nime, nọdu n'etiti ndi-orù, ka ọ hu ọgwugwu ihe nile.
59 Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye na nnọkọ-ikpé nile, nāchọ àmà ugha megide Jisus, ka ha we nwua;
60 Ma ha achọtaghi: e, ọ bu ezie na ọtutu ndi-àmà ugha biara, ma ha achọtaghi. N'ikpeazụ, ndị akaebe ụgha abụọ bịara.
61 Ọ si, Nwoke a siri, Apurum ibitu ulo nsọ Chineke, wu kwa ya n'ubọchi atọ.
62 Onye-isi-nchu-àjà we bilie, si ya, Ì zaghi ihe ọ bula? gini bu ihe ndia nāba àmà megide gi?
63 Ma Jisus gbachiri nkịtị. Onye-isi-nchu-àjà we za, si ya, Ejim Chineke di ndu bạ gi iyi, ka I gosi ayi ma Gi onwe-gi bu Kraist ahu, Ọkpara Chineke.
64 Jisus si ya, I kwuwo: ma asim unu, Site n'ubụ a unu gāhu Nwa nke madu ka Ọ nānọdu ala n'aka-nri nke ike, nābia kwa n'igwe-oji nile nke elu-igwe.
65 Onye-isi-nchu-àjà we dọwa uwe-ya nile, si, O kwuluwo; gini ka ndi-àmà nāchọ kwa ayi? le, ubụ a unu anuwo nkwulu-Ya.
66 Gịnị ka unu chere? Ha zara, si, Ọnwu ka ikpe mara ya.
67 Ha we bạsa ọnu-miri n'iru, tie ya ihe; ndi ọzọ we were ọbu-aka-ha tie ya;
68 si, Buru ayi amuma, Kraist, Ònye bu onye ahu nke tibụru gi?
69 Ma Pita nọdu ala n'èzí n'obí: otù nwa-abọghọ we biakute Ya, si, Gi onwe-gi na Jisus Onye Galili nọ kwa.
70 Ma Ọ gọrọ agọ n'iru ha nile, si, Amataghm ihe I nēkwu.
71 Ma mbẹ Ọ nāpu ba n'uzọ-nbata, nwa-abọghọ ọzọ hu Ya, we si ndi nọ n'ebe ahu, Nwoke a na Jisus Onye Nazaret nọ-kwa-ra.
72 Ma ọzọ o were iyi gọnarị, si, Amataghị m nwoke ahụ.
73 Ma mbẹ nwa oge gasiri ndi guzoro nso biakutere Ya, si Pita, N'ezie gi onwe-gi bu kwa otù nime ha; N'ihi na okwu-gi nēgosi gi anya.
74 O we malite ikọcha na iṅu iyi, si, Amataghm nwoke ahu. Ngwa ngwa oke-ọkpa ahu fekwara.
75 Pita we cheta okwu Jisus, Nke siri ya, Tutu oké ọkpa akwaa, i gāgọnarim ubọ̀ atọ. O we pua, kwa ákwá nke-uku.

**ISI NKE 27**

1 Ma mbẹ ututu ruru, ndi-isi-nchu-àjà nile na ndi-okenye nke ndi-Ju bạra ìzù megide Jisus ime ka ọ nwua:
2 Ma mbẹ ha kesiri ya abụ, ha duru ya pua, rara ya nye n'aka Pọntiọs Pailat, bú onye-isi.
3 Judas, onye nārara Ya nye, mbẹ ọ huru na anāma ya ikpe, chegharia n'onwe-ya, weghachiri orú ego ọla-ọcha na iri ahu nye ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye;
4 si, Emehiewom n'ihi na m'raraworo ọbara nke nēmeghi ihe ọjọ. Ha we si, Gini bu ihe ahu ayi? lekwanu ya.
5 O we tuda iberibe ọla-ọcha ahu n'ulo uku Chineke, pua, je kwuba onwe-ya.
6 Ndi-isi-nchu-àjà we chiri iberibe ọla-ọcha ahu, si, O zighi ezi ka itiye ha n'ulo-àkù, n'ihi na ọ bu ọnu-ahia ọbara.
7 Ha we bạ ìzù, were ha zutara ubi ọkpu-ite, ilì ndi ala ọzọ.
8 N'ihi nka akpọrọ ala ahu, Ala ọbara, rue ta.
9 Mbẹ ahu ka okwu ekwuru site n'ọnu Jeremai, bú onye-amuma, we mezu, si, Ha we chiri orú iberibe ọla-ọcha na iri ahu, bú ọnu-ahia nke onye anāchọta, nke ndi umu Israel ruru;
10 O we nye ha ka ọ buru ubi ọkpu-ite, dika Jehova nyerem iwu.
11 Jisus we guzo n'iru onye-isi: onye-isi ahu we jua ya, si, Gì onwe-gi bu Eze ndi-Ju? Jisus we si ya, Gi onwe-gi nāsi.
12 Ma mbẹ ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye nēbo Ya ebubo, ọ zaghi kwa ihe ọ bula.
13 Pailat we si Ya, Ì nughi kwa ihe ha nābạ àmà megide Gi?
14 Ọ zaghi kwa ya okwu ọ bula; nke mere na ibobo juru onye-isi ahu anya nke-uku.
15 Ugbua n'ememe ahụ, onye-ọchịchị na-enwekarị ike ịhapụ ndị mmadụ otu onye-mkpọrọ, onye ha chọrọ.
16 Ma ha nwere onye-nkpọrọ ama ama, onye anākpọ Barabas.
17 Ya mere mbẹ ha zukọrọ, Pailat siri ha, Ònye ka unu nāchọ ka M'rapuru unu? Barabas, ma-ọbu Jisus onye anākpọ Kraist?
18 N'ihi na ọ matara na n'ihi ekworo ka ha rapuru ya.
19 Ma mbẹ ọ nọdusiri n'oche-ikpé, nwunye-ya zigara ya ozi, si, Ka gi na onye ezi omume ahu nwekọrọ ihe ọ bula: n'ihi na ahuhuwom ọtutu ihe ta na nrọ n'ihi ya.
20 Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye rikpuru ìgwè madu ahu ka ha riọ Barabas, me ka Jisus la n'iyì.
21 Onye-isi ahu zara, si ha, Òle nime ha abua ka unu nāchọ ka m'rapuru unu? Ha si, Barabas.
22 Pailat we si ha, Gini kwa ka m'gēme Jisus, Onye anākpọ Kraist? Ha nile nāsi Ya, Ka akpọgide Ya n'obe.
23 Onye-isi ahu we si, N'ìhi gini, ihe ọjọ gini ka o meworo? Ma ha tisiri nkpu kari, si, Ka akpọgide Ya n'obe.
24 Ma mbẹ Pailat huru na Ọ pughi ime ihe ọ bula, ma-ọbughi nání ọbụba-aghara, o were miri sa aka-Ya abua n'iru ìgwè madu ahu, si, Emehieghm n'ọbara onye ezi omume a: lezienu ya anya.
25 Ndi Israel nile we za, si, Ọbara-Ya dikwasi ayi na n'aru umu-ayi.
26 Mbẹ ahu Ọ rapuru ha Barabas: mbẹ Ọ piasiri Jisus ihe, rara Ya nye ka akpọgide Ya n'obe.
27 Ya mere ndi-agha nke Gọvanọ we kuru Jisus ba n'ulo-ikwū, we chikọta usu-ndi-agha nile n'ebe ọ nọ.
28 Ha we yipu ya uwe, yikwasi ya uwe-nwuda.

29 Ma mbẹ ha kpusiri okpu-eze nke ogwu, tukwasi ya n'isi-
ya, na ami n'aka-nri-ya: ha we bụe ikperè n'ala n'iru Ya,
kwa ya emò, si, Ekele, Eze ndi-Ju!
30 Ha we bạsa ya ọnu, were ami ahu, tie ya n'isi.
31 Ma mbẹ ha mesiri Ya ihe-ọchì, ha we yipu Ya uwe-
nwuda ahu, yikwasi Ya uwe-Ya, duru Ya pua ikpọgide Ya
n'obe.
32 Ma mbẹ ha putara, ha huru otù nwoke onye Sairini, aha-
ya bu Saimon: onye ahu we manyere iburu obe-ya.
33 Ma mbẹ ha biaruru ebe anākpọ Gọlgọta, ya bu, ebe
okpokoro-isi;
34 Ha we nye ya manya-vine bạra uka nke agwara n'ọnu-
miri agwara ya ka ọ ṅua: Ma mbẹ o deturu ufọdu nime ya
ire, ọ kweghi iṅu.
35 Ha we kpọgidere Ya n'obe, kewa uwe-Ya nile, fe-kwa-
ra nzà: ka ihe ekwuru site n'ọnu onye-amuma we mezu, si,
Ha kewara uwem nile n'etiti ha, fe-kwa-ra nzà n'elu uwe-
nbọkwasim.
36 Ha we nọdu ala, nēche ya n'ebe ahu;
37 O we dekwasi n'elu isi-ya ebubo-Ya;
38 Mbẹ ahu ndi-ori abua ka akpọgidere Ya n'obe, otù onye
n'aka-nri, na onye ọzọ n'aka-ekpe.
39 Ndi nāgabiga we kwulu Ya, nēfufe isi-ha;
40 si, Gi onye nākwatu ulo nsọ, wu kwa ya n'ubọchi atọ,
zọputa Onwe-gi. Ọbụrụ na ị bụ Ọkpara Chineke, si n'obe
ridata.
41 Otú a ka ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ na ndi-
okenye nākwa kwa Ya ihe-ọchì, si,
42 Ọ zọputara ndi ọzọ; Ọ pụghị ịzọpụta onwe ya. Ọ buru
na ọ bu eze Israel, ka o si n'obe ridata ubụ a, ayi gēkwe
kwa ya.
43 Ọ tukwasiri Chineke obi; ya dọputa ya ubụ a, ọ buru na
Ọ nāchọ Ya: n'ihi na Ọ siri, Mu onwem bu Ọkpara Chineke.
44 Ndi-ori ahu kwa, ndi akpọgidere Ya na ha n'obe,
nātukwasi kwa ihe ahu n'ezé-ya.
45 Ma site n'awa nke isii ọchịchịrị gbara n'ala ahụ nile ruo
n'awa nke itoolu.
46 Ma dika oge hour nke-iteghete Jisus were oké olu tie
nkpu, si, Ilai, Ilai, lama sabaktani? nke ahu bu, Chinekem,
Chinekem, gini mere I rapurum?
47 Ufọdu nime ndi guzoro n'ebe ahu, mbẹ ha nuru ya, ha
siri, Nwoke a nākpọ Elaija.
48 Ngwa ngwa otù onye nime ha we bạ ọsọ, were sponge,
were manya-vine bạra uka bạjue ya, tukwasi ya n'elu ami,
nye ya ka ọ ṅua.
49 Ndi fọduru we si, Biko, ka ayi hu ma Elaija gābia
izọputa ya.
50 Jisus, mbẹ o tisiri nkpu ọzọ n'oké olu, we kubie ume.
51 Ma, le, ákwà-nbọchi nke ulo nsọ ahu bạwawara abua
site n'elu rue ala; ma ala ma jijiji, nkume nile we bạwa;
52 Ma ewe saghe ílì nile; na ọtụtụ aru nke ndị-nsọ ndị raru
n'ụra biliri;
53 Ma si n'ili pụta mgbe mbilite n'ọnwụ ya gasịrị, ma
banye n'ime obodo-nsọ, ma pụta ìhè nye ọtụtụ.
54 Ma mbẹ ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise na ndi ya na
ha nọ nēche Jisus, hu ala-ọma-jijiji ahu na ihe nile emere,
ha tua egwu nke-uku, si, N'ezie Onye a bu Ọkpara Chineke.
55 Ma ọtutu ndinyom nọ n'ebe ahu ndi nēle anya n'ebe di
anya, ndi nēso Jisus si na Galili nējere Ya ozi;
56 N'etiti ha bu Meri Magdalini, na Meri nne Jemes na
Josef, na nne umu Zebedi.
57 Ma mbẹ o ruru anyasi, otù ọgaranya nke Arimatia bia,
aha-ya bu Josef, onye ya onwe-ya bu kwa onye nēso uzọ
Jisus:
58 O we jekuru Pailat, riọ aru Jisus. Mgbe ahụ Paịlet nyere
iwu ka e buga ozu ahụ.
59 Josef we buru ozu ahu, ke ya n'ezi ákwà ọcha di ọcha.
60 O we tọbọ ya n'ílì ọhu nke aka ya, nke Ọ waputara n'oké
nkume: o we kpọre nkume uku kware ọnu-uzọ ílì ahu, pua.
61 Ma Meri Magdalini na Meri nke-ọzọ nọ nānọdu ala na
ncherita-iru ílì ahu.
62 Ma n'echi-ya, nke nēsochi ubọchi nkwadebe, ndi-isi-
nchu-àjà na ndi-Farisi biakutere Pailat;
63 si, Onye-nwe-ayi, ayi nēcheta na onye-nghọbụ ahu siri,
mbẹ ọ nọ na ndu, mbẹ ubọchi atọ gasiri m'gābili kwa ọzọ.
64 Ya mere nye iwu ka eme ka ílì ahu guzosie ike rue
ubọchi nke-atọ, ka ndi nēso uzọ-Ya we ghara ibia n'abali,
zupu Ya, si ndi-Ju, O siwo na ndi nwuru anwu bilie: ka ajọ
omume ikpe-azu we di njọ kari nke mbu.
65 Pailat we si ha, Unu nwere ndi-nche: jenu, jide-kwa-nu
ya ka unu nwere ike.
66 Ya mere, ha wee , ma mee ka ili jidesie , akara nkume ,
na mwube nche .

**ISI NKE 28**

1 Ma n'ọgwugwu ubọchi-izu-ike, mbẹ chi nābọ n'ubọchi
mbu nke ízù ubọchi asa, Meri Magdalini na Meri ọzọ bia
hu ílì ahu.
2 Ma, le, oké ala-ọma-jijiji di: n'ihi na mọ-ozi nke Jehova
siri n'elu-igwe ridata, bia, kpọghachite nkume ahu n'ọnu-
uzọ, nọkwasi ya.
3 Iru-ya di ka àmùmà, uwe-ya di kwa ọcha dika snow;
4 Ma n'ihi egwu ya ndi-nche we ma jijiji, we di ka ndi
nwuru anwu.
5 Mọ-ozi ahu we za, si ndinyom ahu, Unu atula egwu: n'ihi
na amawom na unu nāchọ Jisus, Onye akpọgidere n'obe.
6 Ọ nọghi n'ebe a: n'ihi na O siwo n'ọnwu bilie, dika O
kwuru. Bianu, hu ebe Jehova tọbọrọ.
7 Ma gaanụ ọsọ ọsọ, gwa ndị na-eso ụzọ ya na o siwo na
ndị nwụrụ anwụ bilie; ma, le, Ọ buru unu uzọ ga Galili;
n'ebe ahu ka unu gāhu ya: le, agwawom unu.
8 Ma ha ji egwu na nnukwu ọṅụ pụọ site n'ili ahụ ngwa
ngwa; o we bạ ọsọ izi ndi nēso uzọ-Ya okwu.
9 Ma mbẹ ha nāga igosi ndi nēso uzọ-Ya, le, Jisus zutere
ha, si, Ekele. Ha we bia jide Ya n'ukwu, kpọ isi ala nye Ya.
10 Jisus we si ha, Unu atula egwu: jenu gosi umu-nnem ka
ha je Galili, n'ebe ahu ka ha gāhukwam.
11 Ma mbẹ ha nāga, le, ufọdu nime ndi-nche batara
n'obodo ahu, gosi ndi-isi-nchu-àjà ihe nile nke emereri.
12 Ma mbẹ ha na ndi-okenye zukọrọ, bạ ndu, ha we nye
ndi-agha nnukwu ego;
13 si, Si, Unu onwe-unu, ndi nēso uzọ-Ya biara n'abali,
zuru Ya mbẹ ayi nāraru ura.
14 Ma ọ buru na ihe a abiakute onye-isi, ayi gārata ya, we
che unu nche.
15 Ha we nara ego ahu, me dika agwara ha: ma okwu a ka
anuru n'etiti ndi-Ju rue ta.
16 Ya mere, iri na otu ahu ndi nēso uzọ-Ya jere Galili, rue
ugwu ebe Jisus dọyere ha.
17 Ma mbẹ ha huru Ya, ha we kpọ isi ala nye Ya: ma
ufọdu nwere obi abua.

18 Jisus we bia, gwa ha okwu, si, Ike nile ka enyeworom
n'elu-igwe na n'uwa.
19 Ya mere, ganu, zí mba nile, nēme ha baptism n’aha nke
Nna, na nke Ọkpara, na nke Mọ Nsọ:
20 nēzí ha ka ha debe ihe nile, ka ha ra, bú nke M'nyeworo
unu n'iwu: ma, le, Mu onwem nọyere unu mbẹ nile, rue
ọgwugwu uwa. Amen.

# Oziọma Mak

## ISI NKE 1

1 Mmalite nke ozi-ọma nke Jisus Kraịst, Ọkpara nke Chineke;
2 Dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ n'akwukwọ ndi-amuma, si, Le, Mu onwem nēziga onye-ozim n'iru Gi, Onye gēdozi uzọ-gi n'iru Gi.
3 Olu otù onye nēti nkpu n'ọzara, si, Dozienu uzọ Jehova, me ka okporo-uzọ-Ya nile guzozie.
4 Jọn mere baptizim n'ime ọzara, ma kwusaa baptism nke nchegharị maka ngbaghara mmehie.
5 Ala Judia nile na ndi Jerusalem we pukuru Ya, ha we me ha nile baptism n'osimiri Jọdan, nēkwuputa nmehie nile ha.
6 Jọn yi-kwa-ra uwe aji camel, were kwa ihe-ọkiké akpukpọ-aru n'úkwù-ya; o riri igurube na manu-aṅu ọhia;
7 O we kwusa, si, Onye kam ike nābia n'azum, Onye m'nērughi eruda ala na itọpu eriri akpukpọ-ukwu-Ya.
8 Mu onwem ejiwo kwa miri me unu baptism n'ezie: ma Ọ gēji Mọ Nsọ me unu baptism.
9 O rue, n'ubọchi ahu, na Jisus siri na Nazaret nke Galili bia, Jọn we me Ya baptism nime Jọdan.
10 Ngwa ngwa o we si na miri rigota, we hu elu-igwe ka emegheworo ya, Mọ Nsọ nēfeda kwa ya dika nduru;
11 Ma olu we si n'elu-igwe bia, si, Gi onwe-gi bu Ọkparam M'huru n'anya, Onye ihe-Ya dim utọ.
12 Ma ngwa ngwa Mụọ ahụ chụpụrụ ya n'ime ọzara ahụ.
13 Ma ọ nọ n'ebe ahu n'ọzara ọgu ubọchi abua, Setan nwara ya; we nọyere anu-ọhia; ndi-mọ-ozi we nējere Ya ozi.
14 Ma mbẹ emeresiri Jọn n'ulo-nkpọrọ, Jisus biaruru Galili nēkwusa ozi ọma nke ala-eze Chineke;
15 si, Oge ahu ezuwo, ala-eze Chineke di kwa nso: chegharinu, kwere kwa ozi ọma ahu.
16 Ma mbẹ Ọ nējeghari n'akuku oké osimiri Galili, Ọ huru Saimon na Andru nwa-nne-ya ka ha nātuye ubụ n'oké osimiri: n'ihi na ha bu ndi-ọkù.
17 Jisus we si ha, Bianu n'azu, M'gēme kwa unu ka unu buru ndi-ọkù.
18 Ngwa ngwa ha we rapu ubụ nile ha, so Ya.
19 Ma mbẹ ọ gasiri n'iru nke-ntà n'ebe ahu, ọ hu Jemes nwa Zebedi na Jọn nwa-nne-ya, ndi nọ kwa n'ubọ nēdozi ihe ha ji ebụ azù.
20 Ngwa ngwa o we kpọ ha: ha we rapu nna-ha Zebedi n'ubọ, ya na ndi-ọlu egoro ọlu, so ya n'azu.
21 Ha we ba na Kapanaum; Ngwa ngwa n'ubọchi-izu-ike o we ba n'ulo-nzukọ, nēzí ihe.
22 Ibobo we nwua ha n'aru ozizí-Ya: n'ihi na Ọ nēzí ha ihe dika onye nwere ike, ọ bughi kwa dika ndi-ode-akwukwọ.
23 Ma otù nwoke nke nwere mọ nādighi ọcha nọ n'ulo-nzukọ-ha; o we tie nkpu,
24 si, Rapu ayi; gini ka ayi na Gi nwekọrọ, Jisus Onye Nazaret? ọ bu ime ka ayi la n'iyì? Amataram Gi onye I bu, Onye Nsọ nke Chineke.
25 Jisus we bara ya nba, si, Bạ nkiti, si nime ya puta.
26 Ma mbẹ mọ ahu nādighi ọcha dọwara ya, were kwa oké olu tie nkpu, o we si nime ya puta.
27 Ibobo we nwua ha nile, nke mere ha nājurita onwe-ha, si, Gini bu ihe a? kedu ozizi ọhụrụ nke a bụ? n'ihi na n'ike ka Ọ nēnye ọbuná ndi-mọ nādighi ọcha iwu, ha nēge kwa Ya nti.
28 Ngwa ngwa akukọ-Ya we gbasaa rue ala nile di Galili di ya gburugburu.
29 Ngwa ngwa, mbẹ ha siri n'ulo-nzukọ ahu puta, ha we ba n'ulo Saimon na Andru, ha na Jemes na Jọn.
30 Ma nne nwunye Saimon nēdina n'aru-ọku;
31 O we bia, jide ya n'aka, welie ya; ngwa ngwa aru-ọku ahu we rapu ya, o we nējere ha ozi.
32 Ma n'anyasi, mbẹ anyanwu dara, ha wetara ya ndi nile aru nādighi ike, na ndi mọ ọjọ ji.
33 Obodo ahu nile we chikọta onwe-ha n'ọnu-uzọ.
34 Ma Ọ gwọrọ ọtutu ndi nāria ọria di iche iche, we chupu kwa ọtutu ndi-mọ ọjọ; ma ekweghi ka ndi-mọ ọjọ kwue okwu, n'ihi na ha mara Ya.
35 Ma n'isi-ututu, o biliri n'oké mbẹ chi bọrọ, o we pua je n'ebe di iche iche, kpe ekpere n'ebe ahu.
36 Saịmọn na ndị ya na ha so sokwa ya.
37 Ma mbẹ ha chọtara ya, ha siri ya, Madu nile nāchọ Gi.
38 O we si ha, Ka ayi je n'obodo nile ọzọ, ka m'we kwusa kwa n'ebe ahu: n'ihi na n'ihi nka ka m'siri.
39 O we kwusa ozi ọma n'ulo-nzukọ-ha nile na Galili nile, nāchupu kwa ndi-mọ ọjọ.
40 Onye-ekpenta we biakute ya, nāriọ Ya, nēbụ kwa n'ala nye ya, si ya, Ọ buru na I nāchọ, I puru imem ka m'di ọcha.
41 Jisus we nwe ọmiko, we setipu aka-Ya, metu ya, si ya, Anamachọ ; di ọcha.
42 Ma mbẹ o kwusiri okwu, ngwa ngwa ekpenta ahu rapuru ya, ewe me ka ọ di ọcha.
43 O we nye ya iwu ike, ma ngwa ngwa o zipu ya;
44 O we si ya, Le, agwala onye ọ bula ihe ọ bula: ma je, gosi onye-nchu-àjà onwe-gi, churu kwa nso ime ka i di ọcha ihe Moses nyere n'iwu, ka ọ buru ha àmà.
45 Ma ọ pụrụ, malite ikwusa ya nke ukwuu, na ịgbasa okwu ahụ n'èzí, nke mere na Jisus enweghị ike ibà n'obodo ahụ n'ihu ọha ọzọ, ma ọ nọ n'èzí n'ebe dịpụrụ adịpụ: ha wee si n'akụkụ ọ bụla bịakwute ya.

## ISI NKE 2

1 O we ba kwa na Kapanaum ọzọ mbẹ ubọchi ufọdu gasiri; ewe kpọ nkpọtu na ọ nọ n'ulo.
2 Ngwa ngwa, ọtutu madu we chikọta onwe-ha, nke mere na ọ dighi ọnọdu diri ha, e-è, ma-ọbughi n'ọnu-uzọ: O we kwusaara ha okwu ahu.
3 Ha we biakute Ya, nēkute otù onye akuku-aru-ya akuku-aru-ya nwuru anwu, nke eji anọ bu.
4 Ma mbẹ ha nāpughi ibiaru Ya nso n'ihi ìgwè madu ahu, ha we kpughepu ulo-elu ebe Ọ nọ: mbẹ ha tipiasiri ya, ha we buda ihe-ndina nke onye akuku-aru-ya nwuru anwu dina.
5 Ma mbẹ Jisus huru okwukwe-ha, Ọ si onye ahu akuku-aru-ya nwuru anwu, Nwa, abạghara gi nmehie-gi nile.
6 Ma ụfọdụ ndị odeakwụkwọ nọ ọdụ n'ebe ahụ, na-atụgharịkwa n'obi ha.
7 Gini mere nwoke a ji nēkwu okwu nkwulu? ònye puru ibạghara nmehie ma-ọbughi nání Chineke?
8 Ngwa ngwa Jisus mara nime mọ-Ya na ha nēkwurita ihe nime onwe-ha, Ọ si ha, Gini mere unu nēkwu ihe ndia n'obi-unu?
9 Ma òle ka ọ nfe isi onye akuku-aru-ya nwuru anwu, Agbagharawo gi nmehie-gi nile; ma-ọbu isi, Bilie, chiri ute-gi, je ije?

10 Ma ka unu we mara na Nwa nke madu nwere ike n'elu uwa ibaghara nmehie, (ọ nāsi onye akuku-aru-ya nwuru anwu,)
11 Asim gi, Bilie, buru ihe-ndina-gi, ba n'ulo-gi.
12 Ngwa ngwa o we bilie chiri ihe-ndina-ya, pua n'iru ha nile; nke mere na ibobo nwua ha nile n'aru, we nye Chineke otuto, si, Ọ dighi mbẹ ọ bula ayi huworo ya otú a.
13 O we pua ọzọ n'akuku oké osimiri; Ìgwè madu ahu nile we biakute Ya, O we nēzí ha ihe.
14 Ma mbẹ ọ nāgabiga, ọ hu Livai nwa Alfiọs ka ọ nānọdu ala n'ebe anēdebe ùtú, ọ si ya, Som. O we bilie soro ya.
15 O rue, mbẹ Jisus nānọdu na nri n'ulo-Ya, na ọtutu ndi-ọna-utu na ndi-nmehie ha na Jisus na ndi nēso uzọ-Ya nọdu kwa: n'ihi na ha di ọtutu, ha we so Ya.
16 Ma mbẹ ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi huru Ya na ndi-ọna-utu na ndi-nmehie nērikọ ihe, ha we si ndi nēso uzọ-Ya, Ò si aṅa nēri ṅu kwa ya na ndi-ọna-utu na ndi-nmehie?
17 Ma mbẹ Jisus nuru ya, Ọ si ha, Ọ dighi ndi dibia zuru okè nāchọ, kama ọ bu ndi aru nādighi ike: Mu onwem abiaghi ka ikpọ ndi ezi omume, kama ọ bu ndi-nmehie ka ha chegharia.
18 Ma ndi nēso uzọ Jọn na ndi-Farisi nēbu ọnu: ha we bia, si Ya, Gini mere ndi nēso uzọ Jọn na ndi-Farisi nēbu ọnu, ma ndi nēso uzọ-Gi adighi-ebu ọnu?
19 Jisus we si ha, Umu-ndikom nke ulo anālu nwunye ọhu, puru ibū ọnu mbẹ ha na onye nālu nwunye ọhu nānọ? ọ bụrụhaala na ha na nwoke na-alụ nwaanyị ọhụrụ nọ, ha apụghị ibu ọnụ.
20 Ma ubọchi nābia, mbẹ agānapu ha onye nālu nwunye ọhu, mbẹ ahu ha gēbu kwa ọnu n'ubọchi ahu.
21 Ọ dighi kwa onye ọ bula nādọkwasi ibé ákwà ọhu n'uwe ochie: ma ọbà ọhu nke juputara na ya nēwepu nke ochie, ndọwa ahu we ka njọ.
22 Ọ dighi kwa onye ọ bula nātiye manya-vine ọhu n'ime karama-akpukpọ ochie: ma ọ buru na manya-vine ọhu nābạwa karama-akpukpọ, manya-vine ahu awusi kwa, karama-akpukpọ ahu ewe mebie: ma agētiye manya-vine ọhu n'ime karama-akpukpọ ọhu.
23 O rue, na ọ nāgabiga n'ubi ọka n'ubọchi-izu-ike; ndi nēso uzọ-Ya we malite, mbẹ ha nāga, ighọ oko ọka.
24 Ndi-Farisi we si ya, Le, gini mere ha nēme n'ubọchi-izu-ike ihe nēzighi ezi?
25 Ọ si ha, Ọ̀ dighi mbẹ ọ bula unu guru ihe Devid mere, mbẹ ọ nọ nkpà, mbẹ agu gua ya, ya onwe-ya na ndi soro ya?
26 O si aṅa ba n'ulo Chineke n'ubọchi Abaiata, bú onye-isi-nchu-àjà, rie achicha anēdo n'iru, nke nēzighi ezi iri, ma-ọbughi ndi-nchu-àjà, nye kwa ndi ya na ha nọ?
27 Ọ si ha, E mere ubọchi-izu-ike n'ihi madu, emeghi kwa madu bayere ubọchi-izu-ike;
28 Ya mere Nwa nke madu bu kwa Onye-nwe nke ubọchi-izu-ike.

**ISI NKE 3**

1 O we ba n'ulo-nzukọ-ha ọzọ; ma otù nwoke nọ n'ebe ahu nke aka-ya kpọnwuru akpọnwu.
2 Ha we nēche ya, ma Ọ nēme ka aru di ya ike n'ubọchi-izu-ike; ka ha we bo ya ebubo.
3 Ọ si nwoke ahu nke aka-ya kpọnwuru akpọnwu, Bilie.
4 O we si ha, Ò ziri ezi n'iwu ime ezi ihe n'ubọchi-izu-ike, ma-ọbu ime ihe ọjọ? ịzọpụta ndụ, ma ọ bụ igbu? Ma ha gbachiri nkịtị.
5 Ma mbẹ O lesiri ha anya buruburu n'iwe, ebe o nēwuta ha n'ihi isi-ike nke obi-ha, Ọ si nwoke ahu, Setipu aka-gi. O we setipu ya: ewe me ka aka-ya di nma dika nke-ọzọ.
6 Ma ndi-Farisi we pua, ngwa ngwa ha na ndi Herod we bạ ìzù megide ya, ka ha gēme ka ha la n'iyì.
7 Ma Jisus onwe-ya na ndi nēso uzọ-Ya wezugara Onwe-ya n'oké osimiri: oké ìgwè madu ndi si Galili na Judia so-kwa-ra Ya.
8 site kwa na Jerusalem, si kwa na Idumea, si kwa n'ofè Jọdan; na gburugburu Taia na Saidon, oké ìgwè madu, mbẹ ha nuru ihe uku Ọ nēme, we biakute Ya.
9 Ma Ọ gwara ndị na-eso ụzọ ya ka otu ụgbọ mmiri dị nta chere ya n’ihi igwe mmadụ ahụ, ka ha ghara imagide ya.
10 N'ihi na Ọ gwọworo ọtutu madu; nke mere na ha rugidere ya ka o metụ ya aka, ka ha ra bụ ndị nwere ihe otiti.
11 Ma mbẹ ndi-mọ nādighi ọcha huru Ya, ha da n'ala n'iru Ya, nēti kwa nkpu, si, Gi onwe-gi bu Ọkpara Chineke.
12 O we nye ha iwu ike ka ha ghara ime ka amara Ya.
13 O we rigo n'ugwu, kpọ onye ọ nāchọ: ha we biakute ya.
14 O we chiri iri na abua, ka ha na Ya gānọ, na ka o we ziga ha ikwusa ozi ọma;
15 Na inwe ike igwọ ọrịa, na ịchụpụ ndị mmụọ ọjọọ;
16 Ma Saimon ọ kpọrọ Pita;
17 na Jemes nwa Zebedi, na Jọn nwa-nne Jemes; o we kpọ aha-ha Boanages, nke ahu bu, umu ébè-elu-igwe;
18 na Andru, na Filip, na Bartolomeu, na Matiu, na Tomas, na Jemes nwa Alfiọs, na Tadiọs, na Saimon onye Kenean;
19 Judas Iskariot, onye nārara kwa Ya nye: ha we ba n'ulo.
20 Ma igwe-mmadụ ahụ gbakọtara ọzọ, nke mere na ha enweghị ike iri nri.
21 Ma mbẹ ndi-eyì-ya nuru ya, ha we pua ijide ya: n'ihi na ha siri, Ọ nọ n'ọnu-ya.
22 Ndi-ode-akwukwọ ndi si na Jerusalem ridata we si, O nwere Beelzebọb, ọ bu kwa onye-isi ndi-mọ ọjọ ka o nēchupu ndi-mọ ọjọ.
23 O we kpọ ha biakute Ya, si ha n'ilu, Òle otú Setan gāchupu Setan?
24 Ma ọ buru na ala-eze kewara megide onwe-ya, ala-eze ahu apughi iguzo.
25 Ma ọ buru na ulo ekewa megide onwe-ya, ulo ahu apughi iguzo.
26 Ma ọbụrụ na Setan ebili megide onwe ya, ma kewaa, ọ gaghị enwe ike iguzo, kama o nwere ọgwụgwụ.
27 Ọ dịghị onye ọ bụla nwere ike ịbanye n’ụlọ nwoke siri ike, ma kwapụ ngwongwo ya, ma ọbụghị na o bu ụzọ kee nwoke ahụ siri ike; ọ gāluta kwa ulo-ya.
28 N’ezie a sị m unu, a ga-agbaghara ụmụ mmadụ mmehie nile, na nkwulu nile nke ha ga-eji kwulu Chineke;
29 Ma onye ahụ nke ga-ekwulu megide Mmụọ Nsọ enweghị mgbaghara ma ọlị, kama ọ nọ n’ihe egwu nke ikpe ọmụma-ikpe ebighi-ebi;
30 N'ihi na ha siri, Mọ nādighi ọcha ka o nwere.
31 Ya mere umu-nne-Ya na nne-Ya biaruru, nēguzo kwa n'èzí, zigara ya ozi, nākpọ ya.
32 Ìgwè madu ahu we nọdu ala buruburu ya, si ya, Le, nne-gi na umu-nne-gi nāchọ Gi n'èzí.
33 Ọ we za ha, si, Ònye bu nnem, ma-ọbu umu-nnem?

34 O we legidere ndi ahu ndi nānọdu ala Ya anya buruburu, si, Le, nnem na umu-nnem!
35 N'ihi na onye ọbụla nke ga-eme uche Chineke, onye ahụ bụ nwanne m nwoke, na nwanne m nwanyị, na nne m.

## ISI NKE 4

1 O we malite ọzọ izi ihe n'akuku oké osimiri: oké ìgwè madu we zukọ n'ebe ọ nọ, o we ba n'ubọ, nọdu n'oké osimiri; ma igwe-mmadụ ahu nile nọ n'akuku oké osimiri n'elu ala.
2 O we were ilu kuziere ha ọtutu ihe, Ọ si ha n'ozizí-Ya,
3 Naa nti; Le, ọgha-nkpuru puru ka ọ gha nkpuru;
4 O rue, mbẹ ọ nāgha nkpuru, na ufọdu da n'akuku uzọ, anu-ufe nke elu-igwe we bia ripia ya.
5 Ma ufọdu we da n'ala nkume, ebe ha nēnweghi ọtutu ájá; ngwa ngwa o we pue, n'ihi na ọ dighi omimi nke ala di.
6 Ma mgbe anyanwụ wara, ọ kpọrọ ọkụ; ma n'ihi na o nweghị mgbọrọgwụ, ọ kpọrọ nkụ.
7 Ufọdu we da n'etiti ogwu, ogwu ahu we tolite, kpabụe ya, ma ọ mighi nkpuru.
8 Ma ndị ọzọ dara n'ala dị mma, ma mịa mkpụrụ nke pulitere ma baa ụba; o we muputa, otù orú na iri, ọzọ, ọgu atọ, na otù ọgu ise.
9 Ọ si ha, Onye nwere nti inu ihe, ya nu.
10 Ma mbẹ ọ nọ nání Ya, ndi nọ Ya buruburu, ha na ndi-ozi iri na abua ahu, we jua Ya ilu ahu.
11 Ọ we si ha, Ọ bu unu ka enyeworo imara ihe-omimi ala-eze Chineke: ma ndi nọ n'èzí, anēme ihe ndia nile n'ilu;
12 Ka ha we hu, ma ghara imata n'ọhuhu; ma n'ọnunu ka ha gānu, ma ha agaghi-aghọta; ka ewe ghara ichighari ha mbẹ ọ bula, ewe bạghara kwa ha nmehie nile ha.
13 Ọ si ha, Ùnu amaghi ilu a? Ùnu gēsi kwa aǹa mara ilu nile?
14 Ọgha-nkpuru nāgha nkpuru;
15 Ma ndia bu ndi ahu n'akuku uzọ, ebe anāgha okwu ahu; ma mgbe ha nụrụ, Setan na-abịa ngwa ngwa ma wepụ okwu ahụ nke a ghara n'ime obi ha.
16 Ma ndị a bụ ndị a na-aghakwa n'ala nkume; ndi, mbẹ ha nuru okwu ahu, ngwa ngwa were ọṅù nara ya;
17 ha enweghi kwa nkpọrọgwu n'ime onwe-ha, ka ha nēguzo kwa nání nwa oge: emesia, mbẹ nkpabụ ma-ọbu nkpabụ nēbili n'ihi okwu ahu, ngwa ngwa ha agēme ka ha ma n'ọnyà.
18 Ma ndia bu ndi aghaworo n'etiti ogwu; dị ka ịnụ okwu,
19 Ma nchegbu nke ụwa nke a, na aghụghọ nke akụnụba, na ọchịchọ nke ihe ndị ọzọ ịbata, kpagbuo okwu ahụ, ma ọ ghara ịmị mkpụrụ.
20 Ma ndia bu ndi anāgha n'ezi ala; ndị dị ka ndị nụrụ okwu ahụ ma nara ya, na-amị mkpụrụ, ụfọdụ okpukpu iri atọ, ndị ọzọ iri isii, ndị ọzọ otu narị.
21 Ọ si ha, Ọ̀ bu ihe nēweta oriọna ka ewe dọba ya n'okpuru ite, ma-ọbu n'okpuru ihe-ndina? ma ghara itokwasi n'elu ihe-idọba-oriọna?
22 N'ihi na ọ dighi ihe ezoro ezo, nke anāgaghi-ekpughe; ọ dighi kwa ihe ezoro ezo, ma-ọbughi na ọ gābia n'èzí.
23 Ọ buru na onye ọ bula nwere nti inu ihe, ya nu.
24 Ọ si ha, Lezienu anya ihe unu nānu: ọtùtù unu gātù, agēji tùa unu: ọzọ, unu ndi nānu ka agēnye kari.
25 N'ihi na onye nwere, onye ahu ka agēnye: ma onye nēnweghi, n'aka-ya ka agānapu ọbuná ihe o nwere.
26 O we si, Otú a ka ala-eze Chineke di, dika agāsi na madu nātu nkpuru n'ala;
27 Ọ gāraru kwa ura, bilie abali na ehihie, ma nkpuru-ọghigha we pue, tolite, ọ maghi otú a.
28 N'ihi na ala nāmi nkpuru n'onwe-ya; mbụ agụba, emesia nti, emesia ọka zuru oke na nti.
29 Ma mbẹ ọ nāmi nkpuru, ngwa ngwa ọ nētiye n'iwe-ihe-ubi ahu, n'ihi na owuwe-ihe-ubi abiawo.
30 Ọ si, Gini ka ayi gēji tuyere ala-eze Chineke? Ma-ọbu gini ka ayi gēji tuyere ya?
31 Ọ dị ka mkpụrụ osisi mọstad, nke, mgbe a ghara ya n'ala, ọ dị ntakịrị karịa mkpụrụ niile dị n'ụwa.
32 Ma mbẹ anāgha ya, o tolite, we di uku kari ihe-ọkukú nile, we bạ oke alaka; ka anu-ufe nke elu-igwe we nọdu n'okpuru ndò-ya.
33 Ma jiri ọtụtụ ilu dị otu a gwa ha okwu ahụ, dịka ha nwere ike ịnụ ya.
34 Ma Ọ gwaghi ha okwu n'efu, ma mbẹ ha nọ nání ha, Ọ kọwaziri ndi nēso uzọ-Ya ihe nile.
35 Ma n'ubọchi ahu, mbẹ o ruru anyasi, Ọ si ha, Ka ayi gabiga n'ofè ọzọ.
36 Ma mbẹ ha zilagasiri ìgwè madu ahu, ha we kuru Ya ọbuná dika Ọ nọ n'ubọ. Ma ubọ ntà ọzọ di kwa n'aka-ya.
37 Ma oké ifufe malitere ife, ma ebili-mmiri wee kụba n'ụgbọ ahụ, nke mere na mmiri juru n'ụgbọ ahụ.
38 Ma Ọ nọ n'azu ubọ, nāraru ura n'elu ohiri isi: ha we kpọte ya, si ya, Onye-ozizí, ì chọghi Gi n'obi na ayi nāla n'iyì?
39 O we bilie bara ifufe nba, si oké osimiri, Udo, du du. Ifufe we kwusi, udo we di uku.
40 Ọ si ha, Gini mere unu nātu egwu otú a? gini mere unu enweghi okwukwe?
41 Ha we tua egwu nke-uku, sirita onwe-ha, Òle madu bu nka, na ọbuná ifufe na oké osimiri nāṅa Ya nti?

## ISI NKE 5

1 Ha we gabiga rue akuku nke-ọzọ nke oké osimiri, rue ala ndi Gedar.
2 Ma mbẹ o siri n'ubọ puta, ngwa ngwa otù nwoke nke nwere mọ nādighi ọcha siri n'ílì zute Ya.
3 Onye nwere ebe-obibi-Ya n'etiti ílì; ọ dighi kwa onye ọ bula puru abụ ya, e-è, ọ bughi n'agbụ ígwè;
4 N'ihi na ewerewo ihe-ọbụ na abụ abụ abụ ya mbẹ ọtutu, na ọ nādọji kwa iyabạ nile, tijisi-kwa-ra abụ nile: ọ dighi kwa onye ọ bula puru imezu ya.
5 Ma mbẹ nile, abali na ehihie, Ọ nānọ n'ugwu na n'ílì, nēti kwa nkpu, nēbụ kwa onwe-ya na nkume.
6 Ma mbẹ ọ huru Jisus n'ebe di anya, ọ bạ ọsọ, kpọ isi ala nye Ya;
7 O we were oké olu tie nkpu, si, Gini ka mu na Gi nwekọrọ, Jisus, Ọkpara nke Chineke kachasi ihe nile elu? Eji m Chineke bạ gi iyi, ka i ghara imekpam aru.
8 N'ihi na ọ siri ya, Si nime nwoke ahu pua, gi mọ nādighi ọcha.
9 Ọ si ya, Gini bu aha-gi? Ọ we za, si, Aham bu usu-ndi-agha: n'ihi na ayi di ọtutu.
10 O we riọ ya nke-uku ka Ọ ghara izipu ha n'ala nka.
11 Ma oké ìgwè ezì di n'akuku ugwu nso nāta nri.
12 Ndi-mọ ọjọ nile we riọ Ya, si, Ziga ayi nime ezì ahu, ka ayi we ba nime ha.

13 Ngwa ngwa Jisus we nye ha iwu. Ndi-mọ nādighi ọcha we pua, ba nime ndi ezì ahu: ìgwè ehi ahu we ḅa ọsọ n'ebe di nkpọda n'oké osimiri, (ha ra ka nnù ndikom abua na ọgu iri;) ewe kpaḅue ha n'oké osimiri.
14 Ndi nāzù ezì ahu we ḅalaga, kọrọ ya n'obodo na n'ọhia. Ha we pua ihu ihe emereri.
15 Ha we biakute Jisus, hu onye ahu nke mọ ọjọ ji, nke nwe-kwa-ra usu-ndi-agha ahu, ka ọ nānọdu ala, yiri uwe, uche-ya zu-kwa-ra okè: ha we tua egwu.
16 Ma ndị hụrụ ya kọrọ ha otú o si dakwasị onye ahụ ekwensu ji, na kwa gbasara ezì ndị ahụ.
17 Ma ha malitere ịrịọ ya ka o si n'oke-ala ha pụọ.
18 Ma mḅe ọ batara n'uḅọ ahu, onye ahu nke mọ ọjọ jisiri ike kpere ya ka ya na ya nọyere.
19 Otú ọ di, Jisus ekweghi ya, kama ọ si ya, La n'ulo-gi, jekuru ndi-eyì-gi, kọrọ ha ihe uku Onye-nwe-ayi meworo gi, na Ọ nwe-kwa-ra obi-ebere n'aru gi.
20 O we pua, malite ikwusa na Dekapọlis otú ihe uku Jisus meworo Ya si di: ibobo we nwua madu nile n'aru.
21 Ma mḅe Jisus gasiri ọzọ n'uḅọ gabiga n'ofè ọzọ, ọtutu madu we zukọ n'ebe Ọ nọ: Ọ nọ kwa nso oké osimiri.
22 Ma, le, otù onye nime ndi-isi ulo-nzukọ ahu nābia, aha-ya bu Jairọs; mḅe ọ huru ya, ọ da n'ala n'ukwu-ya;
23 O we riọ ya nke-uku, si, Nwam nwanyi nke-ntà dina n'ọnwu: biko, bia bikwasi ya aka-gi, ka ewe di ya nma; ọ gādi kwa ndu.
24 Jisus we so ya ga; ọtutu madu we so Ya, nākpaḅu kwa Ya.
25 Ma otù nwanyi nke nwere orùrù ọbara arọ iri na abua;
26 Ọ nwe-kwa-ra ahuhu ọtutu ahuhu n'aka ọtutu ndi dibia, ma mefuworo ihe nile o nwere, ma ọ dighi ihe emere ya ka ọ di nma, kama ọ kariri njọ;
27 Ma mḅe ọ nuru okwu Jisus, Ọ bia na ìgwè madu ahu n'azu, metu uwe-Ya aka.
28 N'ihi na ọ siri, Ọ buru na m'metu uwe-ya aka, agēmem ka arum di ike.
29 Ma ngwa ngwa isi-iyi ọbara-ya takọrọ; o we hu n'aru-ya na emewo ka aru-ya di ike site n'ihe-otiti ahu.
30 Ngwa ngwa Jisus mara n'onwe-ya na idi-nma esiwo nime Ya puta, O we chigharia n'etiti ìgwè madu, si, Ònye meturu uwem aka?
31 Ndi nēso uzọ-Ya we si Ya, I huru ka ìgwè madu nākpaḅu Gi, Ì we si, Ònye meturum aka?
32 O we legharia anya buruburu, ihu nwanyi ahu nke mere ihe a.
33 Ma nwayi ahu nātu egwu nāma kwa jijiji, ebe ọ matara ihe emere nime ya, o we bia da n'ala n'iru Ya, gwa Ya ezi-okwu nile.
34 Ọ si ya, Nwam nwanyi, okwukwe-gi emewo ka aru di gi ike; je n'udo, di kwa n'aka ihe-otiti-gi.
35 Mḅe Ọ kpu okwu n'ọnu, ufọdu si n'ulo onye-isi ulo-nzukọ bia, si, Nwa-gi nwayi anwuwo: gini mere i nēsoḅu Onye-ozizí ọzọ?
36 Ma mḅe Jisus nuru okwu ahu nke anēkwu, Ọ si onye-isi ulo-nzukọ ahu, Atula egwu, kwere nání.
37 Ma o kweghi ka onye ọ bula soro Ya, ma-ọbughi Pita, na Jemes, na Jọn nwa-nne Jemes.
38 O we bia n'ulo onye-isi ulo-nzukọ ahu, we hu ọḅuḅa-aghara ahu, na ndi nākwa ákwá nākwa kwa ákwá nke-uku.
39 Ma mḅe Ọ batara, Ọ si ha, Gini mere unu nākwa ákwá? Nwa-aḅọghọ ahu anwughi, kama ọ nāraru ura.
40 Ha we chìa ya ọchì; Ma mḅe Ọ chupusiri ha nile, Ọ kuru nna-ya na nne nwa-aḅọghọ ahu na ndi ya na ha yikọrọ, we ba n'ebe nwa-aḅọghọ ahu nēdina.
41 O we jide nwa-aḅọghọ ahu n'aka, si ya, Talita kumi; nke bu, ma asugharia ya, Nwa-nwanyi, asim i, bilie.
42 Ngwa ngwa nwa-aḅọghọ ahu we bilie, je ije; n'ihi na ọ ḅara arọ iri na abua. Ibobo we nwua ha n'aru nke-uku.
43 Ma o nyere ha iwu ike ka onye ọ bụla ghara ịma ya; ma nye iwu ka enye ya ihe ka o rie.

**ISI NKE 6**

1 O we si n'ebe ahu pua, ba n'ala nke aka ya; ndi nēso uzọ-Ya nēso kwa Ya.
2 Ma mḅe ubọchi-izu-ike ruru, Ọ malitere izi ihe n'ulo-nzukọ-ha: ibobo we nwua ọtutu madu nuru Ya, si, Òle ebe Nwoke a si puta ihe ndia? ma gini bu amamihe nka nke enyere ya, na ọbuná ọlu di ike di otú a ka ejiworo aka-Ya luru?
3 Onye a, ọ bughi onye-ọ̀kà-osisi ahu, nwa Meri, nwa-nne Jemes, na Josef, na nke Juda, na Saimon? umu-nne-ya ndinyom, hà esoghi kwa ayi n'ebe a? Ha we wesa Ya iwe.
4 Ma Jisus siri ha, Ọ dighi onye-amuma nādighi nsọ, ma-ọbughi n'ala nke aka ya, na n'etiti umu-nna-ya, na n'ulo-ya.
5 Ma ọ nweghị ike ịrụ ọrụ dị ike n'ebe ahụ, ma ọbụghị na o bikwasịrị aka ya n'isi ndị nrịanrịa ole na ole, ma gwọọ ha.
6 O we ju ya anya n'ihi ekweghi-ekwe-ha. O we jegharia n'obodo ntà nile, nēzí ihe.
7 O we kpọ ndi-ozi iri na abua ahu biakute Ya, ma malite izipu ha abua abua; O nye-kwa-ra ha ike n'ebe ndi-mọ nādighi ọcha nọ;
8 Ma nye ha iwu ka ha ghara iwere ihe ọ bụla maka ije-ha, ma-ọbughi nání nkpa-n'aka; ọ dighi iberibe, ọ dighi achicha, ọ dighi kwa ego di n'akpa-ha;
9 Ma were akpukpọ-ukwu yikwasi uwe; ma ghara iyiri uwe abụọ.
10 O we si ha, N'ebe ọ bula unu nābà n'ulo, nānọdunu n'ebe ahu rue mḅe unu siri n'ebe ahu pua.
11 Ma onye ọ bula nke nānaraghi unu, ma-ọbu onye nānu kwa unu, mḅe unu nēsi n'ebe ahu pua, tichapu ájá di n'okpuru ukwu-unu ka ọ buru ha àmà. N'ezie asim unu, Ọ gānagide Sọdọm na Gọmọra n'ubọchi ikpé kari obodo ahu.
12 Ma ha pụrụ ma kwusaa ka ndị mmadụ chegharịa.
13 Ha we chupu kwa ọtutu ndi-mọ ọjọ, were kwa manu te ọtutu ndi aru-ha nādighi ike, we me ka aru di ha ike.
14 Eze Herọd we nu ya; (n'ihi na aha-Ya aḅasaworo:) Ọ we si, na Jọn Baptist esiwo na ndi nwuru anwu bilie, ya mere ọlu di ike putara ìhè nime Ya.
15 Ndi ọzọ nāsi, Ọ bu Elaija. Ma ndi ọzọ nāsi, Ọ bu onye-amuma, ma-ọbu dika otù nime ndi-amuma.
16 Ma mḅe Herọd nuru ya, ọ si, Ọ bu Jọn, onye m'mere isi: ewe si na ndi nwuru anwu bilie.
17 N'ihi na Herọd ezipụwo ka ha jide Jọn, kee ya n'ụlọ mkpọrọ n'ihi Herodias nwunye Filip nwanne ya: n'ihi na ọ lụrụ ya.
18 N'ihi na Jọn siri Herod, O zighi gi ezi n'iwu ka i nwe nwunye nwa-nne-gi.
19 Ya mere Herodias nēse okwu megide ya, we chọ iḅu ya; ma ọ pụghị:
20 N'ihi na Herod nātu egwu Jọn, ebe ọ matara na ọ bu onye ezi omume na onye di nsọ, we nēdebe ya; ma mḅe ọ nuru ya, o mere ọtutu ihe, were kwa ọǹù nuru ya.

21 Ma mbẹ ubọchi-ya ruru, na Herọd mere nri-anyasi
n'ubọchi-izu-ike-ya nye ndi-isi-ya na ndi-ọchi-agha-ya na
ndi-isi nke Galili;
22 Ma mbẹ nwa-nwayi Herodias siri bata batara, te egwú,
we di nma n'anya Herod na ndi ya na ha nānọdu ala, eze we
si nwa-abọghọ ahu, Riọm ihe ọ bula i nāchọ, m'gēnye kwa
gi ya.
23 Ọ we ṅuara ya iyi, si, Ihe ọ bula i gāriọ n'akam, m'gēnye
gi ya, rue nkera ala-ezem.
24 O we pua, si nne-ya, Gini ka m'gāriọ? Ọ si, Isi Jọn
Baptist.
25 O we bakuru eze ngwa ngwa, jua, si, Anamachọ ka i
nyem isi Jọn Baptist n'ọkwa n'ite.
26 Ma eze nwere mwute nke-uku; ma n'ihi iyi-Ya, na n'ihi
ha ndi ha na Ya nọdukọrọ, Ọ kweghi iju ya.
27 Ngwa ngwa eze we ziga onye-nkpọrọ, nye iwu ka ekuru
ya isi: o we je kpọpu isi-ya n'ulo-nkpọrọ;
28 O we bute isi-ya n'ọkwasa, were ya nye nwa-abọghọ
ahu: nwa-abọghọ ahu we nye ya nne-ya.
29 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya nuru ya, ha bia, buru ozu-Ya,
tọbọ ya n'ílì.
30 Ndi-ozi we zukọ n'ebe Jisus nọ, kọrọ Ya ihe nile, ma ihe
ha mere, na ihe ha kuziri.
31 O we si ha, Bianu iche, unu onwe-unu n'ebe ọhia, zuru
ike nwa oge: n'ihi na ọtutu madu di nābia nāga kwa, ma ha
enweghi oge fọduru iri ihe.
32 Ha we si n'ubọ pua na nzuzo rue ọhia.
33 Ma ndị mmadụ hụrụ ha ka ha na-apụ, ma ọtụtụ ndị
matara ya, ma si n’obodo nile gbapụ n’ụkwụ n’ebe ahụ, ma
gafere ha, ma gbakọta n’ebe ahụ.
34 Ma Jisus, mbẹ Ọ putara, hu ọtutu madu, O we nwe
ọmiko n’aru ha, n’ihi na ha di ka aturu nēnweghi onye-
ọzùzù: O we malite izi ha ọtutu ihe.
35 Ma mbẹ ubọchi gabigara ubụ a, ndi nēso uzọ-Ya
biakutere Ya, si, Ebe a bu ọhia, ma ubụ a oge agabigawo;
36 Zilaga ha, ka ha we je n'ala di buruburu, na n'obodo ntà
nile, zutara onwe-ha nri: n'ihi na ha enweghi ihe-oriri.
37 Ọ zara, si ha, Nyenu ha ka ha rie. Ha we si ya, Àyi gēje
zuta achicha ọgu penny iri, nye ha ka ha rie?
38 Ọ si ha, Ọle obẹ achicha ole ka unu nwere? gaa hụ. Ma
mbẹ ha mara, ha si, Ise na azù abua.
39 O we nye ha iwu ime ka madu nile nọdu ala n'usu nile
n'elu ahihia ndu.
40 Ha we nọdu ala n'usoro, ọgu ise ọgu ise na ọgu ndi-agha
abua na iri.
41 Ma mbẹ Ọ narasiri obẹ achicha ise na azù abua ahu, O
weliri anya elu n’elu-igwe, gọzie, nyawa obẹ achicha ahu,
we nye ndi nēso uzọ-Ya ka ha debe ha; O we kesara ha nile
azù abua ahu.
42 Ha nile we rie, riju kwa afọ.
43 Ha we chikọta nkata iri na abua juputara n'iberibe, na
nime azù ahu.
44 Ma ndi riri obẹ achicha ahu di ihe ra ka nnù ndikom ise.
45 Ngwa ngwa o we rugide ndi nēso uzọ-Ya ka ha ba n'ubọ,
buru uzọ ga n'ofè ọzọ rue Betsaida, mbẹ Ọ nēzipu ìgwè
madu ahu.
46 Ma mbẹ O zipuru ha, O we pua n'elu ugwu ikpe ekpere.
47 Ma mbẹ o ruru anyasi, ubọ ahu di n'etiti oké osimiri,
nání Ya nọ kwa n'elu ala.
48 O we hu ka ha nādọbu onwe-ha n'ọlu n'ubọ; n'ihi na
ifufe nēfegide ha: ma dika oge nche nke-anọ nke abali ọ
biakutere ha, nēje ije n'elu oké osimiri, ọ nāchọ kwa
igabiga n'akuku ha.
49 Ma mbẹ ha huru Ya ka Ọ nējeghari n'elu oké osimiri, ha
we chère na ọ bu mọ, we tie:
50 N'ihi na ha nile huru Ya, ha we tua egwu. Ngwa ngwa o
we kpayere ha uka, si ha, Nwee obi-utọ: ọ bu Mu onwem;
atula egwu.
51 O we rigokuru ha ba n'ubọ; ifufe we kwubie: ibobo we
nwua ha n'aru onwe-ha nke-uku nke-uku, ibobo we nwua
ha n'aru.
52 N'ihi na ha aghọtaghi ihe-iriba-ama nke obẹ achicha ahu:
n'ihi na obi-ha di arọ́.
53 Ma mgbe ha gafeworo, ha bịarutere n’ala nke Genesaret,
ma dọba n’ikpere mmiri ahụ.
54 Ma mbẹ ha siri n'ubọ puta, ngwa ngwa ha mara Ya;
55 Ha we baghari n'ala ahu nile buruburu, we malite ibu
ndi nādighi ike n'ihe-ndina buruburu, ebe ha nuru na Ọ nọ.
56 Ma ebe ọ bula Ọ nābà, n’obodo ntà, ma-ọbu n’obodo,
ma-ọbu n’ala, ha nādọba ndi-nriaria n’amá, nāriọ kwa Ya
ka ha metu ọ bu nání ọnu-ọnu uwe-Ya: ewe me ka ndi nile
meturu Ya aka.

**ISI NKE 7**

1 Ya mere ndi-Farisi na ufọdu nime ndi-ode-akwukwọ, ndi
siri na Jerusalem bia, biakute Ya.
2 Ma mbẹ ha huru ufọdu n'etiti ndi nēso uzọ-Ya ka ha nēri
achicha ruru árú, ya bu, aka a saghi-asa, ha hutara ahuhu.
3 N'ihi na ndi-Farisi na ndi-Ju nile, ọ buru na ha
akwọchaghi aka-ha, adighi-eri ihe, nēdebe kwa omenala
ndi-okenye.
4 Ma mbẹ ha siri n'ahịa bia, ma ọ buru na ha asaghi, ha
adighi-eri ihe. Ma ọtụtụ ihe ndị ọzọ ka e nwere, nke ha
nataworo ijide, dị ka ịsa iko, na ite, ite ọla, na tebụl.
5 Ya mere ndi-Farisi na ndi-ode-akwukwọ we jua ya, si,
Gini mere ndi nēso uzọ-Gi nējighi ije dika omenala ndi-
okenye si di, kama were aka anāsaghi akwọ rie nri?
6 Ọ zara, si ha, Ọ bu ezie na Aisaia buru amuma bayere
unu ndi-iru-abua, dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ, si, Ndi
nka nāsọpurum n'ebụbẹre-ọnu-ha, ma obi-ha di anya n'ebe
m'nọ.
7 Otú ọ di, ha nākpọ isi ala nyem n'efu, nēzí ihe nile madu
nyere n'iwu site n'ozizi.
8 N’ihi na n’iwepu ihe Chineke nyere n’iwu, unu nējide
omenala madu, dika nsi-ọcha ite na iko: ma ọtutu ihe ndia
ka unu nēme.
9 O we si ha, Nke-ọma ka unu nāju ihe Chineke nyere
n'iwu, ka unu we debe omenala-unu.
10 N'ihi na Moses siri, Sọpuru nna-gi na nne-gi; na, Onye
nākọcha nna-ya ma-ọbu nne-ya, ya nwua ọnwu;
11 Ma unu onwe-unu nāsi, Ọ buru na onye ọ bula gāsi nna-
ya ma-ọbu nne-ya, Ọ bu Korban, ya bu, onyinye-inata-iru-
ọma, site n'ihe ọ bula i gārata n'akam; ọ gēnwe onwe-ya.
12 Ma unu ekweghi kwa ya ka o me nna-ya ma-ọbu nne-ya
ihe ọ bula ọzọ;
13 Site n'ozizi-unu nke unu nyeworo, nēme ka okwu
Chineke ghara idi irè: ma ọtutu ihe di otú a ka unu nēme.
14 Ma mbẹ ọ kpọrọ ndi Israel nile ka ọ biakute ya, ọ si ha,
Genum nti, unu nile, ghọta-kwa-nu;
15 Ọ dighi ihe ọ bula nēsi n'èzí bata nime ya, nke puru
imeru ya: ma ihe si nime ya puta bu ndi nēmeru madu.
16 Ọ buru na onye ọ bula nwere nti inu ihe, ya nu.

17 Ma mbẹ O siri n'ìgwè madu bata n'ulo, ndi nēso uzọ-Ya we jua ya bayere ilu ahu.
18 Ọ si ha, Ọ̀ bu kwa unu onwe-unu nēnweghi nghọta? Ùnu amataghi na ihe ọ bula nke nēsi n'èzí nābà nime madu, ọ pughi imeru ya;
19 N'ihi na ọ dighi-aba n'obi-ya, kama ọ ba nime n'afọ, nāpu kwa n'ihe-ọṅuṅu, nāsacha nri nile?
20 Ọ si, Ihe nēsi n'aru madu puta, nke nēmeru madu.
21 N'ihi na n'ime, n'obi mmadụ ka echiche ọjọọ na-esi apụta, ịkwa iko, ịkwa iko, igbu mmadụ;
22 Izu-ohi, anya-uku, ajọ omume, aghughọ, idi-nkwa-iko, anya ọjọ, nkwulu, nganga, ihe-nzuzu;
23 Ihe ọjọ a nile nēsi n'ime puta, nēmeru kwa madu.
24 O we si n'ebe ahu bilie, ba n'ókè-ala nke Taia na Saidon, ba n'otù ulo, ma ọ dighi onye ọ bula nāchọ imara ya: ma ọ pughi izobe ya.
25 N'ihi na otù nwayi, nke nwa-ya nwanyi nke-ntà nwere mọ nādighi ọcha, nuru ya, bia da n'ala n'ukwu-ya:
26 Nwayi ahu bu onye-Grik, onye Siria site na mba; ma ọ rịọrọ ya ka ọ chụpụ ekwensu n'ime nwa ya nwanyị.
27 Ma Jisus siri ya, Ka uzọ rijue umu-ntakiri: n'ihi na okwesighi inara obẹ achicha umuaka, na itusara ya nye nkita.
28 Ọ zara, si ya, E, Onye-nwe-ayi: ma nkita di n'okpuru table nēri irighiri umuaka.
29 Ọ si ya, N'ihi okwu a, la; ekwensu apuwo n'aru nwa-gi nwayi.
30 O we ba n'ulo-ya, hu mọ ọjọ ahu apuwo, na nwa-ya nwayi ka ọ nēdina n'ihe-ndina.
31 Ma ọzọ, ka o si n'ókè nke Taya na Saịdọn pụọ, ọ bịarutere n'oké osimiri Galili site n'etiti oke osimiri Dekapọlis.
32 Ma ha kpọtara ya otu onye ntị chiri, nke nwere ihe mgbochi n'okwu ya; ha we riọ ya ka o tukwasi ya aka-ya.
33 O we kupu ya n'ebe ìgwè madu ahu nọ, we tiye nkpisi-aka-Ya na nti-ya abua, bạsa kwa ọnu-miri, metu ire-Ya aka;
34 O we lelie anya elu elu-igwe, s ude, si ya, Efata, nke ahu bu, Meghere.
35 Ma ngwa ngwa nti-ya saghe, ma eriri nke ire-ya tọpuworo, o we kwue okwu nke-ọma.
36 O we nye ha iwu ka ha ghara igwa onye ọ bula: ma ka O nyere ha iwu kari, otú a ka ha nēkwusa ya;
37 ibobo we nwua ha n'aru nke-uku nke-uku, si, O mewo ihe nile nke-ọma: Ọ nēme ma ndi nti chiri ka ha nu ihe, nēme kwa ndi-obị ka ha kwue okwu.

**ISI NKE 8**

1 Na mbẹ ahu ìgwè madu ahu ebe ha bara uba nke-uku, ha nēnweghi kwa ihe-oriri, Jisus we kpọ ndi nēso uzọ-Ya ka ha biakute Ya, si ha,
2 Enwerem ọmiko n'aru ìgwè madu ahu, n'ihi na ha anọyerem ubọchi atọ ubụ a, ma ha enweghi ihe-oriri;
3 Ma ọ buru na Mu onwem ezipu ha n'ọnu-ọgu, la n'ulo-ha, ike gāgwu ha n'uzọ: n'ihi na ndi di iche iche nime ha siri n'ebe di anya bia.
4 Ndi nēso uzọ-Ya we za ya, si, Òle ebe ka madu gēsi were obẹ achicha nyeju ndikom ndia n'ebe a n'ọhia?
5 Ọ si ha, Ọle obẹ achicha ole ka unu nwere? Ha we si, Asaa.
6 O we nye ndi-Ju iwu ka ha nọdu ala: o we nara obẹ achicha asa ahu, nye ekele, nyasa, nye ndi nēso uzọ-Ya ka ha debe ha n'iru ha; ha we do ha n'iru ndi Israel.
7 Ha we nwe-kwa-ra azù ntà ole-na-ole: ma Ọ gọziri, we si ka edoba kwa ha n'iru ha.
8 Ha we rie, riju kwa afọ: ha we chikọta ufọdu nime anu-abaji nke fọduru, nkata asa.
9 Ma ndi riri ihe ra ka nnù ndikom anọ: o we zilaga ha.
10 Ngwa ngwa o we ba n'ubọ, Ya na ndi nēso uzọ-Ya, bia n'akuku nile nke Dalmanuta.
11 Ndi-Farisi we puta, malite iju Ya ajuju, nāchọ ihe-iriba-ama n'aka-Ya site n'elu-igwe, nānwa Ya.
12 O we su-ume nke-uku na mọ-ya, si, Gini mere ọbọ a nāchọ ihe-iriba-ama? n'ezie asim unu, Agaghi-enye ọbọ a ihe-iriba-ama.
13 O we rapu ha, ba n'ubọ ọzọ gabiga n'ofè ọzọ.
14 Ma ndi nēso uzọ-Ya echezọwo iwere obẹ achicha, ọ dighi kwa otù obẹ achicha ka ha na ha nēnweghi n'ubọ.
15 O we nye ha iwu, si, Lezienu anya, lezienu anya bayere ihe nēko achicha nke ndi-Farisi na ihe nēko achicha nke Herọd.
16 Ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Ọ bu n'ihi na ayi enweghi obẹ achicha.
17 Ma mbẹ Jisus mara ya, Ọ si ha, Gini mere unu nēkwurita okwu, n'ihi na unu enweghi obẹ achicha? ùnu amataghi, unu amataghi kwa? ùnu emewo ka obi-unu di ike ọzọ?
18 Unu nwere anya, ùnu ahughi? ma unu nwere nti, ùnu anughi? ma unu echetaghi?
19 Ma mbẹ m'nēwere obẹ achicha ise ahu n'etiti nnù ndikom ise, nkata ole juputara n'iberibe ka unu chikọtara? Ha si ya, Iri na abua.
20 Ma mbẹ asa ahu n'etiti nnù abua na ọgu iri, nkata ole juputara n'iberibe ka unu chikọtara? Ha we si, Asaa.
21 Ọ si ha, Gini mere unu aghọtaghi?
22 O we biarue Betsaida; ha we kutara ya onye-ìsì, riọ ya ka o metu ya aka.
23 O we jide onye-ìsì ahu n'aka, me ka ọ pua n'obodo; ma mbẹ ọ bạsara ọnu-miri n'anya-ya abua, tukwasi ya aka-ya abua, jua ya ma ọ huru ihe ọ bula.
24 O we welie anya elu, si, Ahurum madu dika osisi ka ha nēje ije.
25 O we tukwasi aka-ya abua ọzọ n'anya-ya abua, me ka o lelie anya elu: ewe we di ya nma, hu nwoke ọ bula nke-ọma.
26 O we zilaga ya n'ulo-ya, si, Abà-kwa-la n'obodo, akọ-kwa-la ya onye ọ bula nọ n'obodo.
27 Jisus we pua, Ya na ndi nēso uzọ-Ya, ba n'obodo nile nke Sisaria Filipai: O we jua ndi nēso uzọ-Ya n'uzọ, si ha, Ònye ka madu nāsi na Mu onwem bu?
28 Ha we za, si, Jọn Baptist: ma ufọdu nāsi, Elaija; ma ndi ọzọ, Otù nime ndi-amuma.
29 O we si ha, Ma ọ̀ bu onye ka unu onwe-unu nāsi na Mu onwem bu? Pita we za, si ya, Gi onwe-gi bu Kraist ahu.
30 O we nye ha iwu ka ha ghara igwa onye ọ bula okwu bayere ya.
31 O we malite izi ha, na Nwa nke madu gāhu ọtutu ahuhu, na agēme kwa ka ndi-okenye na ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ ju ya, ewe bụe ha, mbẹ ubọchi atọ gasiri.
32 Ma o kwuru okwu ahụ n'ezoghị ọnụ. Pita we kuru ya, malite iba ya nba.

33 Ma mbẹ Ọ chighariri, le kwa ndi nēso uzọ-Ya anya, ọ baara Pita nba, si, Gabigam n'azu, Setan: n'ihi na i dighi-ahu ihe nke Chineke n'anya, kama ihe nke madu.
34 Ma mbẹ Ọ kpọ-kwa-ra ndi-Ju ka ha biakute Ya, Ya na ndi nēso uzọ-Ya, Ọ si kwa ha, Onye ọ bula nke nāchọ ibia n'azu, ya ju onwe-ya, buru kwa obe-Ya, sorom.
35 N'ihi na onye ọbụla nke chọrọ ịzọpụta ndụ ya ga-atụfu ya; ma onye ọbụla nke tụfuru ndụ ya n'ihi m na ozi-ọma, onye ahụ ga-azọpụta ya.
36 N'ihi na ùrù gini ka ọ gābara madu, ma ọ buru na ọ rite uwa dum n'urù, we tufue nkpuru-obi nke aka ya?
37 Ma-ọbu gini ka madu gēnye n'ọnọdu nkpuru-obi-ya?
38 Ya mere onye ọ bula gēme iherem na okwum nile n'ọbọ a nke nākwa iko na nke nēmehie; ihere gēme kwa Nwa nke madu, mbẹ ọ gābia n'ebube nke Nna-Ya, ya na ndi-mọ-ozi di nsọ.

**ISI NKE 9**

1 O we si ha, N'ezie asim unu, na ufọdu di n'etiti ndi guzoro n'ebe a, ndi nāgaghi-edetu ọnwu ire, rue mbẹ ha gāhu ala-eze Chineke ka ọ nābia n'ike.
2 Ma mbẹ ubọchi isi gasiri Jisus kuru Pita na Jemes na Jọn tiyere Ya, O we duru ha rigo n'ugwu di elu iche iche: ewe nwogharia n'iru ha.
3 Ma uwe-ya we nwue enwu, nācha ọcha dika snow; ka ọ dighi onye zuru oke n'uwa nwere ike ime ka ha ọcha.
4 Ewe me ka ha hu Elaija na Moses: ha we nāgwa Jisus okwu.
5 Pita we za, si Jisus, Onye-ozizí, ọ di nma ka ayi nọ n'ebe a: ka ayi me kwa ulo-ikwū atọ; otù diri gi, otù di-kwa-ra Moses, otù di-kwa-ra Elaija.
6 N'ihi na ọ maghi ihe ọ gāsi; n'ihi na ha turu ujọ nke-uku.
7 Igwe-oji we di kpuchiri ha: olu we si n'igwe-oji ahu puta, si, Nke a bu Ọkparam M'huru n'anya: nurunu ya.
8 Ma na mberede, mgbe ha legharịrị anya gburu-gburu, ha ahụghịkwa onye ọzọ ma e wezụga Jizọs naanị ya.
9 Ma ka ha siri n'ugwu ahụ na-arịdata, o nyere ha iwu ka ha ghara ịgwa onye ọ bụla ihe ha hụrụ, ruo mgbe Nwa nke mmadụ si na ndị nwụrụ anwụ bilie.
10 Ha we debe okwu ahu n'etiti onwe-ha, nājurita kwa onwe-ha ihe mbilite n'ọnwu putara.
11 Ha we jua ya, si, Gini mere ndi-ode-akwukwọ nēkwu na Elaija aghaghi ibu uzọ bia?
12 O we za, si ha, Elaija n'ezie nābia, me ka ihe nile dighachi; na ka edeworo ya n'akwukwọ nsọ bayere Nwa nke madu, na Ọ ghaghi ta ọtutu ahuhu, ewe me ka ọ ghara idi nsọ.
13 Ma asim unu, na Elaija abiawo n'ezie, ha eme-kwa-ra ya ihe ọ bula ha chọrọ, dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ bayere Ya.
14 Ma mbẹ Ọ biakutere ndi nēso uzọ-Ya, Ọ huru oké ìgwè madu ka ha nọ buruburu, na ndi-ode-akwukwọ ka ha na ha nāju kwa ajuju.
15 Ngwa ngwa ndi-Ju nile, mbẹ ha huru Ya, ibobo we biakute Ya, ha we bạkuru Ya.
16 O we jua ndi-ode-akwukwọ, si, Gini ka unu nāju ha ajuju?
17 Ma otù onye nime ìgwè madu ahu zara, si, Onye-ozizí, ewetaram gi nwam nwoke nke mọ nādighi okwu;
18 Ma ebe ọ bula o jidesiri ya, ọ nādọka ya: ọ nāsu kwa ufufu, nāta kwa ntakiri-ezé, nāta kwa aru: m'we gwa ndi nēso uzọ-Gi ka ha chupu ya; ha apughi kwa.
19 Ọ zara ya, si, Unu ọbọ nēnweghi okwukwe, rùe ole mbẹ ka Mu na unu gānọ? rùe ole mbẹ ka M'gānagide gi? wetaram ya.
20 Ha we kuru ya biakute ya: ma mbẹ ọ huru ya, ngwa ngwa mọ-ya we tipia ya; o we da n'ala, nāsu kwa ufufu.
21 Ọ si nna-ya, Rùe ole mbẹ gara aga ka ihe a biaruru ya? Ọ si, Site na nwata.
22 Ma ọtutu mbẹ ọ tubàwo ya n'ọku na nime miri, ibibi ya: ma ọ buru na i puru ime ihe ọ bula, nwe ọmiko n'aru ayi, nyere ayi aka.
23 Jisus si ya, Ọ buru na i puru ikwere, ihe nile kwere omume nye onye nēkwere.
24 Ngwa ngwa nna nwa ahu we tie nkpu, were anya-miri si, Onye-nwe-ayi, ekwerem; nyere ekweghi-ekwem aka.
25 Ma mbẹ Jisus huru na ndi-Ju nābạkọta, Ọ bara mọ ahu nādighi ọcha nba, si Ya, Gi mọ nke dara obị na onye nti chiri, asim i, si nime ya puta, abà-kwa-la nime ya ọzọ.
26 Mọ ahu we tie nkpu, dọwa ya nke-uku, si nime ya puta: o we di ka onye nwuru anwu; nke mere na ọtutu madu siri, Ọ nwuru anwu.
27 Ma Jisus jide ya n'aka, welie ya; o we bilie.
28 Ma mbẹ Ọ batara n'ulo, ndi nēso uzọ-Ya we jua Ya na nzuzo, si, Gini mere ayi apughi ichupu Ya?
29 O we si ha, Ụdị nka apughi isi n'ihe ọ bula puta, ma-ọbughi site n'ekpere na obubu-ọnu.
30 Ha we si n'ebe ahu pua, gabiga nime Galili; ma ọ chọghị ka onye ọ bụla mara ya.
31 N'ihi na Ọ nēzí ndi nēso uzọ-Ya, si ha, Agērara Nwa nke madu nye n'aka madu, ha gēbụ kwa Ya; ma mbẹ emesiri ka ọ nwusiri, ọ gēbili n'ubọchi nke-atọ.
32 Ma ha aghọtaghi okwu ahu, ha we tua egwu iju Ya.
33 O we bia rue Kapanaum: mbẹ ọ nọ n'ulo ọ jua ha, si, Gini bu ihe unu nāgurita n'etiti onwe-unu n'uzọ?
34 Ma ha kpuchiri ọnu-ha: n'ihi na n'uzọ ahu ha rurita uka n'etiti onwe-ha, Onye gābu onye uku.
35 O we nọdu ala, kpọ ndi-ozi iri na abua ahu, si ha, Ọ buru na onye ọ bula nāchọ ibu onye-isi, onye ahu gābu onye-ikpe-azu n'etiti ihe nile, na orù nke madu nile.
36 O we kuru nwatakiri, guzo ya n'etiti ha: o we jide ya n'aka-ya, si ha,
37 Onye ọ bula nke gānara otù nime umu-ntakiri di otú a n'aham, nānara Mu onwem: ma onye ọ bula nke nānara Mu, ọ bughi Mu ka ọ nānara, kama Onye ziterem.
38 Jọn we za ya, si, Onye-ozizí, ayi huru otù onye nāchupu ndi-mọ ọjọ n'aha-Gi, ma ọ dighi-eso ayi: ayi we bọchie ya, n'ihi na ọ dighi-eso ayi.
39 Ma Jisus siri, Unu ebọchi-kwa-la Ya: n'ihi na ọ dighi onye ọ bula gēme ihe-iriba-ama n'aham, nke puru ikwu okwu ọjọ bayerem.
40 N'ihi na onye na-adịghị megide anyị nọ n'akụkụ anyị.
41 N'ihi na onye ọbụla nke ga-enye unu otu iko mmiri ka ị ṅụọ n'aha m, n'ihi na unu bụ nke Kraịst, n'ezie a sị m unu, ọ gaghị atụfu ụgwọ ọrụ ya.
42 Ma onye ọ bụla nke ga-emejọ otu n'ime ụmụntakịrị ndị a kwere na m, ọ kaara ya mma na a kwụgidere nkume igwe nri n'olu ya ma tụba ya n'ime oke osimiri.
43 Ma ọ buru na aka-gi emejọ gi, bipu ya: ọ di gi nma ibà n'ọgwugwu ibà na ndu, kari inwe aka abua ibà nime ala-mọ, ba n'ọku nke anāgaghi-emenyu.

44 Ebe ikpuru-ha nādighi-anwu, Ma ọku adighi-anyuyu.
45 Ma ọ buru na ukwu-gi eme gi ka i ma nma, bipu ya: ọ di gi nma ibà nkpọtu na ndu, kari inwe ukwu abua ka itubà nime ala-mọ, n'ọku nke anāgaghi-emenyu emenyu;
46 Ebe ikpuru-ha nādighi-anwu, Ọku adighi-anyu kwa;
47 Ma ọ buru na anya-gi emejọ gi, tupu ya: ọ di gi nma ka i were otù anya ba n'ala-eze Chineke, kari inwe anya abua ka ewe tubà gi n'ọku ala-mọ.
48 Ebe ikpuru-ha nādighi-anwu, Ma ọku adighi-anyuyu.
49 N'ihi na agēji ọku nye onye ọ bula nnú, ma agēji nnú me ka àjà ọ bula di nnú.
50 Nnú di nma: ma ọ buru na nnu tufuru ya, gini ka unu gēji me ka ọ di utọ? nwenu nnu n'ime onwe-unu, nwe kwa udo n'etiti onwe-unu.

**ISI NKE 10**

1 O we si n'ebe ahu bilie, bia n'ókè-ala Judia n'ofè Jọdan: ndi-Ju we biakute Ya ọzọ; ma, dị ka ọ na-eme, ọ kụziiri ha ọzọ.
2 Ndi-Farisi we biakute Ya, si Ya, Ò ziri ezi n'iwu ka nwoke rapu nwunye-ya? na-anwa ya.
3 Ọ we za, si ha, Gini ka Moses nyere unu n'iwu?
4 Ha we si, Moses kwere ka o de akwukwọ nkewa, na irapu ya.
5 Jisus we za, si ha, N'ihi isi-ike nke obi-unu ka o ji deere unu iwu a.
6 Ma site na mmalite nke okike Chineke kere ha nwoke na nwanyị.
7 N'ihi nka ka nwoke gārapu nna-ya na nne-ya, rapara n'aru nwunye-ya;
8 Ma ha abua gābu otù anu-aru: ya mere ha abughi kwa madu abua ọzọ, kama otù anu-aru.
9 Ya mere, ihe Chineke kekọtara, ka madu atọwala.
10 Ma n'ulo, ndi nēso uzọ-Ya we jua Ya ọzọ bayere okwu ahu.
11 O we si ha, Onye ọ bula nke gārapu nwunye-ya, luru kwa nwunye ọzọ, nākwa iko megide ya.
12 Ma ọ buru na nwayi arapu di-ya, luru kwa di ọzọ, ọ nākwa iko.
13 Ha we kutara Ya umu-ntakiri ka O metu ha aka: ma ndi nēso uzọ-Ya bara ndi nēkuta ha nba.
14 Ma mbẹ Jisus huru ya, iwe were Ya nke-uku, Ọ si ha, Kwenu ka umu-ntakiri biakutem, unu ebọchi-kwa-la ha: n'ihi na ala-eze Chineke bu nke ndi di otú a.
15 N’ezie asim unu, Onye ọ bula nke nānaraghi ala-eze Chineke dika nwatakiri, ọ gaghi-abà nime ya.
16 O we welie ha n’aka-Ya, tukwasi ha aka-Ya abua, gọzie ha.
17 Ma mbẹ ọ nāpu n'uzọ, otù onye bạ ọsọ bia, bụe ya n'ala, jua ya, si, Onye-ozizí, gini ka m'gēme ka m'we keta ndu ebighi-ebi?
18 Jisus we si ya, Gini mere i nākpọm ezi madu? ọ dighi ezi ihe ma-ọbughi otù, bú Chineke.
19 Gi onwe-gi amawo ihe nile enyere n'iwu, Akwala iko, Ebụla madu, Ezula ori, abạ-kwa-la àmà ugha, Ebụ-kwa-la, Sọpuru nna-gi na nne-gi.
20 Ọ zara, si ya, Onye-nwe-ayi, ihe ndia ka m’huru site na nwata.
21 Mbẹ ahu Jisus huru Ya, hu Ya n'anya, si ya, Otù ihe fọduru gi: Je, ree ihe ọ bula i nwere, nye ndi-ọbeye, i gēnwe kwa àkù n'elu-igwe: bia, buru obe-obe, buru kwa ndi-ọbẹye. soro m.
22 O we wute ya n'okwu ahu, la, nēwuta ya: n'ihi na o nwere ọtutu àkù.
23 Jisus we le anya buruburu, si ndi nēso uzọ-Ya, Òle otú a ka ndi nwere àkù gāsi ike ibà n'ala-eze Chineke!
24 Ibo-kwa-ra ndi nēso uzọ-Ya anya n'okwu-Ya. Ma Jisus zara ọzọ, si ha, Umu-ntakiri, le ka o sisiri ndi nātukwasi obi n'àkù ike ibà n'ala-eze Chineke!
25 Ọ di kwa nfé camel isi n'anya àgìga gabiga, kari ọgaranya ibà n'ala-eze Chineke.
26 Ibobo we nwua ha n'aru nke-uku, ha nāsi n'etiti onwe-ha, Ònye kwa ka apuru izọputa?
27 Ma Jisus lere ha anya, si, Ọ bu n'ebe madu nọ ọ bu ihe anāpughi ime, ma ọ bughi n'ebe Chineke nọ: n'ihi na n'ebe Chineke nọ ka ihe nile puru omume.
28 Pita we malite isi Ya, Le, ayi arapuwo ihe nile, soro Gi.
29 Jisus we za, si, N'ezie asim unu, Ọ dighi nwoke ọ bula rapuru ulo, ma-ọbu umu-nne, ma-ọbu umu-nne ndinyom, ma-ọbu nna, ma-ọbu nne, ma-ọbu nwunye, ma-ọbu umu, ma-ọbu ala, n'ihim, na ozi ọma ahu. ,
30 Ma ọ ga-anata otu narị okpukpu ugbua n’oge nke a, ụlọ, na ụmụnne nwoke, na ụmụnne nwanyị, na ndị nne, na ụmụ-ntakịrị, na ala nile, jiri mkpagbu nile; na n'ụwa nke na-abịa ndụ ebighị ebi.
31 Ma ọtụtụ ndị bụ ndị mbụ ga-abụ ndị ikpeazụ; na nke ikpe-azu.
32 Ma ha nọ n’uzọ nārigo Jerusalem; Jisus we nēje n'iru ha: ibobo we nwua ha n'aru; ma ka ha nēso ha, ha we tua egwu. O we kuru ndi-ozi iri na abua ahu ọzọ, malite igwa ha ihe gādi ya;
33 si, Le, ayi nārigo na Jerusalem; ma agērara Nwa nke madu nye n'aka ndi-isi-nchu-àjà na n'aka ndi-ode-akwukwọ; + ha ga-amakwa ya ikpe ọnwụ, nyefeekwa ya n’aka ndị mba ọzọ.
34 Ha gākwa kwa ya ọchì, tie ya ihe, bạsa ya ọnu-miri, bụe ya: ma n'ubọchi nke-atọ ọ gēbili.
35 Jemes na Jọn, bú umu Zebedi, we biakute Ya, si, Onye-ozizí, ayi nāchọ ka I mere ayi ihe ọ bula ayi gāchọ.
36 O we si ha, Gini ka unu nāchọ ka m'mere unu?
37 Ha si Ya, Nye ayi ka ayi we nọdu ala, otù n'aka-nri-Gi, na nke-ọzọ n'aka-ekpe-Gi, n'ebube-Gi.
38 Ma Jisus siri ha, Unu amataghi ihe unu nāriọ: ùnu puru iǹu iko nke mu onwem nāǹu? ewe me kwa baptism nke emerem baptism?
39 Ha we si ya, Ayi nwere ike. Jisus we si ha, Iko nke Mu onwem nāǹu, unu gāǹu; na baptism nke emerem baptism ka agēji me unu baptism;
40 Ma ịnọdụ ala n’aka nri m na n’aka ekpe m abụghị nke m inye; ma a ga-enye ya ndị edoziworo ya.
41 Ma mbẹ iri ahu nuru ya, ha malitere iwesa Jemes na Jọn nke-uku.
42 Ma Jisus kpọrọ ha biakute Ya, si ha, Unu onwe-unu matara na ndi aguworo ibu ndi-isi mba nile nāchi ha nāchi ha; ndị ukwu ha na-achịkwa ha.
43 Ma otú a ka ọ gaghi-adi n’etiti unu: ma onye ọ bula nke nāchọ ka ọ di uku n’etiti unu gābu onye nējere unu ozi;
44 Ma onye ọbụla n’ime unu ga-abụ onye-isi, ga-abụ odibo nke mmadụ nile.
45 N’ihi na ọbụna Nwa nke mmadụ abịaghị ka e jeere ya ozi, kama ka o jee ozi, na inye ndụ ya ka ọ bụrụ ihe mgbapụta maka ọtụtụ mmadụ.

46 Ha we biarue Jeriko: mbẹ Ọ nēsi na Jeriko pua, ya na
ndi nēso uzọ-Ya, na oké ìgwè madu, Batimiọs kpuru ìsì,
nwa Timaiọs, nānọdu ala n'akuku uzọ aririọ-amara.
47 Ma mbẹ ọ nuru na ọ bu Jisus Onye Nazaret, ọ malitere
iti nkpu, si, Jisus, Nwa Devid, merem ebere.
48 Ọtutu madu we nye Ya iwu ka ọ bạ nkiti: ma o tisiri
nkpu nke-uku kari, si, Nwa Devid, merem ebere.
49 Jisus we guzo, si ka akpọ Ya. Ha we kpọ onye-ìsì ahu,
si ya, Kasie ya obi, bilie; Ọ nākpọ gi.
50 O we tufue uwe-Ya, bilie biakute Jisus.
51 Jisus we za, si ya, Gini ka i nāchọ ka m'mere gi? Onye-
ìsì ahu siri ya, Onye-nwe-ayi, ka m'we hu uzọ.
52 Jisus we si ya, Je; Okwukwe-gi emewo ka i di ike.
Ngwa ngwa o we hu uzọ, we so Jisus n'uzọ.

**ISI NKE 11**

1 Ma mbẹ ha biaruru Jerusalem nso, rue Bet-fage na Betani,
n'ugwu Olive, o we ziga madu abua nime ndi nēso uzọ-Ya;
2 O we si ha, Jenu n'obodo ntà nke di n'iru unu: ma mbẹ
unu batara nime ya, unu gāhu nwa-inyinya-ibu elibere, nke
ọ dighi onye ọ bula nānọkwasi n'elu ya; tọpu ya, weta ya.
3 Ma ọ buru na onye ọ bula asi unu, Gini mere unu nēme
nka? sịnụ na Onye-nwe chọrọ ya; ngwa ngwa ọ gēziga kwa
ya n'ebe a.
4 Ha we je, hu nwa-inyinya-ibu ahu elibere n'ọnu-uzọ n'èzí,
n'ebe uzọ abua nērute; ha we tọpu ya.
5 Ma ufọdu nime ndi guzoro n'ebe ahu siri ha, Gini ka unu
nēme, ebe unu nātọpu nwa-inyinya-ibu ahu?
6 Ha we si ha dika Jisus nyere iwu: ha we rapu ha.
7 Ha we butere Jisus nwa-inyinya-ibu ahu, tukwasi Ya
uwe-ha; o we nọkwasi ya.
8 Ọtutu madu we bạsa uwe-ha n'uzọ: ma ndi ọzọ bụtu alaka
osisi, kpasa ha n'uzọ.
9 Ma ndi nāga n'iru, na ndi nēso ya, we tie nkpu, si,
Hosanna; Ngọzi nādiri Onye ahu Nke nābia n'aha Jehova;
10 Ngọzi bu ala-eze nke nna-ayi Devid, Nke nābia n'aha
Jehova: Hosanna n'ebe kachasi ihe nile elu.
11 Jisus we ba na Jerusalem, ba kwa n'ulo uku Chineke: ma
mbẹ Ọ lesiri ihe nile anya buruburu, ma ubụ a mbẹ anyasi
ruru, Ọ pua je Betani, Ya na ndi-ozi iri na abua ahu.
12 N'echi-ya, mbẹ ha siri na Betani bia, agu gua Ya;
13 O we hu osisi fig n'ebe di anya nke nwere akwukwọ, ọ
bia, ma eleghi anya ọ gāhu ihe ọ bula n'elu ya: ma mbẹ ọ
biaruru ya, ọ hughi ihe ọ bula ma-ọbughi akwukwọ; n'ihi
na oge fig akērughi.
14 Jisus we za, si ya, Ọ dighi onye ọ bula gēri nkpuru-gi
site n'ubụ a rue mbẹ ebighi-ebi. Ndi nēso uzọ-Ya we nu ya.
15 Ha we bia Jerusalem: Jisus we ba n'ulo uku Chineke,
malite ichupu ndi nēre ihe n'ulo uku Chineke, we kwatu
table ndi-nbạnwe ego, na oche nile nke ndi nēre nduru;
16 Ma o kweghị ka onye ọ bụla buru ihe ọ bụla gabiga
n'ụlọ nsọ.
17 Ọ we zí ihe, si ha, Ọ̀ bughi edeworo n'akwukwọ nsọ,
Agākpọ ulom ulo ekpere nke mba nile? ma unu emewo ya
ọbà ndi-ori.
18 Ma ndi-ode-akwukwọ na ndi-isi-nchu-àjà nuru ya, we
chọ uzọ ha gēsi la n'iyì: n'ihi na ha nātu egwu Ya, n'ihi na
ibobo ozizí-Ya nwuru ndi-Ju nile n'aru.
19 Ma mbẹ o ruru anyasi, o siri n'obodo ahu pua.
20 Ma n'ụtụtụ, ka ha na-agafe, ha hụrụ osisi fig ahụ
akpọnwụwo na mgbọrọgwụ ya.
21 Pita we cheta ya, si ya, Onye-ozizí, le, osisi fig ahu nke
I bụworo akpọnwuwo.
22 Jisus we za, si ha, kwerenu na Chineke.
23 N'ihi na n'ezie asim unu, na onye ọ bula nke gāsi ugwu
a, Rugharia, tubà gi n'oké osimiri; ma ọ gaghị enwe obi
abụọ n'ime obi ya, kama ọ ga-ekwere na ihe ndị ahụ ọ na-
ekwu ga-emezu; ihe ọ bula ọ nēkwu ka ọ gēnwe.
24 Ya mere asim unu, Ihe ọ bula unu nāchọ, mbẹ unu
nēkpe ekpere, kwerenu na unu nānara ha, unu gēnwe kwa
ha.
25 Ma mbẹ unu nēguzo nēkpe ekpere, bạghara, ọ buru na
unu nwere ihe ọ bula megide onye ọ bula: ka Nna-unu Nke
bi n'elu-igwe we bạghara kwa unu ndahie-unu.
26 Ma ọbụrụ na unu agbagharaghị, Nna unu nke bi n'elu-
igwe agaghịkwa agbaghara unu njehie unu.
27 Ha we biaghachi na Jerusalem: ka Ọ nējeghari kwa
n'ulo uku Chineke, ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ
na ndi-okenye we biakute Ya;
28 si Ya, Òle ike ka I ji eme ihe ndia? ònye nye-kwa-ra gi
ike ime ihe ndia?
29 Jisus we za, si ha, Mu onwem gāju kwa unu otù ajuju,
zakwam, M'gāgwa kwa unu ikike M'ji me ihe ndia.
30 Baptizim nke Jọn, ò sitere n'elu-igwe, ma-ọbu o sitere
n'aka madu? zaa m.
31 Ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Ọ buru na ayi asi, O
sitere n'elu-igwe; Ọ gāsi, Gini mere unu nēkweghi Ya?
32 Ma ọ buru na ayi asi, Site na madu; ha nātu egwu ndi-Ju:
n'ihi na madu nile nāgu Jọn, na ọ bu onye-amuma n'ezie.
33 Ha we za, si Jisus, Ayi apughi ima. Jisus we za, si ha,
Mu onwem adighi-agwa kwa unu ikike M'nēji eme ihe ndia.

**ISI NKE 12**

1 Ma ọ malitere ịgwa ha okwu n'ilu. Otù nwoke we ku ubi-
vine, bạ ya ogige buruburu, gwue ọnọdu-abali-vine, wu
ulo-elu, were ya nye ndi-ọlu-ubi, je ala di anya.
2 Ma na mbẹ oge ahu o zigaara ndi-ọlu-ubi otù orù, ka o
we nara n'aka ndi-ọlu-ubi nkpuru nke ubi-vine ahu.
3 Ha we jide ya, tie ya ihe, zilaga ya n'aka efu.
4 Ma ọzọ o zigara ha orù ọzọ; ha we tukwasi ya nkume,
mebie ya n'isi, we zilaga ya n'ihere.
5 Ma ọzọ o zigakwara onye ọzọ; ma ya ka ha gburu, na
ọtụtụ ndị ọzọ; na-eti ụfọdụ ihe, na-egbukwa ụfọdụ.
6 Ya mere o nwere otù nwa-nwoke ọzọ, onye ihe-ya nātọ
Ya utọ, o we ziga-kwa-ra ya ya n'ikpe-azu jekuru ha, si, Ha
gātu egwu nwam.
7 Ma ndi-ọlu-ubi ahu siri n'etiti onwe-ha, Nka bu onye-
nketa; bia, ka ayi bụe ya, ihe-nketa ahu gābu kwa nke ayi.
8 Ha we jide ya, bụe ya, tupu ya n'ubi-vine ahu.
9 Gini kwa ka onye-nwe ubi-vine gēme? ọ gābia kwa bibie
ndi-ọlu-ubi ahu, were kwa ubi-vine ahu nye ndi ọzọ.
10 Ma unu agụbeghị akwụkwọ-nsọ a; Nkume ahu nke ndi
nēwu ulo juru, aghọwo isi nkuku;
11 Nka bu ihe Onye-nwe-ayi mere, ọ bu kwa ihe-ebube
n'anya-ayi?
12 Ha we chọ ijide Ya, ma ha nātu egwu ndi-Ju: n'ihi na ha
mara na ọ kwuwo ilu ahu megide ha: ha we rapu ya, la.
13 Ha we zigara Ya ufọdu nime ndi-Farisi na ndi Herod, ka
ha jide Ya n'okwu-Ya.
14 Ma mbẹ ha biaruru, ha we si ya, Onye-ozizí, ayi matara
na Gi onwe-gi bu onye ezi-okwu, i dighi-atu kwa onye ọ
bula: n'ihi na i dighi-eleru madu anya n'iru, kama i nēzí uzọ

Chineke n'ezi-okwu: ò ziri ezi inye ihe; ụtụ isi nye Siza, ma ọ bụ na ọ bụghị?
15 Àyi gēnye, ma-ọbu na ayi agaghi-enye? Ma ebe Ọ matara iru-abua-ha, Ọ si ha, Gini mere unu nānwam? wetaram otù penny, ka m'we hu ya.
16 Ha we weta ya. O we si ha, Ònye bu onyinyo a na akwukwọ a? Ha we si ya, Ọ nwe Siza.
17 Jisus we za, si ha, Nyeghachinu Sisa ihe nke Sisa, nyeghachi-kwa-nu Chineke ihe nke Chineke. ibobo we nwua ha n'aru ya.
18 Ya mere ndi-Sadusi biakutere Ya, bú ndi nāsi na nbilite-n'ọnwu adighi; ha we jua ya, si,
19 Onye-ozizí, bú Moses, degara ayi akwukwọ, si, Ọ buru na nwa-nne nwoke anwua, rapu nwunye-ya n'azu ya, ma ọ nweghi umu, na nwa-nne-ya gālu nwunye-ya, bilie kwa nwa-nne-ya nkpuru.
20 Ma umu-nne-ndikom asa di: nke-mbu luru nwunye, ma ọnwu nārapu ọ dighi nkpuru ọ bula.
21 Nke-abua we kuru ya, nwua, ọ rapughi kwa nkpuru ọ bula: ma nke-atọ otú ahu.
22 Ma asa ahu nwere ya, ma ha arapughi nkpuru: n'ikpe-azu nile ka nwayi ahu nwu-kwa-ra.
23 Ya mere na nbilite-n'ọnwu, mbẹ ha gēbili, nwunye ònye ka ọ gābu nime ha? n'ihi na asa ahu luru ya na nwunye.
24 Jisus we za, si ha, Ya mere, ùnu adighi-akpafu, n'ihi na unu amaghi ihe edeworo n'akwukwọ nsọ, ma-ọbu ike nke Chineke?
25 N'ihi na mbẹ ha gēsi na ndi nwuru anwu bilie, ha adighi-alugh nwunye, ewe nēnye ha n'ọlulu-di; kama ha di ka ndi-mọ-ozi ndi nọ n'elu-igwe.
26 Ma okwu bayere ndi nwuru anwu ka ha si n'ọnwu bilie: ùnu agughi n'akwukwọ Moses, ka Chineke gwara ya okwu n'osisi ntà ahu, si, Mu onwem bu Chineke nke Abraham, na Chineke nke Aisak, na Chineke nke Jekob. ?
27 Ọ bughi Chineke nke ndi nwuru anwu, kama Ọ bu Chineke nke ndi di ndu: n'ihi nka unu nēhie uzọ nke-uku.
28 Ma otù onye nime ndi-ode-akwukwọ bia, mbẹ ọ nuru ka ha nājurita uka, ma mara na Ọ zara ha nke-ọma, o we jua ya, si, Òle nke bu ihe mbu enyere n'iwu nke ihe nile?
29 Jisus we za, si, Nke-mbu n'ihe nile enyere n'iwu bu, Nuru, Israel; Jehova, bú Chineke-ayi, bu otù Onye-nwe:
30 I gēwere kwa obi-gi nile, were kwa nkpuru-obi-gi nile, na uche-gi nile, na ike-gi nile, hu Onye-nwe-ayi, bú Chineke-gi, n'anya: nke a bu ihe mbu enyere n'iwu.
31 Ma nke-abua bu nka, bú nka, Hu madu-ibe-gi n'anya dika onwe-gi. Ọ dighi ihe ọzọ enyere n'iwu ka ndia.
32 Onye-ode-akwukwọ we si ya, Ọfọn, Onye-ozizí, I kwuwo ezi-okwu: n'ihi na otù Chineke di; ọ dighi kwa onye ọzọ ma-ọbughi ya:
33 Na iji obi nile, na nghọta nile, na nkpuru-obi nile, na ike nile, hu Ya n'anya, na ihu madu-ibe-ya n'anya dika onwe-ya, kari àjà-nsure-ọku nile na àjà nile.
34 Ma mbẹ Jisus huru na ọ zara n'ezi uche, Ọ si ya, I nọghi n'ebe di anya n'ala-eze Chineke. Ma ọ dighi onye ọ bula mbẹ ihe ndia gasiri anya nāju Ya ajuju.
35 Jisus we za, si, mbẹ Ọ nēzí ihe n'ulo uku Chineke, si, Ndi-ode-akwukwọ si aňa nēkwu na Kraist bu Ọkpara Devid?
36 N'ihi na Devid onwe-ya siri site na Mọ Nsọ, Jehova siri Onye-nwem, Nọdu ala n'aka-nrim, Rue mbẹ M'mere ndi-iro-Gi n'ihe-nbạkwasi-ukwu-Gi abua.
37 Ya mere Devid onwe-ya nākpọ Ya Onye-nwe; òle ebe kwa o si bia nwa-ya nwoke? Ndị nkịtị wee jiri ọňụ nụ ya.
38 O we si ha n'ozizí-Ya, Lezienu anya nye ndi-ode-akwukwọ, ndi nāhu iyì uwe ogologo-ya n'anya, nāhu kwa ekele n'ọma-ahia n'anya;
39 na oche-eze nile n'ulo-nzukọ nile, na ime-ulo kachasi elu n'ọňuňu-manya-vine;
40 Ndi nēripia ulo ndinyom di-ha nwuru, nēkpe kwa ogologo ekpere di iche iche n'iru-ha: ndia gānata ikpé kariri.
41 Jisus we nọdu na ncherita-iru ulo-àkù, hu ka ndi-Ju nātubà ego n'ulo-àkù: ma ọtutu ndi bara ọgaranya tubàra ọtutu.
42 Otù nwanyi di-ya nwuru, bú obẹye, we bia, we tubà ya ihe-iriba-ama abua, bú otù ihe-ọtùtù.
43 O we kpọ ndi nēso uzọ-Ya ka ha biakute Ya, si ha, N'ezie asim unu, na nwanyi a di-ya nwuru, bú obẹye, tubàwo ihe kari ndi nile tubàworo n'ulo-àkù;
44 N'ihi na ihe nile ha tụbara site n'ụba ha; ma nwanyi ahu sitere na ukọ-ya tubàra ihe nile o nwere, bú ihe nile nke di ndu.

## ISI NKE 13

1 Ma mbẹ Ọ nēsi n'ulo uku Chineke pua, otù onye nime ndi nēso uzọ-Ya we si Ya, Onye-ozizí, le nkume nkume na ihe ulo ahu di n'ebe a!
2 Jisus we za, si ya, Ì huwo ulo uku uku ndia? agaghi-atukwasi otù nkume n'elu ibe-ya, nke anāgaghi-atutu kwa n'ala.
3 Ma mbẹ Ọ nānọdu ala n'elu ugwu Olive na ncherita-iru ulo nsọ, Pita na Jemes na Jọn na Andru we jua ya na nzuzo, si,
4 Gwa ayi, òle mbẹ ihe ndia gādi? gini gābu kwa ihe-iriba-ama mbẹ ihe ndia nile gēmezu?
5 Jisus we za ha, si, Lezienu anya ka onye ọ bula ghara iduhie unu;
6 N'ihi na ọtutu madu gābia n'aham, nāsi, Mu onwem bu Kraist; ọ gāghọ kwa ọtutu madu.
7 Ma mbẹ ọ bula unu nuru okwu agha nile na akukọ agha nile, unu atula ujọ: n'ihi na ihe di otú a aghaghi idi; ma ọgwugwu ihe nile akādighi.
8 N'ihi na mba gēbili imegide mba ọzọ, ala-eze gēbili kwa imegide ala-eze: ala-ọma-jijiji gādi kwa n'ebe di iche iche, oké unwu na ahuhu gādi: ndia bu nmalite ihe-nbụ.
9 Ma lezienu onwe-unu anya: n'ihi na ha gārara unu nye n'aka nnọkọ-ikpé; na n'ulo-nzukọ nile ka agēti unu ihe: agākpọ kwa unu n'iru ndi-isi na ndi-eze n'ihim, ka ọ buru àmà megide ha.
10 Ma a ga-ebu ụzọ ekwusa ozi-ọma n'etiti mba nile.
11 Ma mbẹ ọ bula ha gēdu unu, rara unu nye, unu eche-kwa-la onwe-unu n'iru ihe unu gēkwu, unu ewe-kwa-la n'obi-unu: ma ihe ọ bula agēnye unu n'oge hour ahu, unu nēkwu okwu: n'ihi na ọ bughi unu onwe-unu nēkwu, kama ọ bu unu nēkwu okwu; Mmụọ Nsọ.
12 Ma nwa-nne gārara nwa-nne-ya nye nye ọnwu, nna gārara kwa nwa-nwoke nye; umu gēbili kwa imegide ndi muru-ha, me ka ha nwua.
13 Madu nile gākpọ unu asì n'ihi aham: ma onye nātachi obi rue ọgwugwu ihe nile, onye ahu ka agāzọputa.
14 Ma mbẹ unu gāhu ihe-árú nke itọbọrọ n'efu, nke Daniel, bú onye-amuma, nēkwu okwu bayere ya, ka o nēguzo n'ebe

o nēkwesighi, (onye nāgu ya, ya ghọta,) mbẹ ahu ka ndi nọ
na Judia bạlaga n'ugwu:
15 Ma ka onye nọ n’elu ulo ghara ibà n’ulo, ghara kwa ibà
nime ya, iwere ihe ọ bula n’ulo-ya;
16 Ma ka onye nọ n’ọhia ghara ilaghachi azụ iburu uwe-ya.
17 Ma ahuhu gādiri ndi di ime na ndi nēnye nwa n'ubọchi
ahu!
18 Ma kpenu-kwa-nu ka nbạlaga-unu ghara idi n'oge oyi.
19 N’ihi na n’ụbọchị ndị ahụ ka a ga-enwe mkpagbu, nke
na-abụghị site na mmalite nke okike nke Chineke kere ruo
n’oge a, ọbụghị ma-ọbụghị.
20 Ma ọ buru na Onye-nwe-ayi emeghi ka ubọchi ahu di
nkpirikpi, ọ dighi madu ọ bula agaraghi zọputa: ma n’ihi
ndi arọputara, ndi Ọ rọputara, O mewo ka ubọchi ahu di
nkpirikpi.
21 Ma mbẹ ahu ọ buru na onye ọ bula gāsi unu, Le, Kraist
nọ n'ebe a; ma-ọbu, le, ọ nọ n'ebe ahu; ekwela ya:
22 N’ihi na ndị Kraịst ụgha na ndị amụma ụgha ga-ebili,
ma ha ga-egosi ihe ịrịba ama na ihe ebube, ịrata, ma ọ bụrụ
na ọ ga-ekwe omume, ọbụna ndị a họpụtara.
23 Ma lezienu anya: le, agwawom unu ihe nile.
24 Ma n’ụbọchị ndị ahụ, mgbe mkpagbu ahụ gasịrị,
anyanwụ ga-agba ọchịchịrị, ma ọnwa agaghị enye ìhè ya.
25 Ma kpakpando nile nke elu-igwe gāda, ma ike nile nke
di n’elu-igwe ka agēme ka ha maa jijiji.
26 Ma mgbe ahụ ka ha ga-ahụ Ọkpara nke mmadụ ka ọ na-
abịa n’ígwé ojii jiri nnukwu ike na ebube.
27 Ma mgbe ahụ ọ ga-ezipụ ndị mụọ-ozi ya, ma ha ga-
akpọkọta ndị ọ họpụtara site n’ifufe anọ, site na nsọtụ ụwa
ruo na nsọtụ elu-igwe.
28 Ugbua mụtanụ ilu banyere osisi fig; Mbẹ alaka-ya nābạ
nrò, nāwaputa kwa akwukwọ, unu mara na mbẹ okpom-
ọku di nso;
29 Ya mere unu onwe-unu otú ahu, mbẹ unu gāhu ihe ndia
ka ha nāputa, maranu na ọ di nso, ọbuná n'ọnu-uzọ.
30 N’ezie a sị m unu, na ọgbọ nke a agaghị agabiga, ruo
mgbe emee ihe ndị a nile.
31 Elu-igwe na uwa gāgabiga: Ma okwum nile agaghi-
agabiga.
32 Ma banyere ụbọchị ahụ na oge awa ahụ ọ dịghị onye
matara, e-è, ma-ọbụghị ndị mụọ-ozi ndị nọ n’elu-igwe ma
Ọkpara ahụ mara, ma-ọbụghị Nna.
33 Lezienu anya, nēchenu nche, nēkpe kwa ekpere: n'ihi na
unu amaghi mbẹ oge ahu gādi.
34 N'ihi na Nwa nke madu di ka nwoke nēje ije di anya,
Onye rapuru ulo-ya, nye kwa ndi-orù-ya ike, nye kwa onye
ọ bula ọlu-ya, ma nye onye-ọnu-uzọ ka ọ nēche nche.
35 Ya mere, nēchenu nche: n’ihi na unu amaghi mbẹ onye-
nwe ulo gābia, n’anyasi, ma-ọbu n’etiti abali, ma-ọbu
n’oké ọkpa, ma-ọbu n’ututu;
36 Ka o we ghara ihu unu ka unu nāraru ura.
37 Ma ihe m’nāgwa unu, asim unu, nēchenu nche.

**ISI NKE 14**

1 Ma mbẹ ubọchi abua gasiri, ememe ngabiga na achicha
ekoghi-eko di: ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ we
chọ ka ha gēme ka ha nwua n'aghughọ, me ka ọ nwua.
2 Ma ha siri, Ọ bughi n'ubọchi ememe, ka ọbọ-ha we ghara
idi n'etiti ndi-Ju.
3 Ma ebe ọ nọ na Betani n'ulo Saimon onye-ekpenta, ka Ọ
nānọdu na nri, otù nwanyi we bia nke nēji ite alabaster nke
manu-otite nard di oké ọnu-ahia nke-uku; o we tijie igbe
ahu, wukwasi ya n'isi-ya.
4 Ma ufọdu di ndi nēwe iwe n'obi-ha, si, Gini mere eji me
manu-otite a n'iyì?
5 N’ihi na agara-erere ya ihe kariri manu iri-na-ise, were ya
nye ndi-obẹye. Ha we tamu ntamu megide ya.
6 Jisus we si, Rapu ya; gini mere unu nēsobụ ya? ọlu-ọma
ka ọ luworo n'arum.
7 N'ihi na unu nwere ndi-obẹye n'aka-unu mbẹ nile, ma
mbẹ ọ bula unu nāchọ unu puru ime ha ezi ihe: ma unu
enweghi Mu onwem mbẹ nile.
8 O mewo ihe puru ime: o buru uzọ tere arum manu n'ílì.
9 N’ezie asim unu, Ebe ọ bula agēzisa ozi ọma nka n’uwa
nile, agēkwu kwa nka nke o meworo ka ọ buru ihe-ncheta-
ya.
10 Judas Iskariot, otù nime ndi-ozi iri na abua ahu, we
jekuru ndi-isi-nchu-àjà, ka ọ rara Ya nye n'aka-ha.
11 Ma mbẹ ha nuru ya, ha we ṅuria, we kwere nkwa inye
ya ego. O we chọ otú ọ gārara Ya nye.
12 Ma n'ubọchi mbu nke achicha ekoghi-eko, mbẹ ha nēbụ
ememe ngabiga, ndi nēso uzọ-Ya we si Ya, Òle ebe I
nāchọ ka ayi je dozie ka I we rie oriri ngabiga?
13 O we ziga madu abua nime ndi nēso uzọ-Ya, si ha, Jenu
ba n'obodo ahu, otù nwoke nēbu ite miri gāhu kwa unu:
jesonu Ya.
14 Ma ebe ọ bula ọ gābà, si onye-nwe ulo, Onye-ozizí siri,
Òle ebe ime-ulo ndi-ọbìa di, ebe Mu na ndi nēso uzọm gēri
oriri ngabiga?
15 Ọ gēgosi kwa unu otù ime-ulo uku nke di n'elu nke
edoziworo edoziworo: doziere ayi n'ebe ahu.
16 Ndi nēso uzọ-Ya we pua, ba n'obodo, hu dika Ọ gwara
ha: ha we doziere ngabiga ahu.
17 Ma n'anyasi ọ bia, ya na ndi-ozi iri na abua ahu.
18 Ma mbẹ ha nānọdu ala nēri ihe, Jisus siri, N'ezie asim
unu, otù onye nime unu ndi mu na ha nēri ihe gāraram nye.
19 Ma ha malitere inwe mwute, na ịsị ya otu otu, Ọ bụ m?
ọzọ we si, Ọ̀ bu mu onwem?
20 O we za, si ha, Ọ bu otù nime ndi-ozi iri na abua ahu,
ndi mu na ha nērisa n'ihe afere.
21 Nwa nke madu nāla n'ezie, dika edeworo ya n'akwukwọ
nsọ bayere Ya: ma ahuhu gādiri nwoke ahu, Onye anēsite
n'aka-Ya rara Nwa nke madu nye! ọ gādiri nwoke ahu nma
ma ọ buru na amughi ya.
22 Ma mbẹ ha nēri ihe, Jisus were obẹ achicha, gọzie,
nyawa ya, nye ha, si, Nara , rie: nka bu arum.
23 O were kwa iko ahu, kele kwa, nye ha ya: ha nile we
ṅua nime ya.
24 O we si ha, Nka bu ọbaram nke ọbụba-ndu ọhu, nke
anāwusi n'ihi ọtutu madu.
25 N’ezie a sị m unu, M’gaghị aṅụkwa mkpụrụ osisi vaịn
ọzọ, ruo ụbọchị ahụ m ga-aṅụ ya ọhụrụ n’alaeze Chineke.
26 Ma mbẹ ha bùsiri abù, ha pua ba n'elu ugwu Olive.
27 Jisus we si ha, Unu nile gāma n'ọnyà n'arum n'abali a:
n'ihi na edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, M'gātibụ onye-
ọzùzù-aturu, aturu-ya gābạsa kwa.
28 Ma mbẹ emere ka m’si n’ọnwu bilie, M’gēburu unu uzọ
ga Galili.
29 Ma Pita siri ya, Ọ buru na agēme madu nile ka ha ma
n'ọnyà, ma m'gaghi-ama.
30 Jisus we si ya, N'ezie asim i, na ta, ọbuná n'abali a, tutu
oké ọkpa akwaa ubọ̀ abua, i gāgọnarim ubọ̀ atọ.

31 Ma o kwusiri ike nke-uku, si, Ọ buru na m'gānwuyere gi,
M'gaghi-agọnarị gi ma-ọli. Otú ahụ ka ha nile kwuru.
32 Ha we bia n'ebe anākpọ Getsemane: O we si ndi nēso
uzọ-Ya, Nọdunu n'ebe a, mbẹ m'nēkpe ekpere.
33 O we kuru Pita na Jemes na Jọn tiyere ya, o we malite
itu ya n'obi, na iju-kwa-ra ya anya nke-uku;
34 O we si ha, Ọ nēwuta nkpuru-obim nke-uku rue ọnwu:
nọdunu n'ebe a, nēche kwa nche.
35 O we ga n'iru nke-ntà, da n'ala, nēkpe kwa ekpere ka, ọ
buru na ọ puru ime, ka oge hour ahu we gabiga ya.
36 Ọ si, Aba, Nna, ihe nile kwere omume n'ebe i nọ; napụ
m iko a: ma ọ bughi ihe m'nāchọ, kama ihe Gi onwe-gi
nāchọ.
37 O we bia, hu ha ka ha nāraru ura, O we si Pita, Saimon,
ì nāraru ura? ì nweghi ike ile nche otù oge hour?
38 Nēchenu nche, nēkpe kwa ekpere, ka unu we ghara ibà
n'ọnwunwa. Mmụọ dị njikere n'ezie, ma anụ ahụ adịghị ike.
39 Ma ọ gara ọzọ, kpee ekpere, kwuo otu okwu ahụ.
40 Ma mbẹ Ọ laghachiri, O we hu ha ka ha nāraru ura,
(n'ihi na anya-ha di arọ́,) ha amaghi kwa ihe ha gāza Ya.
41 O we bia nke ubọ̀ atọ, si ha, ubụ a nāra-ura-unu, zuru-
kwa-nu ike: o zuwo, oge hour abiawo; lee, a ga-arara Nwa
nke mmadụ nye n'aka ndị mmehie.
42 Bilienu, ka ayi je; le, onye nāraram nye nọ nso.
43 Ma ngwa ngwa, ka ọ nọ na-ekwu okwu, Judas, bụ́ otu
n'ime mmadụ iri na abụọ ahụ, bịara, ya na oké igwe
mmadụ ndị ji mma agha na mkpanaka, site n'aka ndị isi
nchụàjà na ndị odeakwụkwọ na ndị okenye.
44 Ma onye nārara Ya nye enyewo ha ihe-iriba-ama, si,
Onye ọ bula m'gēsutu ọnu, onye ahu bu ya; kuru ya, dupu
kwa ya n'udo.
45 Ma mbẹ ọ biaruru, ngwa ngwa o we biakute Ya, si,
Onye-ozizí, onye-ozizí; sutukwa ya ọnu.
46 Ha we bikwasi Ya aka-ha, jide Ya.
47 Ma otù onye nime ndi guzoro nso we miputa mma-agha,
tie orù onye-isi-nchu-àjà, bipu nti-ya.
48 Jisus we za, si ha, Ùnu chiri mma-agha na nkpa-n'aka
puta, dika imegide onye-ori?
49 Mu na unu nọ kwa-ubọchi n'ulo uku Chineke nēzí ihe,
ma unu ewereghm: ma ihe edeworo n'akwukwọ nsọ
aghaghi imezu.
50 Ha nile we rapu Ya, bạlaga.
51 Otù nwa-okorọbia we so Ya, nēyi ákwà-ozuzo nēkpuchi
ọtọ-ya; umu-okorọbia ahu we jide ya:
52 O we rapu ákwà-ozu ahu, bạpu n'iru ha n'ọtọ.
53 Ha we duru Jisus jekuru onye-isi-nchu-àjà: ndi-isi-nchu-
àjà nile na ndi-okenye na ndi-ode-akwukwọ we zukọ kwa.
54 Pita we so ya n'ebe di anya, rue ulo uku onye-isi-nchu-
àjà: O we nọdu n'etiti ndi-orù, nānya kwa ọku.
55 Ma ndi-isi-nchu-àjà na nnọkọ-ikpé nile nāchọ ka ha bạ
àmà megide Jisus ka ha we nwua; ma ọ dịghị nke ọ hụrụ.
56 N'ihi na ọtutu madu nābạ àmà ugha megide Ya, Ma
àmà-ha ekwekọghi n'otù.
57 Ma ufọdu we bilie, bạ àmà ugha megide Ya, si,
58 Ayi we nu ka ọ nāsi, M'gākwatu ulo uku a nke eji aka
me, n'ubọchi atọ M'gēwu kwa ọzọ nke anējighi aka.
59 Ma ọbụghị otu ahụ ka ịgba-ama ha kwekọrịtara ọnụ.
60 Onye-isi-nchu-àjà we guzo n'etiti, jua Jisus, si, Ì zaghi
ihe ọ bula? gini bu ihe ndia nābạ àmà megide gi?
61 Ma ọ gbachiri nkịtị, ọ zaghịkwa ihe ọ bụla. Ọzọ, onye-
isi-nchu-àjà juru ya, si ya, Gì onwe-gi bu Kraist ahu,
Ọkpara nke Onye agọziri agọzi?
62 Jisus we si, Mu onwem bu: unu gāhu kwa Nwa nke
madu ka Ọ nānọdu n'aka-nri nke ike, nābia kwa n'igwe-oji
nile nke elu-igwe.
63 Onye-isi-nchu-àjà we dọwa uwe-ya nile, si, Ọ̀ bu gini
nkpà ayi ọzọ?
64 Unu anuwo nkwulu ahu: gini bu uche-unu? Ha nile we
mara ya ikpe n'ọnwu.
65 Ma ufọdu malitere ibạsa ya ọnu-miri, na ikpuchi iru-ya,
na tie ya ihe, nāsi ya, Bu amuma: ndi-orù we were ọbu-
aka-ha tie ya.
66 Ma ka Pita nọ n'okpuru n'obí eze, otu n'ime ụmụ
agbọghọ onye isi nchụaja bịara.
67 Ma mbẹ ọ huru Pita ka ọ nānya ọku, o we le ya anya, si,
Gi onwe-gi kwa na Jisus Onye Nazaret nọ.
68 Ma Ọ gọrọ agọ, si, Amataghm, aghọtaghkwam ihe I
nēkwu. O we pua ba n'uzọ-nbata; ọkpa-nwoke we tie.
69 Nwa-abọghọ ahu we hu kwa Ya ọzọ, we malite isi ndi
guzoro nso, Onye a bu otù nime ha.
70 Ma ọ gọ-kwa-ra ọzọ. Mbẹ nwa oge gasiri, ndi guzoro
nso we si Pita ọzọ, N'ezie Gi onwe-gi bu otù nime ha: n'ihi
na gi onwe-gi bu onye Galili, okwu-gi we kwe kwa ya.
71 Ma ọ malitere ikọcha na ṅu iyi, si, Amataghm nwoke a
onye unu nēkwu okwu bayere Ya.
72 Ma nke ubọ̀ abua ka ọkukọ-ọkukọ-ya tiri. Pita we cheta
okwu Jisus siri ya, Mbẹ oké ọkpa akwaa ubọ̀ abua, i
gāgọnarim ubọ̀ atọ. Ma mbẹ o nēchè ihe ahu, ọ nākwa
ákwá.

## ISI NKE 15

1 Ngwa ngwa n'ututu, ndi-isi-nchu-àjà, na ndi-okenye na
ndi-ode-akwukwọ na nnọkọ-ikpé nile, bạ ndu, ha we ke
Jisus abụ, kupu Ya, rara Ya nye n'aka Pailat.
2 Pailat we si ya, Gì onwe-gi bu eze ndi-Ju? O we za, si ya,
Gi onwe-gi nēkwu ya.
3 Ma ndi-isi-nchu-àjà nēbo Ya ebubo ọtutu ihe: ma ọ zaghi
ihe ọ bula.
4 Pailat we ju kwa ya ọzọ, si, Ì zaghi ihe ọ bula? le ole ihe
ha nābạ àmà megide gi.
5 Ma Jisus azaghi ihe ọ bula; nke mere na o juru Paịlet
anya.
6 Ma n'ememe ahu ọ rapuru ha otù onye-nkpọrọ, onye ọ
bula ha riọrọ.
7 Ma otù nwoke di, aha-ya bu Barabas, onye nēke ya abụ,
bú ndi ya na ndi nēwezuga onwe-ha megidere Ya, ndi
bụworo ọnwu na nbili-elu ahu.
8 Ma igwe-mmadụ ahụ na-eti mkpu n'oké olu wee malite
ịchọ ka o mee dịka o meworo ha.
9 Ma Pailat zara ha, si, Ùnu nāchọ ka m'rapuru unu Eze
ndi-Ju?
10 N'ihi na ọ matara na ndi-isi-nchu-àjà rapuru ya n'ihi
ekworo.
11 Ma ndi-isi-nchu-àjà kpaliri ndi-Ju ka Ọ rapuru ha
Barabas.
12 Pailat we za, si ha ọzọ, Gini ka unu nāchọ ka M'gēme
Onye ahu Nke unu nākpọ Eze ndi-Ju?
13 Ha we ti kwa ọzọ, si, Kpọgide Ya n'obe.
14 Pailat we si ha, Gini bu ihe ọjọ gini ka o meworo? Ha
we tikue nkpu nke-uku, si, Kpọgide Ya n'obe.
15 Ya mere Pailat, ebe ọ nāchọ ime ka afọ ju ndi-Ju, rapuru
ha Barabas, rara Jisus, mbẹ Ọ piasiri Ya ihe, ka ewe
kpọgide Ya n'obe.

16 Ndi-agha we duru ya ba n'ulo uku nke anākpọ Pritoriọm; ha we kpọkọta ndi-agha ahu nile.
17 Ha we yikwasi ya uwe ododo, chiri okpu-eze ogwu, tiye ya n'isi;
18 O we malite ikele Ya, si, Ekele, Eze ndi-Ju!
19 Ha we were ami tie ya n'isi, bạsa kwa ya ọnu-miri, bụe ikperè-ha n'ala kpọ isi ala nye Ya.
20 Ma mbẹ ha mesiri Ya ihe-ọchì, ha we yipu Ya uwe-ododo ahu, yikwasi Ya uwe-Ya, duru Ya pua ikpọgide Ya n'obe.
21 Ma ha manyere otù onye, bú Saimon onye Sairini, onye nāgabiga, nēsi n'obodo ahu puta, bú nna Alexander na Rufọ, ka o buru obe-ya.
22 Ha we kpọta ya n'ebe ahu Gọlgọta, nke bu, ma asughari ya, Ebe okpokoro-isi.
23 Ha we nye ya ka ọ ṅua manya-vine agwara myrrh: ma ọ naraghi ya.
24 Ma mbẹ ha kpọgidere Ya n'obe, we kewa uwe-Ya nile, fe-kwa-ra ha nzà, ihe onye ọ bula gēwere.
25 Ma ọ bu oge hour nke-atọ, ha we kpọgide Ya n'obe.
26 Ewe dekwasi ihe-ndebe nke ebubo-Ya, EZE NDI-Ju.
27 Ma ha kpọgidere ya na ndi-ori abua n'obe; otù onye n'aka-nri-ya, na nke-ọzọ n'aka-ekpe-ya.
28 Ewe mezu ihe edeworo n'akwukwọ nsọ, bú nke nāsi, Ewe gua ya na ndi-njehie.
29 Ndi nāgabiga we kwulu ya, nēfufe isi-ha, si, E, gi onye nākwatu ulo uku Chineke, wu kwa ya n'ubọchi atọ;
30 Zọputa onwe-gi, si n'obe ridata.
31 Otú a ka ndi-isi-nchu-àjà we nākwa emò, ha na ndi-ode-akwukwọ nēkwu kwa n'etiti onwe-ha, si, Ọ zọputara ndi ọzọ; Ọ pụghị ịzọpụta onwe ya.
32 Ka Kraist, bú eze Israel, si n'obe ridata ubụ a, ka ayi we hu, kwere kwa. Ma ndi akpọgidere Ya na ha n'obe we kwulu Ya.
33 Ma mbẹ oge hour nke-isi ruru, ọchichiri we bạ n'ala ahu nile rue oge hour nke-iteghete.
34 Ma n'awa nke-iteghete Jisus were oké olu tie nkpu, si, Eloi, Eloi, lama sabaktani? nke bu, ma asugharia, Chinekem, Chinekem, gini mere I rapurum?
35 Ma ufọdu nime ndi guzoro nso, mbẹ ha nuru ya, si, Le, Ọ nākpọ Elaija.
36 Otù onye we bạ ọsọ, bạju sponge nke manya-vine bạra uka, tiye n'elu ami, nye ya ka ọ ṅua, si, Rapu; ka ayi hu ma Elaija ọ̀ gābia ibuda ya.
37 Jisus we tie nkpu n'oké olu, kubie ume.
38 Ma ákwà-nbọchi nke ulo nsọ ahu we bạwa abua site n'elu rue ala.
39 Ma mbẹ ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise, nke guzoro na ncherita-iru ya, hu na o tisiri nkpu otú a, we kubie ume, si, N'ezie Nwoke a bu Ọkpara Chineke.
40 Ma ndinyom di kwa n'ebe di anya nēkiri: n'etiti ha ka Meri Magdalini, na Meri nne Jemes nke-ntà na Josef, na Salomi nọ;
41 (Ndị nēso kwa Ya mbẹ Ọ nọ na Galili, nēje-kwa-ra Ya ozi;) na ọtutu ndinyom ọzọ ndi soro Ya rigoro Jerusalem.
42 Ma ugbua mgbe o ruru anyasi, n'ihi na ọ bụ nkwadebe, ya bụ, ụbọchị ahụ na-abịarute ụbọchị izu ike.
43 Josef onye Arimatia, bú onye-ndụ-ọdu nsọ, onye nēche kwa ala-eze Chineke, bia, bakuru Pailat n'atụghị egwu, ọ nāgusi aru Jisus ike.
44 O we ju Pailat anya ma ọ buru na Ọ nwuruwori ubụ a: O we kpọ ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise biakute Ya, O we jua ya ma Ọ̀ nwuwo ubọchi-ya.
45 Ma mbẹ ọ matara site n'ọnu ọchi-agha ahu nāchi ọgu ndi-agha ise, o we were ozu-ya nye Josef.
46 O we zuta ezi ákwà ọcha, we buda ya, ke ya n'ezi ákwà ọcha ahu, tọbọ ya n'ílì nke awawara n'oké nkume, we kpọre otù nkume n'ọnu-uzọ ílì ahu.
47 Ma Meri Magdalini na Meri nne Josef we hu ebe atọbọrọ Ya.

## ISI NKE 16

1 Ma mbẹ ubọchi-izu-ike gabigara, Meri Magdalini, na Meri nne Jemes, na Salomi, zutara uda utọ di iche iche, ka ha we bia te Ya manu.
2 Ma n'isi-ututu n'ubọchi mbu nke ízù ubọchi asa, ha biaruru ílì ahu n'ọwuwa-anyanwu.
3 Ha we kwue n'etiti onwe-ha, Ònye gākpapuru ayi nkume n'ọnu-uzọ ílì ahu?
4 Ma mbẹ ha lere anya, hu na akpọrepuwo nkume ahu: n'ihi na ọ di uku ri nne.
5 Ha we ba n'ílì ahu, hu otù nwa-okorọbia ka ọ nānọdu ala n'aka-nri, yiri ogologo uwe ọcha; ha we tua egwu.
6 O we si ha, Unu atula egwu: unu nāchọ Jisus Onye Nazaret, Onye akpọgidere n'obe: O siwo n'ọnwu bilie; ọ nọghi n'ebe a: le, ebe ha tọbọrọ Ya.
7 Ma jenu, gwa ndi nēso uzọ-Ya na Pita, na Ọ buru unu uzọ ga Galili: n'ebe ahu ka unu gāhu Ya, dika Ọ gwara unu.
8 Ha we pua ngwa ngwa, si n'ílì ahu bạlaga; n'ihi na ha nāma jijiji, ibobo kwa ha n'aru: ọ dighi kwa onye ha nēkwu okwu; n'ihi na ha nātu egwu.
9 Ma mbẹ emere ka Jisus si n'ọnwu bilie n'isi-ututu n'ubọchi mbu nke ízù ubọchi asa, O buru uzọ gosi Meri Magdalini, onye ọ chupuru mọ ọjọ asa nime ya.
10 O we je gosi ndi ya na ha nọ, mbẹ ha nēru újú nākwa kwa ákwá.
11 Ma mbẹ ha nuru na Ọ di ndu, na ọ hu-kwa-ra Ya nye, ha ekweghi.
12 E mesịa, O mere ka mmadụ abụọ n'ime ha pụta ìhè n'ụdị ọzọ, ka ha na-aga, na-aga n'ime obodo.
13 Ha we je gosi ya ndi fọduru: ha ekweghi kwa ha.
14 Emesia O mere ka ọ hu ndi-ozi iri na otù ahu ka ha nānọdu na nri, we were ekweghi-ekwe-ha na obi-uku-ha bara ha mba, n'ihi na ha ekweghi ndi huworo Ya mbẹ O siri n'ọnwu bilie.
15 O we si ha, Ganu n'uwa nile, kwusa ozi ọma nye ihe nile e kere eke.
16 Onye nke kwere nke eme-kwa-ra ya baptism ka agāzọputa; ma onye nēkweghi ka agāma ya ikpe.
17 Ma ihe-iriba-ama ndia gēso ndi kwere; N'aham ka ha gāchupu ndi-mọ ọjọ; ha gēwere asusu ọhu nēkwu okwu;
18 Ha gēchili kwa agwọ; ma ọ buru na ha aṅu ihe ọ bula nēnwu uzọ, ọ gaghi-emeru ha aru; ha gēbikwasi ndi-nriaria aka, agēme kwa ka aru-ha di ike.
19 Ya mere mbẹ Onye-nwe gwaworo ha okwu, ewe kuru ya rigo n'elu-igwe, we nọkwasi n'aka-nri nke Chineke.
20 Ha we pua, kwusa ozi ọma n'ebe nile, ka Onye-nwe nālukọ ọlu n'etiti ha, nēji kwa ihe-iriba-ama di iche iche nēso okwu guzosie ike. Amen.

# Oziọma Luk

**ISI NKE 1**

1 N’ihi na ọtutu madu ewerewo n’aka itọ n’usoro n’usoro n’usoro nke ihe nile nke ekwere n’ezie n’etiti ayi;
2 Ma dika ha rara ha nye n’aka ayi, bú ndi nāhu anya-ha na ndi nēje ozi nke okwu ahu site na mbu;
3 Ọ di kwa nma n'anyam, ebe m’nwere nghọta zuru okè bayere ihe nile site na mbẹ mbu, idegara gi akwukwọ n’usoro, Teofilọs onye di ebube;
4 Ka i we mara ezi-okwu nke ihe ahu, nke ezíworo gi ihe nime ha.
5 N'ubọchi Herọd, bú eze Judia, otù onye-nchu-àjà di, aha-ya bu Zakaraias, nke sitere n'òtù Abaia: nwunye-ya sitere n'umu-ndinyom Eron, aha-ya bu Elizabet.
6 Ma ha abua bu ndi ezi omume n’iru Chineke, nējeghari n’iwu-nsọ nile na ikpé nile nke Onye-nwe nēnweghi ita uta.
7 Ma ha enweghi nwa-nwoke, n’ihi na Elizabet bu nwanyi-àgà, ma ubụ a ha abua bạsiri arọ́.
8 O rue, mbẹ ọ nālu ọlu-nchu-àjà n'iru Chineke n'usoro nke òkè-ya;
9 Dị ka omenala ndị nchụàjà si dị, ife ya bụ isure ihe nsure ọkụ na-esi ísì ụtọ mgbe ọ banyere n’ụlọ nsọ Jehova.
10 Ma ìgwè mmadụ nile nọ na-ekpe ekpere n’èzí n’oge ihe nsure ọkụ na-esi ísì ụtọ.
11 Ewe me ka ọ hu mọ-ozi nke Jehova ka o nēguzo n'aka-nri nke ebe-ichu-àjà nke ihe-nsure-ọku nēsì ísì utọ.
12 Ma Sakaria huru ya, o we tua egwu, egwu we dakwasi ya.
13 Ma mọ-ozi ahu siri ya, Atula egwu, Zakaraias: n'ihi na anuru ekpere-gi; nwunye-gi Elizabet gāmu-kwa-ra gi nwa-nwoke, i gākpọ kwa aha-ya Jọn.
14 I gēnwe kwa ọṅù na ọṅù; ọtutu madu gāṅuri kwa n'ọmumu-ya.
15 N'ihi na ọ gādi uku n'iru Jehova, Ọ gaghi-aṅu kwa manya-vine ma-ọbu ihe-ọṅuṅu nābà n'anya; ma ọ ga-ejupụta na Mụọ Nsọ, ọbụna site n’afọ nne ya.
16 Ma ọtutu umu Israel ka ọ gēchigharikute YHWH, bú Elohim-ha.
17 Ma ọ gāga n’iru ya nime mọ na ike nke Elaija, ime ka obi ndi bu nna chigharia nye umu-ntakiri, na chigharia n’amam-ihe nke onye ezi omume; Idozi otù ndi edoziworo nye Jehova.
18 Sakaria we si mọ-ozi ahu, Òle gini ka m'gēji mara nka? n'ihi na aghọwom agadi, nwunyem aghọwo kwa agadi.
19 Mọ-ozi ahu we za, si ya, Mu onwem bu Gebriel, onye nēguzo n'iru Chineke; ma ezitewom igwa gi okwu, na izisa gi ozi ọma ndia.
20 Ma, le, i gāda ogbi, ma i pughi ikwu okwu, rue ubọchi a gēme ihe ndia, n’ihi na i kweghi okwum nile, nke agēmezu n’oge-ha.
21 Ndi Israel we nēche Zakaraias, ibobo we nwua ha n'aru na ọ nọduru ogologo oge n'ulo uku Chineke.
22 Ma mbẹ ọ putara, ọ pughi igwa ha okwu: ha we mara na Ọ huru ọhù n'ulo uku Chineke: n'ihi na Ọ nākpọku ha aka, we ghara ikwu okwu.
23 O rue, mbẹ ubọchi nile nke ije-ozi-Ya zuru, na ọ la n'ulo-ya.
24 Ma mbẹ ubọchi ahu gasiri, nwunye-ya, bú Elizabet, we turu ime, zo onwe-ya ọnwa ise, si,
25 Otú a ka Jehova meworom n'ubọchi nke Ọ nēlekwasim anya, Iwezuga ita-utam n'etiti madu.
26 Ma n’ọnwa nke-isi, ezitere mọ-ozi Gebriel site n’ebe Chineke nọ je n’obodo Galili, aha-ya bu Nazaret;
27 Nye nwa-abọghọ nāmaghi nwoke, onye luru otù nwoke aha-ya bu Josef, nke ulo Devid; aha nwa-abọghọ ahu bu Meri.
28 Mọ-ozi ahu we bakuru ya, si, Ekele, gi onye amaraworo nke-uku, Jehova nọyere gi: onye agọziri agọzi ka i bu n'etiti ndinyom.
29 Ma mbẹ ọ huru ya, o we tua ya miri n'okwu-ya, o we tukwasi n'obi-ya ihe ekele nka gābu.
30 Mọ-ozi ahu we si ya, Atula egwu, Meri: n'ihi na i hutawo amara n'iru Chineke.
31 Ma, le, i gāturu ime n'afọ-gi, we muta nwa-nwoke, we kpọ aha-ya Jisus.
32 Ọ gādi uku, agākpọ kwa ya Ọkpara nke Onye kachasi ihe nile elu: Jehova, bú Chineke, gēnye kwa ya oche-eze Devid nna-ya;
33 Ọ gābu kwa eze ulo Jekob rue mbẹ ebighi-ebi; ala-eze-Ya agaghi-adi kwa ọgwugwu.
34 Meri we si mọ-ozi ahu, Otú a ka nka gādi, ebe Mu onwem amaghi nwoke?
35 Mọ-ozi ahu we za, si ya, Mọ Nsọ gābiakwasi gi, ike nke Onye kachasi ihe nile elu gēkpuchi kwa gi: ya mere ihe nsọ ahu nke amuworo site na gi, agākpọ Ya Ọkpara Chineke.
36 Ma, le, nwa-nne-gi, bú Elizabet, ya onwe-ya atuwo kwa ime nwa-nwoke n’agadi-ya: nka bu kwa ọnwa nke-isi n’ebe ọ nọ, bú onye anākpọ nwayi-àgà.
37 N'ihi na n'ebe Chineke nọ ọ dighi ihe nāpughi ime.
38 Meri we si, Le, orù-nwanyi nke Onye-nwe-ayi; dika okwu-Gi si di ka ọ dim. Mọ-ozi ahu we si n'ebe ọ nọ pua.
39 Ma Meri biliri na mbẹ ahu, were ngwa ngwa ba n'ugwu, ba n'obodo Juda;
40 O we ba n'ulo Zakaraias, kele Elizabet.
41 O rue, mbẹ Elisabet nuru ekele Meri, nwa-ya wuliri n'afọ-ya; Elizabet we juputa na Mọ Nsọ:
42 O we were oké olu kwue, si, Ngọzi ka i bu n'etiti ndinyom, ma ihe agọziri agọzi ka nkpuru nke afọ-gi bu.
43 Ma òle ebe ka nka si bia, na nne nke Onye-nwem gābiakutem?
44 N’ihi na, le, mbẹ olu ekele-Gi ruru na ntim, nwa-nwoke we mali n’afọm n’ọṅù.
45 Ma ngọzi na-adịrị nwanyị ahụ nke kwere: n’ihi na a ga-emezu ihe ndị ahụ ekwuru site n’aka Onye-nwe.
46 Meri we si, Nkpuru-obim nēnye Onye-nwe-ayi uku;
47 Ma Mọm aṅuriwo ọṅu nime Chineke Onye-nzọputam.
48 N'ihi na ọ huru ọnọdu di ala nke orù-ya nwayi: n'ihi na, le, site n'ubụ a ọbọ nile gākpọm onye agọziri agọzi.
49 N'ihi na onye di ike emeworom ihe uku; na nsọ ka aha-Ya di.
50 Ma ebere-Ya di n'aru ndi nātu egwu Ya Site n'ọbọ rue ọbọ.
51 O werewo ogwe-aka-Ya gosi ume; Ọ bạsawo ndi-npako n'echiche nke obi-ha.
52 O wedawo ndi-dike n'oche-ha, welie ndi di ume-ala ala elu.
53 O werewo ezi ihe mejua ndi agu nāgu; ọ bu kwa ndi-ọgaranya ka o zilaworo n'aka efu.
54 O nyeworo Israel orù-Ya aka, Na ncheta ebere-Ya;
55 Dika Ọ gwara nna-ayi-hà okwu, nye Abraham na nkpuru-ya rue mbẹ ebighi-ebi.

56 Meri we nọyere ya ihe ra ka ọnwa atọ, we laghachi n'ulo-ya.
57 Ugbua oge Elizabet ruru ka a mụọ ya; o we mua nwa-nwoke.
58 Ma ndị agbataobi ya na ụmụ nwanne ya nụrụ ka Onye-nwe meworo ya nnukwu ebere; ha we so ya ṅuria ọṅu.
59 O rue, n'ubọchi nke-asatọ, na ha biara ibi nwatakiri ahu úgwù; ha we kpọ ya Zakaraias, dika aha nna-ya si di.
60 Nne-ya we za, si, Ọ bughi otú a; ma a ga-akpọ ya Jọn.
61 Ha we si ya, Ọ dighi nwoke ọ bula nime umu-nne-gi nke anākpọ aha a.
62 Ha we gosi nna-ya ihe-iriba-ama, otú Ọ nāchọ ka akpọ ya.
63 O we riọ ka ha nye ya table, de, si, Aha-ya bu Jọn. Ibobo we ju ha nile anya.
64 Ngwa ngwa ọnu-ya we saghe, ire-ya we tọpu, o we kwue okwu, too Chineke.
65 Ma egwu we dakwasi ndi nile bi ha gburugburu: ewe kpọsa okwu ndia nile n'ebe nile n'ugwu nile nke Judia.
66 Ndi nile ndi nuru ha we tiye ha n'obi-ha, si, Gini bu nwa-nwoke a gābu? Aka Jehova we diyere ya.
67 Ma nna ya Zakaraịa jupụta na Mụọ Nsọ, ma buo amụma, sị:
68 Onye agọziri agọzi ka Jehova, bú Chineke nke Israel bu; n'ihi na ọ letawo ndi-Ya, bạputa kwa ha;
69 Ọ we me ka mpi nzọputa biliere ayi n'ulo orù-Ya, bú Devid;
70 Dị ka o kwuru site n'ọnụ ndị amụma ya dị nsọ, ndị dịworo kemgbe ụwa:
71 Ka ewe zọputa ayi site n'aka ndi-iro-ayi, na n'aka nke ndi nile nākpọ ayi asì;
72 Ime ebere nke ekwere nna-ayi-hà, na icheta ọbụbạ-ndu nsọ Ya;
73 Iṅu iyi nke Ọ ṅuru nna-ayi Abraham,
74 Ka o we nye ayi, ka ewe naputa ayi n'ọbu-aka ndi-iro-ayi we fè Ya òfùfè;
75 N'ịdị nsọ na ezi omume n'iru ya, ụbọchị nile nke ndụ anyị.
76 Ma gi onwe-gi, nwa-nwoke, ka agākpọ onye-amuma nke Onye kachasi ihe nile elu: n'ihi na i gāga n'iru Onye-nwe-ayi idozi uzọ-Ya nile;
77 Iji nye ndi-Ya ọmuma nke nzọputa site na nbạghara nke nmehie nile ha;
78 Site n'obi-ebere nke Chineke-ayi; n'ihi na isi-n'elu-igwe nēsi n'elu bia leta ayi;
79 Inye ndị nọ ọdụ n'ọchịchịrị na n'okpuru ndò nke ọnwụ ìhè, ka o duga ụkwụ anyị n'ụzọ nke udo.
80 Nwa-okoro ahu we too, nwe kwa ume nime mọ-ya, we nọ n'ọzara rue ubọchi emere ka ọ hu Israel.

**ISI NKE 2**

1 Ma o wee ruo na n'ụbọchị ndị ahụ, na iwu Siza Ọgọstọs putara na a ga-agụ ụwa nile n'akwụkwọ.
2 (Ebu ùtú a ka ewe buru ubụ a mbẹ Sairiniọs bu onye-isi Siria.)
3 Ha nile we je ka ede aha-ha n'akwukwọ, onye ọ bula n'obodo nke aka ya.
4 Josef we si kwa na Galili, site n'obodo Nazaret, rigorue Judia, rue obodo Devid, nke anākpọ Betlehem; (n'ihi na o sitere n'ulo na ulo Devid:)
5 Ka ewe gua ya na Meri, bú nwunye-ya, bú nwunye-ya, ebe di uku di ime.
6 O rue, mbẹ ha nọ n'ebe ahu, na ubọchi ahu zuru ka ewe me ya.
7 O we muputa nwa-nwoke-ya, bú ọkpara-ya, ke ya n'ihe-ọkiké n'ihe-ọkiké, tọbọ ya n'ihe-oriri anu-ulo; n'ihi na ọ dighi ohere diri ha n'ulo-ikwū.
8 Ma ndi-ọzùzù-aturu di n'otù ala ahu ndi nānọdu n'ọhia, nēche ìgwè aturu-ha nche n'abali.
9 Ma, le, mọ-ozi nke Onye-nwe-ayi biakutere ha, ebube nke Onye-nwe-ayi we muye ha buruburu: ha we tua egwu nke-uku.
10 Mọ-ozi ahu we si ha, Unu atula egwu: n'ihi na, le, Mu onwem nēzisa unu ozi ọma nke ọṅù uku, nke gādiri madu nile.
11 N'ihi na amuworo unu ta n'obodo Devid Onye-nzọputa, nke bu Kraist Onye-nwe-ayi.
12 Ma nka gāburu unu ihe-iriba-ama; Unu gāhu nwa-okoro ahu ka ewereworo ákwà-nbọkwasi kechie, ka ọ nēdina n'ihe anētiye nri anu-ulo.
13 Na mberede, igwe-ozi nke elu-igwe we nọyere mọ-ozi ahu, nēto Chineke, nāsi,
14 Otuto diri Chineke n'ebe kachasi ihe nile elu, Udo di kwa n'elu uwa, ihe nātọ madu utọ.
15 O rue, mbẹ ndi-mọ-ozi siri n'ebe ha nọ pua ba n'elu-igwe, ndi-ọzùzù-aturu sirita onwe-ha, Biko, ka ayi jerue Betlehem, hu ihe a nke mere, nke Onye-nwe meworo ka ọ mara. anyi.
16 Ha we were ọsọ bia, hu Meri, na Josef, na nwa-okoro ahu ka o nēdina n'ihe anētiye nri anu-ulo.
17 Ma mbẹ ha huru ya, ha mere ka amara okwu a gwara ha bayere Nwatakiri a.
18 Ma ibobo we nwua ndi nile nuru ya n'anya n'ihi ihe ndi-ọzùzù-aturu kọrọ ha.
19 Ma Meri debere ihe ndia nile, tugharia ha n'obi-ya.
20 Ndi-ọzùzù-aturu we lata, nēnye Chineke otuto, nēto kwa Chineke n'ihi ihe nile nke ha nuru na nke ha huru, dika agwara ha.
21 Ma mbẹ ubọchi asatọ zuru ka ewe bìe nwa ahu úgwù, ewe kpọ aha-Ya Jisus, nke mọ-ozi kpọrọ ya tutu amughi ya n'afọ.
22 Ma mbẹ ubọchi nile nke ime ka ọ di ọcha, dika iwu Moses si di, ha we me ka ọ bia na Jerusalem, iweta ya nye Jehova;
23 (Dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ n'iwu Jehova, si, Nwoke ọ bula nke nēmeghe àkpà-nwa ka agākpọ onye nsọ nye Jehova;)
24 na ịchụ àjà dị ka ihe e kwuru n'iwu Jehova si dị, Nduru abụọ ma ọ bụ ụmụ kpalakwukwu abụọ.
25 Ma, le, otù nwoke di na Jerusalem, aha-ya bu Simeon; ma onye ahu bu onye ezi omume na onye nātu egwu Chineke, nēche nkasi-obi nke Israel: Mọ Nsọ we dikwasi ya.
26 Ma e kpugheere ya site na Mụọ Nsọ na ọ gaghị ahụ ọnwụ tutu ọ hụghị Kraịst nke Onye-nwe.
27 O we site na Mọ Nsọ bia n'ulo uku Chineke: ma mbẹ ndi muru ya kutara Nwatakiri ahu Jisus, ka o mere Ya dika omenala nke iwu si di;
28 O we welie ya n'aka-ya abua, gọzie Chineke, si,
29 Jehova, ubụ a I nēzipu orù-Gi ka ọ la n'udo, dika okwu-Gi si di;
30 N'ihi na anyam abua ahuwo nzọputa-Gi;

31 Nke I doziworo n'iru ndi nile di iche iche;
32 Ìhè nke nēnye mba nile nwuye, Na ima-nma nke ndi-Gi, bú Israel.
33 Josef na nne-ya we nēju ha anya n'ihi ihe nile ekwuru bayere ya.
34 Simiọn we gọzie ha, si Meri nne-Ya, Le, edobere nwa nka ka ọ buru ọdida na nbili nke ọtutu n'Israel; na maka ihe-iriba-ama nke agēkwu okwu megide;
35 (E, mma-agha ga-amapu kwa site na nkpuru-obi-gi,) ka ewe kpughe èchìchè nke ọtutu obi.
36 Ma otù nwoke di Ana, bú onye-amuma-nwayi, nwa-nwayi Fanuel, nke ebo Asha: ọ bu agadi, ya na di-ya di-kwa-ra arọ asa site na mbẹ ọ nāmaghi nwoke;
37 Ma ọ bu nwayi di-ya nwuru nke ra ka ọgu arọ anọ na anọ, onye nēsighi n'ulo uku Chineke pua, kama were obubu-ọnu na ekpere nēfè Chineke òfùfè abali na ehihie.
38 O we bia n'otù oge ahu kele kwa Onye-nwe-ayi, gwa kwa ndi nile nēle anya nbạputa na Jerusalem okwu bayere Ya.
39 Ma mbẹ ha mezuru ihe nile dika iwu nke Onye-nwe-ayi si di, ha we laghachi na Galili, rue obodo nke aka ha, Nazaret.
40 Nwatakiri ahu we nētó, we di ike na mọ-ya, juputa n'amam-ihe: amara nke Chineke we di n'aru ya.
41 Ma ndi muru ya nāga Jerusalem kwa-arọ n'ememe ngabiga.
42 Ma mbẹ ọ bạra arọ iri na abua, ha rigoro Jerusalem dika omenala nke ememe ahu si di.
43 Ma mbẹ ha mezuru ubọchi ahu, mbẹ ha nālaghachi, nwa-okoro ahu Jisus guzoro n'azu na Jerusalem; ma Josef na nne-ya amaghi ya.
44 Ma ha chere na Ọ nọ n’etiti nzukọ ahụ, ha jere ije otu ụbọchị; ma ha chọrọ ya n’etiti ndị ikwu ha na ndị enyi ha.
45 Ma mbẹ ha achọtaghi Ya, ha we laghachi na Jerusalem, nāchọ Ya.
46 O rue, mbẹ ubọchi atọ gasiri, na ha huru Ya n'ulo uku Chineke, ka Ọ nānọdu ala n'etiti ndi-dibia, nānu kwa ha, nāju kwa ha ajuju.
47 Ma ibobo nwua ndi nile nuru ya n'aru n'ihi nghọta-Ya na ọziza-Ya.
48 Ma mbẹ ha huru Ya, ibobo nwua ha n'aru: nne-Ya we si Ya, Nwam, gini mere I meso ayi otú a? le, mu na nna-gi nāchọ gi n'obi-uku.
49 O we si ha, Gini mere unu nāchọm? ùnu ùnu amaghi na aghaghm idi ọlu Nnam?
50 Ma ha aghọtaghị okwu nke ọ gwara ha.
51 O we so ha rida, bia rue Nazaret, we nēdo onwe-ha n'okpuru ha: ma nne-ya debere okwu ndia nile n'obi-ya.
52 Jisus we nāga n'iru n'amam-ihe na ogologo, na n'amara n'iru Chineke na madu.

**ISI NKE 3**

1 Ma n’arọ nke-iri-na-ise nke Taibiriọs Siza bu eze, Pọntiọs Pailat bu onye-isi Judia, na Herọd bu tetrarch nke Galili, na nwanne-ya nwoke Filip tetrarch nke Ituraia na nke ala Trakonitis, na Lisanias, bú tetrarch nke Abilene;
2 Anas na Kaiafas ebe ha bu ndi-isi-nchu-àjà, okwu Chineke we biakute Jọn nwa Zakaraias n'ọhia.
3 O we bia n’ala nile di Jọdan buruburu, nēkwusa baptism nke nchèghari n’ihi nbạghara nmehie;
4 Dika edeworo ya n'akwukwọ nke okwu Aisaia, bú onye-amuma, si, Olu nke onye nēti nkpu n'ọhia, si, Dozienu uzọ Onye-nwe-ayi, menu ka okporo-uzọ-Ya guzozie.
5 Ndagwurugwu ọ bụla ga-ejupụta, na ugwu na ugwu nta niile ka a ga-eweda; na nke gbagọrọ agbagọ ka a ga-eme ka ọ kwụ ọtọ, na ụzọ ndị gbagọrọ agbagọ ka a ga-eme ka ha dị larịị;
6 Ma anu-aru nile gāhu nzọputa nke Chineke.
7 O we si ìgwè madu ahu ndi putara ka eme ha baptism, Unu ọbọ nke aju-ala, ònye dọyere unu aka na nti ka unu bạpu n'ọnuma nke nābia?
8 Ya mere mianu nkpuru kwesiri ncheghari, unu amalite-kwa-la ikwu nime onwe-unu, si, Ayi nwere Abraham nna: n'ihi na asim unu, na Chineke puru ime ka umu tolitere Abraham site na nkume ndia.
9 Ma ubụ a anātukwasi anyu-ike na nkpọrọgwu osisi nile: ya mere anēbụtu osisi ọ bula nke nāmighi nkpuru ọma, tubà kwa ya n'ọku.
10 Ndi Israel we jua ya, si, Gini ka ayi gēme kwa?
11 Ọ zara, si ha, Onye nwere uwe-ime abua, ya kenye onye nēnweghi; ma onye nwere ihe-oriri, ya me kwa otú a.
12 Ya mere ndi-ọna-utu bia-kwa-ra ka eme ha baptism, si Ya, Onye-ozizí, gini ka ayi gēme?
13 Ọ we si ha, Unu emela ihe ọ bula ma-ọbughi ihe nke akaworo unu.
14 Ndi-agha we jua Ya, si, Ọ̀ bu kwa gini ka ayi gēme? Ọ si ha, Unu emela onye ọ bula ihe-ike, ebo-kwa-la onye ọ bula ebubo ugha; ka afọ ju kwa unu n'ugwọ-ọlu-unu.
15 Ma dịka ndị ahụ nọ na-atụ anya, ma mmadụ nile na-atụgharị n’obi ha banyere Jọn, ma ọ bụ Kraịst ahụ ma-ọbụ na ọ bụghị;
16 Jọn zara, si ha nile, N'ezie Mu onwem nēji miri nēme unu baptism; ma onye ka m ike nābia, onye m'nēkwesighi itọpu eriri akpukpọ-ukwu-Ya: Ọ gēji Mọ Nsọ na ọku nēme unu baptism;
17 Onye nfe-ya di n'aka-ya, Ọ gēkpochapu kwa ebe-nzọcha-ọka-ya, chikọta ọka n'ọbuba-ya; ma igbogbo ọka ọ ga-eji ọkụ na-adịghị emenyụ emenyụ rechapụ.
18 Ma ọtụtụ ihe ndị ọzọ na agbamume ya ka o kwusara ndị mmadụ.
19 Ma Herọd, bú tetrarch, ebe ọ nābara Herodias nwunye Filip nwa-nne-ya, na ihe ọjọ nile nke Herọd mere;
20 Tụkwasị na nke a nke ukwuu, na o merechibidoro Jọn n’ụlọ mkpọrọ.
21 Ma mbẹ emere ndi-Ju nile baptism, o rue, mbẹ emere Jisus baptism, nēkpe kwa ekpere, elu-igwe meghere;
22 Ma Mọ Nsọ wedakwasi ya n'oyiyi aru dika nduru, olu we si n'elu-igwe bia, si, Gi onwe-gi bu Ọkparam M'huru n'anya; n'ime gi ka m'huworo nke-uku.
23 Ma Jisus onwe-ya malitere ibiri ihe ra ka orú arọ na iri, ebe ọ bu (dika e chere) nwa Josef, nke bu nwa Heli;
24 Nke bu nwa-nwoke Mattat, nke bu nwa Livai, nke bu nwa-nwoke nke Melki, nke bu nwa-nwoke nke Janna, nke bu nwa-nwoke Josef;
25 Nke bu nwa Matatia, nke bu nwa Emos, nke bu nwa Naum, nwa Esli, nwa Nage;
26 Nke bu nwa Maat, nke bu nwa Matataia, nke bu nwa Shemai, nwa Josef, nke bu nwa Juda;
27 Nke bu nwa Joana, nke bu nwa Rehesa, nke bu nwa Zorobabel, nwa Salatiel, nwa Neri;

28 Nke bu nwa-nwoke Melki, nke bu nwa-nwoke Adi, nke bu nwa-nwoke Kosam, nke bu nwa-nwoke nke Elmodam, nke bu nwa-nwoke Ia;
29 Nke bu nwa José, nke bu nwa Elieza, nke bu nwa Jorim, nwa Matthat, nke bu nwa Livai;
30 Nke bu nwa Simiọn, nke bu nwa Juda, nke bu nwa Josef, nke bu nwa-nwoke nke Jona, nke bu nwa-nwoke nke Elaiakim;
31 Nke bu nwa-ndikom Melea, nke bu nwa-nwoke nke Menan, nke bu nwa Matata, nke bu nwa-nwoke Netan, nke bu nwa Devid;
32 Nke bu nwa Jesi, nke bu nwa-nwoke Obed, na nwa-nwoke Boz, nke bu nwa-nwoke nke Salmon, nke bu nwa Neasson;
33 Nke bu nwa Aminadab, nwa Aram, nke bu nwa Esrom, nwa Feres, nwa Juda;
34 Nke bu nwa-nwoke nke Jekob, nke bu nwa-nwoke nke Aisak, nke bu nwa Abraham, nke bu nwa Abraham, na nwa-nwoke nke Tara, nke bu nwa-nwoke nke Nehoa;
35 Nke bu nwa-nwoke nke Sarọk, nke bu nwa-nwoke Ragau, nke bu nwa Felek, nke bu nwa-nwoke nke Heba, nke bu nwa Sala;
36 Nke bu nwa Kenan, nke bu nwa-nwoke Apakshad, nke bu nwa Shem, nke bu nwa-nwoke nke Noa, nke bu nwa Lamek;
37 Nke bu nwa-nwoke nke Matusala, nke bu nwa-nwoke nke Inọk, nke bu nwa-nwoke nke Jared, nke bu nwa-nwoke nke Maleel, nke bu nwa-nwoke nke Kenan;
38 Nke bụụrụ nwa-nwoke nke Inọs, nke bụụrụ nwa-nwoke nke Set, nke bụụrụ nwa-nwoke nke Adam, nke bụụrụ nwa-nwoke nke Chineke.

**ISI NKE 4**

1 Ma Jisus juputara na Mọ Nsọ site na Jọdan lata, Mọ Nsọ duru kwa ya ba n'ọzara;
2 Ka ekwensu nānwa ọgu ubọchi abua. Ma n'ubọchi ahu o righi ihe ọ bula: ma mbẹ ha gwusiri, agu gua ya.
3 Ekwensu we si ya, Ọ buru na Gi onwe-gi bu Ọkpara Chineke, nye nkume a iwu ka ọ ghọ obe achicha.
4 Jisus we za ya, si, Edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Ọ bughi nání achicha ka madu gēji di ndu, kama ọ bu n'okwu nile ọ bula nke Chineke.
5 Ekwensu we kuru Ya rigo n'ugwu di elu, we gosi Ya ala-eze nile nke elu-uwa dum madu bi n'otù ntabi-anya.
6 Ekwensu we si ya, Ike a nile ka M'gēnye gi, na ebube-ha: n'ihi na ewe rara ya nye n'akam; ọ bu kwa onye ọ bula M'nāchọ ka M'nēnye ya.
7 Ya mere ọ buru na i gākpọ isi ala nyem, ihe nile gābu nke gi.
8 Jisus we za, si ya, Je n'azum, Setan: n'ihi na edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Onye-nwe-ayi Chineke-gi ka i gākpọ isi ala, ọ bu kwa nání Ya ka i gēfè.
9 O we me ka ọ bia na Jerusalem, tukwasi ya n'elu nsọtu ulo uku Chineke, si ya, Ọ buru na Gi onwe-gi bu Ọkpara Chineke, si n'ebe a tuda onwe-gi;
10 N'ihi na edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Ọ gēnye ndi-mọ-ozi-Ya iwu bayere gi, ka ha debe gi;
11 Ma n'aka-ha ka ha gēbuli gi, ka i we ghara itu ukwu-gi na nkume mbẹ ọ bula.
12 Jisus we za, si ya, Anāsi, Anwala Onye-nwe-ayi Chineke-gi.
13 Ma mbẹ ekwensu kwusiri ọnwunwa ahu nile, o we si n'ebe ọ nọ pua nwa oge.
14 Jisus we lata n'ike Mọ Nsọ na Galili: ukọ-Ya we puta gazue ala nile di ya gburugburu.
15 O we nēzí ihe n'ulo-nzukọ-ha, nēnye madu nile otuto.
16 O we biarue Nazaret, ebe azulitere ya: ma dika ọ na-eme ya, o we ba n'ulo-nzukọ-ha n'ubọchi-izu-ike, bilie ikpọ ihe.
17 Ewe nye ya akwukwọ nke Aisaia onye-amuma. O we saghe akwukwọ ahu, hu ebe edeworo ya, si,
18 Mụọ nke Onye-nwe nọkwasịrị m, n'ihi na o tewo m mmanụ ikwusara ndị ogbenye ozi; O ziterem ka m'me ka aru di ndi obi-ha tiwara etiwa ozi, ikwusa nnaputa nye ndi emere ka ha je biri n'ala ọzọ, na ime ka ndi-ìsì puta ìhè, ka M'tọpu ndi etipiworo;
19 Ikwusa arọ Jehova nānara nke-ọma.
20 O we mechie akwukwọ ahu, nyeghachi ya onye nējere ozi, nọdu ala. Ma anya ndị niile nọ n'ụlọ nzukọ ahụ lekwasịrị ya anya.
21 O we malite isi ha, Ta ka ihe edeworo n'akwukwọ nsọ mezuru na nti-unu.
22 Ma ha nile bạra ya àmà, ha nēju kwa ha anya n'okwu nile nke amara nke nēsi n'ọnu-ya puta. Ha we si, Onye a, ọ̀ bughi nwa Josef?
23 O we si ha, Unu aghaghi ilu a ka unu gāsim, Dibia, me ka aru-gi di ike: ihe ọ bula ayi nuru ka emere na Kapanaum, me kwa n'ebe a n'ala-gi.
24 Ọ si, N'ezie asim unu, Ọ dighi onye-amuma nke anāchọsi ike n'ala nke aka ya.
25 Ma asim unu n'ezie, na ọtutu ndinyom di-ha nwuru nọ n'Israel n'ubọchi Elaija, mbẹ emechiri elu-igwe arọ atọ na ọnwa isi, mbẹ oké unwu di n'ala ahu nile;
26 Ma ọ dịghị onye n'ime ha ka ezigara Elaija, ma-ọbụghị na Sarepta, obodo-ukwu nke Saịdọn, nye otu nwanyị nwanyị di-ya nwụrụ.
27 Ma ọtutu ndi-ekpenta nọ n'Israel n'oge Elaisha onye-amuma; ọ dighi kwa otù nime ha emere ka ha di ọcha, ma-ọbughi Neaman onye Siria.
28 Ma ndi nile nọ n'ulo-nzukọ ahu, mbẹ ha nuru ihe ndia, iwe were ha juputa n'ọnuma;
29 Ha we bilie, chupu ya n'obodo ahu, duru ya je n'iru ugwu ahu nke ewuru obodo-ha n'elu ya, ka ha we tuda ya n'isi-ya.
30 Ma ọ na-agafe n'etiti ha gawara.
31 O we ridata na Kapanaum, bú obodo Galili, we nēzí ha ihe n'ubọchi-izu-ike.
32 Ibobo we nwua ha n'aru ozizí-Ya: n'ihi na okwu-Ya di n'ike.
33 Ma n'ulo-nzukọ ahu otù nwoke di, nke nwere mọ nke mọ ọjọ nādighi ọcha, nēti kwa nkpu n'oké olu, si,
34 si, Rapu ayi; gini ka ayi na Gi nwekọrọ, Jisus Onye Nazaret? ọ̀ bu ime ka ayi la n'iyì? Amataram gi onye I bu; Onye Nsọ nke Chineke.
35 Jisus we bara ya nba, si, Bạ nkiti, si nime ya puta. Ma mbẹ ekwensu tubàsiri ya n'etiti, o we si nime ya puta, ma o merughi ya ihe.
36 Ibobo we nwua ha nile n'aru, ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Gini bu okwu a? n'ihi na o ji ikike na ike na-enye ndị mmụọ na-adịghị ọcha iwu, ha wee pụta.
37 Ma akukọ-Ya we pua ba n'ebe nile nke ala ahu buruburu.

38 O we si n'ulo-nzukọ-ha bilie, ba n'ulo Saimon. Ma nne nwunye Saimon we were oké aru-ọku nējide; ha we riọ ya aririọ bayere ya.
39 O we guzo n'akuku ya, bara aru-ọku ahu nba; o we rapu ya: ngwa ngwa o we bilie nējere ha ozi.
40 Ma mbẹ anyanwu nāda, ndi nile nwere ndi ọria di iche iche nwere ọria di iche iche kutara ha biakute Ya; o we tukwasi ha nile aka-Ya abua, me ka aru di ha ike.
41 Ma-mọ ọjọ puta-kwa-ra n'etiti ọtutu madu, nēti nkpu, nāsi, Gi onwe-gi bu Kraist Ọkpara Chineke. Ma Ọ nābara ha mba, o kweghi ka ha kwue: n'ihi na ha matara na Ọ bu Kraist.
42 Ma mbẹ chi bọrọ, O we pua je ba n'ebe ọhia: ndi-Ju we chọ Ya, biakute Ya, bọchie ya, ka ọ ghara isi n'ebe ha nọ pua.
43 O we si ha, Aghaghm izisa kwa obodo ọzọ ala-eze Chineke: n'ihi na ezitewom.
44 O we kwusa ozi ọma n'ulo-nzukọ nile nke Galili.

**ISI NKE 5**

1 O rue, mbẹ ndi-Ju nākpagide Ya inu okwu Chineke, na O guzoro n'akuku ọdọ-miri Genesaret;
2 O we hu ubọ abua ka ha nēguzo n'akuku ọdọ-miri: ma ndi-ọkù siri nime ha pua, nāsu ubụ nile ha.
3 O we ba n'otù nime ubọ nile ahu, nke bu nke Saimon, we riọ Ya ka Ọ chupu nwa-ntà n'ala ahu. O we nọdu, nēsi n'ubọ ahu izí ndi-Ju ihe.
4 Ma mbẹ Ọ kwusiri okwu, Ọ si Saimon, Mbupu ba n'obụ-miri, kwatue ihe-isu-unu ka unu we bạsa.
5 Saimon we za, si ya, Onye-ozizí, ayi adọbụru onwe-ayi n'ọlu n'abali ahu nile, ma ayi ewereghi ihe ọ bula: ma n'okwu-Gi ka M'gātufu ihe-ọgbụgbọ.
6 Ma mbẹ ha mesiri nka, ha we bạ ọtutu azù: ubụ-ha we bạji.
7 Ma ha kpọrọ ndị ibe ha ndị nọ n'ụgbọ nke ọzọ aka ka ha bịa nyere ha aka. Ha we bia, bạjue ubọ abua ahu, ha we malite imikpu.
8 Ma mbẹ Saimon Pita huru ya, ọ dara n'ala n'ikperè Jisus, si, Si n'ebe m'nọ pua; n'ihi na abụ m onye mmehie, OznỌd.
9 N'ihi na ibobo nwua ya n'aru, ya na ndi nile ya na ha nọ, n'ihi izù azù nke ha chiri;
10 Ma otu a ka Jemes na Jọn dịkwa, ụmụ Zebedi, ndị ha na Saịmọn bụ ndị mmekọ. Jisus we si Saimon, Atula egwu; site n'ubụ a i gānwude madu.
11 Ma mbẹ ha bubataworo ubọ-ha n'ala, ha rapuru ihe nile, soro Ya.
12 O rue, mbẹ Ọ nọ n'otù obodo, le, otù nwoke juputara n'ekpenta: mbẹ ọ huru Jisus, da kpue iru-ya n'ala, riọ Ya, si, Onye-nwe-ayi, ọ buru na I nāchọ, I puru imem ka m'di ọcha.
13 O we setipu aka-ya, metu ya, si, Anamachọ : di ọcha. Ngwa ngwa ekpenta ahu we si n'ebe ọ nọ pua.
14 O we nye ya iwu ka ọ ghara igwa onye ọ bula: ma je, gosi onye-nchu-àjà onwe-gi, chua nso bayere ime-ọcha-gi, dika Moses nyere iwu, ka ọ buru ha àmà.
15 Ma ka akukọ bayere Ya nāga kari kari: ma oké ìgwè madu zukọworo inu, na ka ewe me ka aru ha di ike site n'aka-Ya site n'aria-ha nile.
16 O we wezuga onwe-ya ba n'ọzara ahu, kpe ekpere.
17 O rue, n'otù ubọchi, mbẹ Ọ nēzi ihe, na ndi-Farisi na ndi-ode-akwukwọ ndi nēsi n'obodo nile nke Galili na Judia na Jerusalem bia nānọdu ala nso: ha na ike nke Onye-nwe-ayi. nọ ya ka ọ gwọọ ha.
18 Ma, le, ndikom nēbute otù nwoke nke akuku-aru-ya nwuru anwu n'ihe-ndina: ha we chọ uzọ ibubata ya, na itiye ya n'iru ya.
19 Ma mbẹ ha nāchọghi uzọ ha gēsi bubata ya n'ihi ìgwè madu ahu, ha we rigo n'elu ulo, were kwa ihe ndina-ya ridata n'etiti n'iru Jisus.
20 Ma mbẹ ọ huru okwukwe-ha, Ọ si ya, Nwoke, abạghara gi nmehie-gi nile.
21 Ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi we malite itule, si, Ònye bu nka nke nēkwulu Chineke? Ònye gābạghara nmehie, ma-ọbughi nání Chineke?
22 Ma mbẹ Jisus mara èchìchè-ha, Ọ zara, si ha, Gini ka unu nēkwu n'obi-unu?
23 Ma òle nke ka nfe, isi, abạghara gi nmehie-gi nile; ma-ọbu isi, Bilie je ije?
24 Ma ka unu we mara na Nwa nke madu nwere ike n'elu uwa ibạghara nmehie, (ọ si onye akuku-aru-ya akuku-aru-ya,) Asim gi, Bilie, chiri ute-gi, ba n'ulo-gi.
25 Ngwa ngwa o we bilie n'iru ha, were ihe ọ nēdinakwasi, pua n'ulo-ya, nēnye Chineke otuto.
26 Ibobo we nwua ha nile n'aru, ha we nye Chineke otuto, tua egwu, si, Ayi ahuwo ihe di iche iche ta.
27 Ma mbẹ ihe ndia gasiri Ọ pua, hu otù onye-ọna-utu, aha-ya bu Livai, ka ọ nānọdu ala n'ebe anara ùtú: ọ si ya, Som.
28 O we rapu ihe nile, bilie, so Ya.
29 Livai we mere ya oké oriri n'ulo-ya: ma ọtutu ìgwè ndi-ọna-utu na ndi ọzọ di, ndi ha na ha nọkọrọ.
30 Ma ndi-ode-akwukwọ-ha na ndi-Farisi nātamu megide ndi nēso uzọ-Ya, si, Gini mere unu na ndi-ọna-utu na ndi-nmehie nēri nāṅu kwa?
31 Jisus we za, si ha, Ọ dighi dibia diri ndi ahu zuru okè; ma ndi aru nādighi ike.
32 Abịaghị m ịkpọ ndị ezi-omume, kama ọ bụ ndị mmehie ka ha chegharịa.
33 Ha we si ya, Gini mere ndi nēso uzọ Jọn nēbu ọnu ọtutu, nēkpe kwa ekpere, ha na ndi nēso uzọ ndi-Farisi; ma gi onwe-gi nēri ṅu kwa?
34 O we si ha, Ùnu puru ime umu-ndikom nke ulo anālu nwunye ọhu ka ha buru ọnu, mbẹ ha na onye nālu nwunye ọhu nānọ?
35 Ma ubọchi nābia, mbẹ agānapu ha onye nālu nwunye ọhu, ma mbẹ ahu ha gēbu ọnu n'ubọchi ahu.
36 Ma ọ tụkwara ha ilu; Ọ dighi onye ọ bula nētiye ibé uwe ọhu n'uwe ochie; ma ọ buru na ọ bughi otú a, mbẹ ahu ma nke-ọhu nābạwa, ma nke eweputara na nke ọhu ekweghi na nke ochie.
37 Ọ dighi kwa onye ọ bula nātiye manya-vine ọhu n'ime karama-akpukpọ ochie; ọzọ, manya-vine ọhu gābạwa karama-akpukpọ ahu, wusi kwa, karama-akpukpọ ahu gāla kwa n'iyì.
38 Ma a ga-etinye mmanya ọhụrụ n'ime karama ọhụrụ; ma echekwara ha abụọ.
39 Ọ dighi kwa onye ọ bula, mbẹ ọ ṅuworo manya-vine ochie nāchọ ngwa ngwa: n'ihi na ọ nāsi, Nke-ochie di nma.

**ISI NKE 6**

1 O rue, n'ubọchi-izu-ike nke-abua mbẹ nke-mbu gasiri, na
ọ gabigara n'ubi ọka; ndi nēso uzọ-Ya we naputa oko ọka,
rie, nātacha ya n'aka-ha.
2 Ma ufọdu nime ndi-Farisi we si ha, Gini mere unu nēme
ihe nēzighi ezi n'iwu ime n'ubọchi-izu-ike?
3 Jisus we za ha, si, Ọ̀ bughi nka ka unu guru, bú ihe Devid
mere, mbẹ agu guru Ya onwe-ya, na ndi ya na ha nọ;
4 O we ba n'ulo Chineke, were rie achicha anēdo n'iru, nye
kwa ndi ya na ha yikọrọ; nke nēzighi ezi n'iwu iri, ma-
ọbughi nání ndi-nchu-àjà?
5 O we si ha, na Nwa nke madu bu kwa Onye-nwe nke
ubọchi-izu-ike.
6 O rue, n'ubọchi-izu-ike ọzọ, na Ọ batara n'ulo-nzukọ-ha,
nēzí ihe: ma otù nwoke di nke aka-nri-ya akpọnwuworo.
7 Ma ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi nēche Ya, ma Ọ
gāgwọ ọria n'ubọchi-izu-ike; ka ha we hu ya ebubo.
8 Ma Ọ matara èchìchè-ha nile, Ọ we si nwoke ahu aka-ya
kpọnwuru akpọnwu, Bilie, guzo n'etiti. O we bilie guzo ọtọ.
9 Jisus we si ha, otù ihe ka M'gāju unu; Ò ziri ezi n'iwu
n'ubọchi-izu-ike ime ezi ihe, ma-ọbu ime ihe ọjọ? izọputa
ndu, ma-ọbu ibibi ya?
10 O we legide ha anya buruburu, si nwoke ahu, Setipu
aka-gi. O we me otú a: ewe me ka aka-ya di ike dika nke-
ọzọ.
11 Ha we juputa n'aru; ma gwarịtara onwe ha ihe ha ga-
eme Jizọs.
12 O rue, n'ubọchi ahu, na ọ puru n'elu ugwu ikpe ekpere,
we nọgide n'abali nile nēkpere Chineke.
13 Ma mbẹ chi ruru, O we kpọ ndi nēso uzọ-Ya ka ha bia:
O we rọputa nime ha iri na abua, ndi Ọ kpọ-kwa-ra aha
ndi-ozi;
14 Saimon (onye ọ kpọ-kwa-ra Pita,) na Andru nwa-nne-ya,
Jemes na Jọn, Filip na Batọlọmiu;
15 Matiu na Tomas, Jemes nwa Alfiọs, na Saimon onye
anākpọ Zelotes;
16 na Judas nwa-nne Jemes, na Judas Iskariot, onye bu kwa
onye nārara Ya nye.
17 O we so ha ridata, guzo n'ala di lari, ya na ìgwè ndi nēso
uzọ-Ya, na oké ìgwè madu sitere na Judia na Jerusalem nile,
na oké osimiri nke Taia na Saidon, ndi biaruru inu okwu-
Ya; na ka ewe gwọọ ha ọrịa ha;
18 Ma ndi mọ nādighi ọcha nēwesa iwe: ewe me ka aru-ha
di ike.
19 Ìgwè madu ahu nile we chọ imetu Ya aka: n'ihi na ezi
omume siri nime Ya puta, me ka aru di ha nile ike.
20 O we welie anya-Ya elu le ndi nēso uzọ-Ya, si, Ngọzi
nādiri unu ndi-obẹye: n'ihi na ala-eze Chineke bu unu.
21 Ngọzi nādiri unu ndi agu nāgu ubụ a: n'ihi na afọ gēju
unu. Ngọzi nādiri unu ndi nākwa ákwá ubụ a: n'ihi na unu
gāchì ọchì.
22 Ngọzi nādiri unu, mbẹ ọ bula madu gākpọ unu asì, mbẹ
ha gēkewapu kwa unu na nkpọkọta-ha, ma unu tata unu,
tufue aha-unu dika ihe ọjọ, n'ihi Nwa nke madu.
23 Ṅurianu ọṅu n'ubọchi ahu, wu-kwa-nu elu n'ọṅù: n'ihi
na, le, ugwọ-ọlu-unu di uku n'elu-igwe: n'ihi na otú a ka
nna-ha mere ndi-amuma.
24 Ma ahuhu gādiri unu ndi bara ọgaranya! n'ihi na unu
anatawo nkasi-obi-unu.
25 Ahuhu gādiri unu ndi juru afọ! n'ihi na agu gāgu unu.
Ahuhu gādiri unu ndi nāchi ọchi ubụ a! n'ihi na unu gēru
újú, kwa kwa ákwá.
26 Ahuhu gādiri unu, mbẹ madu nile nēkwu okwu ọma
bayere unu! n'ihi na otú a ka nna-ha mere ndi-amuma ugha.
27 Ma asim unu ndi nānu, Hu ndi-iro-unu n'anya, nēmenu
ndi nākpọ unu asì ihe ọma;
28 Gọzienu ndi nākọcha unu, nēkpe-kwa-nu ekpere bayere
ndi nēnweghi uche-unu.
29 Ma onye nēti gi ihe na ǹti che-kwa-ra ya nke-ọzọ; ma
onye nēwepu uwe-gi, ebọchi-kwa-la iwere uwe-gi.
30 Nye onye ọ bula nke nāriọ Gi; ma onye nānapu ihe-gi,
ajula ha ọzọ.
31 Ma dịka unu chọrọ ka ndị mmadụ mee unu, meekwa ha
otu ahụ.
32 N'ihi na ọ buru na unu huru ndi nāhu unu n'anya n'anya,
gini ka unu nwere? n'ihi na ndị mmehie hụkwara ndị hụrụ
ha n'anya n'anya.
33 Ma ọ buru na unu emere ndi nēmere unu ezi ihe, gini ka
unu nwere? n'ihi na ndi-nmehie nēme kwa otù ihe ahu.
34 Ma ọ buru na unu ebinye ndi unu nēle anya ịnata ha,
ekele gini ka unu nwere? n'ihi na ndi-nmehie nēbinye kwa
ndi-nmehie, ka ha nara kwa ha ọzọ.
35 Ma hu-kwa-nu ndi-iro-unu n'anya, me kwa ezi ihe,
nēbinye kwa, nēcheghi ihe ọ bula ọzọ; ụgwọ-ọlu-unu gāba
kwa uba, unu gābu kwa umu nke Onye kachasi ihe nile elu:
n'ihi na Ọ di nma n'ebe ndi nēnweghi ekele na ndi nēmebi
iwu nọ.
36 Ya mere burunu-ebere, dika Nna-unu nēnwe kwa obi-
ebere.
37 Unu ekpela ikpe, agaghi-ekpe kwa unu ikpé: unu ama-
kwa-la unu ikpé, agaghi-ama unu ikpe: bạghara,
agābạghara kwa unu;
38 Nyenu, agēnye kwa unu; ọtùtù ọma, nke anākpatuworo,
nke anākpọkọta kwa, nke jubigara ókè, ka agēnye n'obi-
unu. N'ihi na otù ọtùtù ahu nke unu ji tù ka agēji tùa ya ọzọ
nye unu.
39 O we tu ha ilu, si, Onye-ìsì puru idu onye-ìsì? ha abua
agaghi-adaba n'olùlù?
40 Onye nēso uzọ-Ya adighi-aka onye-ozizí-ya: ma onye ọ
bula nke zuru okè gādi ka onye-nwe-ya.
41 Ma gini mere i nēle irighiri ahihia nke di n'anya nwa-
nne-gi, ma i maghi ntuhie ahu nke di n'anya nke gi?
42 Ma-ọbu ì gēsi aṅa si nwa-nne-gi, Nwa-nne, ka m'wepu
irighiri ahihia nke di n'anya-gi, ma gi onwe-gi nāhughi
ntuhie nke di n'anya nke gi? Gi onye-iru-abua, buru uzọ
tupu ntuhie ahu n'anya nke gi, mbẹ ahu i gāhu nke-ọma ka i
wepu irighiri ahihia nke di n'anya nwa-nna-gi.
43 N'ihi na osisi ọma adịghị amị mkpụrụ rụrụ arụ; ọbụghị
ma osisi rere ure adịghị amị ezi mkpụrụ.
44 N'ihi na a mara osisi ọ bụla site na mkpụrụ nke aka ya.
N'ihi na madu adighi-ekpokọta fig n'ogwu, ha adighi-
ekpokọta kwa nkpuru-vine n'osisi ogwu.
45 Ezi madu nēsi n'ezi àkù nke obi-ya puta ihe di nma;
Onye ọjọ ọ bula nēsi kwa n'ajọ àkù nke obi-ya puta ihe ọjọ:
n'ihi na ọtutu ihe nke obi ka ọnu-ya nēkwu.
46 Ma gini mere unu nākpọm, Onye-nwe-ayi, Onye-nwe,
ma unu emeghi ihe nile nke Mu onwem nēkwu?
47 Onye ọ bula nke nābiakutem, nke nānu kwa okwum nile,
me kwa ha, M'gēgosi unu onye ọ gādi:
48 Ọ di ka nwoke wuru ulo, we gwue ala, tu kwa ntọ-ala
n'elu nkume di elu: ma mbẹ iju-miri we puta, miri nērù kwa

n'aru ulo ahu nke-uku, ma ọ pughi ima jijiji: n'ihi na atọrọ ntọ-ala ahu n'elu nkume di elu. .
49 Ma onye nuru, ma o meghi, dika nwoke nke wuru ulo n'elu uwa nēnweghi ntọ-ala; nke iyi ahụ tisiri ike megide ya, ma ozugbo ọ dara; ma nbibi nke ulo ahu di uku.

**ISI NKE 7**

1 Ma mbẹ O kwubìri okwu-Ya nile na nti ndi-Ju, Ọ ba na Kapanaum.
2 Ma otù orù ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise, onye ọ huru n'anya, aru-kwa-ra ọria, nēje kwa ọnwu.
3 Ma mbẹ ọ nuru okwu Jisus, o zigara ya ndi-okenye nke ndi-Ju, nāriọ Ya ka Ọ bia me ka aru di orù-Ya di ike.
4 Ma mbẹ ha biakutere Jisus, ha riọ Ya ngwa ngwa, si, O kwesiri onye O gēmere ihe a;
5 N'ihi na Ọ huru mba-ayi n'anya, O wu-kwa-ra ayi ulo-nzukọ.
6 Jizọs wee soro ha gawa. Ma mbẹ ọ nọ n'ebe di anya ubụ a n'ulo ahu, ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise zigara ya ndi-enyi, si ya, Onye-nwe-ayi, emela onwe-gi aru: n'ihi na ekweghm ka I ba n'okpuru ulom;
7 N'ihi nka echeghm na m'kwesi-kwa-ra m ike ibiakute gi: ma kwue n'okwu-ọnu, ewe di orùm ike.
8 N'ihi na Mu onwem bu kwa onye edoro n'okpuru ike, nēnwe ndi-agha n'okpurum, m'we si otù onye, Je, ọ ga; ma onye ọzọ, Bia, ọ bia; si orùm, Me nka, o we me ya.
9 Ma mbẹ Jisus nuru ihe ndia, ibobo ya n'aru ya n'aru, O we chigharia, si ndi nēso Ya, Asim unu, ahughim okwukwe uku di otú a, ọ bughi n'Israel.
10 Ma ndi ezigara, we laghachi n'ulo, hu orù ahu ka aru-ya adighi ike.
11 O rue n'echi-ya, na ọ ba n'obodo anākpọ Nen; ma ọtutu nime ndi nēso uzọ-Ya, na oké ìgwè madu nēso Ya.
12 Ma mbẹ ọ biaruru nso ọnu-uzọ-ama obodo ahu, le, otù onye nwuru anwu bupuru, bú nwa-nwoke nke nne-ya muru nání ya, ma nwayi ahu bu nwayi di-ya nwuru: ma ọtutu ndi obodo ahu so ya.
13 Ma mbẹ Onye-nwe huru ya, O we nwe ọmiko n'aru ya, si ya, Akwala ákwá.
14 O we bia metu ihe-ọkiké ahu aka: ndi nēbu ya we guzo. Ọ si, Nwa-okorọbia, asim i, Bilie.
15 Ma onye nwuru anwu we nọlie, malite ikwu okwu. O we rara ya nye nne-ya.
16 Egwu we dakwasi ha nile: ha we nye Chineke otuto, si, Onye-amuma uku ebiliwo n'etiti ayi; na, na Chineke eletawo ndi-Ya.
17Akukọ-Ya we pua gazue na Judia dum, na n'ala nile di ya gburugburu.
18 Ndi nēso uzọ Jọn we gosi ya ihe ndia nile.
19 Jọn we kpọ madu abua nime ndi nēso uzọ-Ya ka ha biakute Ya, we zigara Jisus, si, Gì onwe-gi bu Onye ahu Nke nābia? ma ọ bụ na-achọ ihe ọzọ?
20 Ndikom ahu we biakute Ya, si, Jọn Baptist ezitewo ayi biakute gi, si, Gì onwe-gi bu Onye ahu Nke gaje ibia? ma ọ bụ na-achọ ihe ọzọ?
21 Ma n’otu oge hour ahụ Ọ gwọrọ ọtụtụ n’ime adịghị ike ha nile na ihe-otiti ha nile na ndị mụọ ọjọọ; O we me ka ọtutu ndi-ìsì hu uzọ.
22 Jisus we za, si ha, Jenu, kọrọ Jọn ihe unu huru na ihe unu nuru; otú ndị ìsì na-ahụ ụzọ, ndị ngwụrọ na-eje ije, na-eme ka ndị ekpenta dị ọcha, ndị ntị chiri na-anụ ihe, na-eme ka ndị nwụrụ anwụ si n’ọnwụ bilie, na-ekwusara ndị ogbenye ozi ọma.
23 Ma ngọzi na-adịrị ya, onye ọ bụla nke na-agaghị a kpasuo ya iwe n’ime m.
24 Ma mbẹ ndi-ozi Jọn lawara, Ọ malitere igwa ndi-Ju okwu bayere Jọn, si, Gini ka unu puru ba n'ọhia ihu? Ọ̀ bu ahịhịa amị nke ifufe na-ama jijiji?
25 Ma gini ka unu puru ihu? Ọ bu nwoke nēyi uwe di arọ́? Le, ndi nēyi uwe mara nma nke-uku, ndi nēbi kwa n'oriri, nọ n'ogige eze.
26 Ma gini ka unu puru ihu? Onye amụma? E, a sị m unu, ma karịa onye amụma.
27 Onye a bu onye edeworo ya n'akwukwọ nsọ, si, Le, Mu onwem nēziga onye-ozim n'iru Gi, Onye gēdozi uzọ-gi n'iru Gi.
28 N'ihi na asim unu, N'etiti ndi ndinyom muru ọ dighi onye-amuma ka Jọn Baptist: ma onye kacha nta n'ala-eze Chineke ka ya uku.
29 Ma ndi nile ndi nuru okwu-Ya, na ndi-ọna-utu, we gua Chineke n'onye ezi omume, ewe were baptism Jọn me ha baptism.
30 Ma ndi-Farisi na ndi-iwu juru ìzù Chineke megide onwe-ha, ebe Ọ nēmeghi ha baptism.
31 Jehova we si, Gini kwa ka m'gēji tuyere ndikom nke ọbọ a? na gịnị ka ha dị?
32 Ha di ka umu-ntakiri nānọdu ala n'ọma-ahia, nākpọ kwa ibe-ha òkù, si, Ayi bụru unu ọ̀jà, ma unu eteghi egwú; ayi kwara unu ákwá, ma unu akwaghi akwa.
33 N'ihi na Jọn Baptist biara nērighi achicha, nāṅughi kwa manya-vine; unu we si, O nwere mọ ọjọ.
34 Nwa nke madu abiawo nēri nāṅu kwa ihe-ọṅuṅu; unu we si, Le, onye-ori-nke-uku, na onye-ọṅuṅu manya-vine, enyi ndi-ọna-utu na ndi-nmehie!
35 Ma anāgu amam-ihe n'onye ezi omume site n'umu-ya nile.
36 Ma otù onye nime ndi-Farisi we riọ Ya ka O soro Ya rie ihe. O we ba n'ulo onye-Farisi ahu, nọdu na nri.
37 Ma, le, otù nwanyi n'obodo ahu, onye bu onye-nmehie, mbẹ ọ matara na Jisus nānọdu na nri n'ulo onye-Farisi ahu, we bute ite alabaster nke manu-otite;
38 O wee guzoro n’ụkwụ ya n’azụ na-akwa ákwá, ma malite iji anya mmiri na-asa ụkwụ ya, werekwa ajị isi ya hichaa ha, sutụkwa ụkwụ ya ọnụ, werekwa manu ahụ tee ha.
39 Ma mbẹ onye-Farisi ahu, bú onye kpọrọ Ya, huru ya, o nēkwu n'obi-ya, si, Nwoke a, asi na ọ bu onye-amuma, gāmara onye na aha nwanyi a nke nēmetu Ya aka: n'ihi na ọ bu onye-nmehie.
40 Jisus we za, si Ya, Saimon, enwerem okwu igwa gi. Ọ si, Onye-nwe-ayi, kwue.
41 Otù onye-nbinye di nke nwere ndi ji madu abua ji;
42 Ma mbẹ ha nēnweghi ihe ha gēkwu, ọ bạghara kwa ha abua n'ezi-okwu. Ya mere, gwam, ònye n'ime ha gāhu Ya n'anya kari?
43 Saimon zara, si, Ọ mam na ọ bu Onye Ọ bạgharaworo kari. Ọ si ya, Gi onwe-gi ekpewo ezi omume.
44 O we chigharia n'ebe nwanyi ahu nọ, si Saimon, Ì huwo nwanyi a? Abàram n'ulo-gi, i nyeghim miri n'ukwum: ma o werewo anya-miri sa ukwum abua, were kwa agiri-isi nke isi-ya hicha ha.
45 I sutughm: ma nwayi a site na mbẹ m'batara, o kwughi isutu ukwum.

46 I ewereghi manu te isim: ma nwanyi a ewere manu-otite
te ukwum.
47 Ya mere asim i, Abạgharaworo ya nmehie-ya nile, nke
di ọtutu; n'ihi na ọ huru n'anya nke-uku: ma onye abạghara
ihe ntà ka ọ huru ihe ntà n'anya.
48 Ọ si ya, Abạghara gi nmehie-gi.
49 Ma ndi ha na Ya nọduru na nri we malite ikwu n'obi-ha,
Ònye bu kwa Onye a nābạghara nmehie?
50 Ọ si kwa nwayi ahu, Okwukwe-gi azọpụtawo gi; jee
n'udo.

**ISI NKE 8**

1 O rue, mbẹ nka gasiri, na ọ nāgazu n'obodo nile na obodo
ntà nile, nēkwusa na nēzisa ozi ọma nke ala-eze Chineke:
ndi-ozi iri na abua ahu we so Ya;
2 Ma ufọdu ndinyom, ndi emere ka aru-ha di ike site na
ndi-mọ ọjọ na aru nādighi ike, Meri anākpọ Magdalini,
onye mọ ọjọ asa siri nime ya puta;
3 na Joana nwunye Kuza, bú onye nāchikọta Herọd, na
Susana, na ọtutu ndi ọzọ, ndi nējere ya ozi sitere n'àkù-ha.
4 Ma mbẹ ọtutu madu kpọkọtara, we biakute Ya site
n'obodo nile ọ bula, O we kwue n'ilu:
5 Ọgha-nkpuru puru agha nkpuru-ya: ma mbẹ ọ nāgha,
ufọdu da n'akuku uzọ; ewe zọda ya, anu-ufe nke elu-igwe
we ripia ya.
6 Ma ufọdu we da n'elu nkume di elu; ma ozugbo o pulitere,
ọ kpọrọ nkụ, n'ihi na ọ kọrọ mmiri.
7 Ma ufọdu we da n'etiti ogwu; Ogwu ahu we so ya pue,
kpabụe ya.
8 Ọzọ kwa dara n'ezi ala, pue, mia nkpuru ọgu ise ọgu ise.
Ma mbẹ O kwusiri ihe ndia, o we tie nkpu, si, Onye nwere
nti inu ihe, ya nu.
9 Ndi nēso uzọ-Ya we jua Ya, si, Gini bu ilu nka?
10 O we si, Ọ bu unu ka enyeworo imara ihe-omimi ala-
eze Chineke: ma ndi fọduru n'ilu; ka ha we ghara ihu uzọ,
ka ha we ghara inu kwa n'ọnunu.
11 Ma ilu ahu bu nka: Nkpuru ahu bu okwu Chineke.
12 Ndi nọ n'akuku uzọ bu ndi nānu; mgbe ahụ ekwensu ga-
abịa ma napụ okwu ahụ n'obi ha, ka ha ghara ikwere na a
zọpụta ha.
13 Ndi nọ n'elu nkume ahu bu ndi, mbẹ ha nuru, were ọṅù
nara okwu ahu; ma ndia enweghi nkpọrọgwu, ndi kwere
nwa oge, ma n'oge ọnwunwa nādapu.
14 Ma ndi dara n'etiti ogwu bu ndi, mbẹ ha nuru, ha nāpu,
we kpabụe ha na nchebụ na àkù na ihe-utọ nke ndu a, ma
ha adighi-amịta nkpuru n'izu-okè.
15 Ma ndi nọ n'ala ọma ahu ka ha bu, ndi n'obi ezi-okwu
di kwa n'ezi-okwu, mbẹ ha nuru okwu ahu, debe ya, were
ogologo-ntachi-obi mia nkpuru.
16 Ọ dighi onye ọ bula, mbẹ ọ muyere oriọna, nēkpuchi ya
n'ihe, ma-ọbu dọba ya n'okpuru ihe-ndina; ma ọ nādọba ya
n'elu ihe-idọba-oriọna, ka ndi nābà nime we hu ìhè.
17 N'ihi na ọ dighi ihe di nzuzo nke anāgaghi-eme ka ọ
puta ìhè; ọ dighi kwa ihe ezoro ezo, nke anāgaghi-ama, we
bia n'èzí.
18 Ya mere, lezienu anya otú unu si anu: n'ihi na onye ọ
bula nke nwere, onye ahu ka agēnye; ma onye ọbụla nke
na-enweghị, n'aka ya ka a ga-anapụ ya ọbụna ihe ọ dị ka o
nwere.
19 Ya mere nne-Ya na umu-nne-ya biakutere Ya, ma ha
apughi ibiaru ya nso n'ihi ìgwè madu ahu.
20 Ma ewe gosi ya, si, Nne-gi na umu-nne-gi nēguzo n'èzí,
nāchọ ihu gi.
21 O we za, si ha, Nnem na umu-nnem bu ndia ndi nānu
okwu Chineke, me kwa ya.
22 O rue, n'otù ubọchi, na Ọ batara n'ubọ, Ya na ndi nēso
uzọ-Ya: O we si ha, Ka ayi gabiga n'ofè ọzọ nke ọdọ-miri.
Ha wee malite.
23 Ma mbẹ ha nēje Ọ da n'ura: oké ifufe we dakwasi n'ọdọ-
miri ahu; ha we juputa na miri, we nọ n'ihe-egwu.
24 Ha we biakute Ya, kpọte Ya, si, Onye-ozizí, Onye-nwe-
ayi, ayi nāla n'iyì. O we bilie, bara ifufe na nbibi nke miri
nba: ha we kwusi, udo we da.
25 O we si ha, Òle ebe okwukwe-unu di? Ha we tua egwu,
ha sirita ibe-ha, Òle madu bu nka? n'ihi na ọ nēnye ọbuná
ifufe na miri, ha we nēge Ya nti.
26 Ha we bia rue ala ndi Gadar, nke di na ncherita-iru
Galili.
27 Ma mbẹ ọ puru ba n'elu ala, otù nwoke siri n'obodo ahu
zute Ya, bú onye nwere ndi-mọ ọjọ ogologo oge, nādighi
kwa uwe-nwuda, ọ dighi-ebi kwa n'ulo ọ bula, ma-ọbughi
n'ílì.
28 Ma mbẹ ọ huru Jisus, o ti nkpu, da n'ala n'iru Ya, were
kwa oké olu si, Gini ka mu na Gi nwekọrọ, Jisus, Ọkpara
Chineke Nke kachasi ihe nile elu? Ana m arịọ gị, emekpala
m ahụ́.
29 (N'ihi na o nyere mọ ahu nādighi ọcha iwu ka o si nime
nwoke ahu puta: n'ihi na ọtutu mbẹ o nējide ya: ewe were
iyabụ na abụ abụ abụ ya; )
30 Jisus we jua ya, si, Gini bu aha-gi? Ọ si, Legọn: n'ihi na
ọtutu ndi-mọ ọjọ batara nime ya.
31 Ma ha riọ Ya ka Ọ ghara inye ha iwu ka ha pua ba
n'obụ-miri.
32 Ma ìgwè ọtutu ezì di n'ebe ahu nāta nri n'ugwu: ha we
riọ Ya ka O kwere ka ha ba nime ha. O we kwere ha.
33 Ndi-mọ ọjọ ahu we si nime nwoke ahu puta, ba nime
ndi ezì ahu: ìgwè ehi ahu we bạ ọsọ n'ebe di nkpọda n'ọdọ-
miri ahu, kpabụe ha.
34 Ma mbẹ ndi nāzù ha huru ihe emereri, ha bạlaga, je kọrọ
ya n'obodo ahu na n'ọhia.
35 Ha we pua ihu ihe emereri; we biakute Jisus, we hu
nwoke ahu, nke ndi-mọ ọjọ siri nime ya puta, ka ọ nānọdu
ala n'ukwu Jisus, yiri uwe, uche-ya zu-kwa-ra okè: ha we
tua egwu.
36 Ndị hụrụ ya gwakwara ha otú e si mee ka a gwọọ onye
ahụ mmụọ ọjọọ ji.
37 Ya mere igwe-mmadụ nile nke ala ndi Gadara di
buruburu riọ Ya ka O si n'ebe ha nọ pua; n'ihi na ha turu
ujọ nke-uku: O we ba n'ubọ, laghachi ọzọ.
38 Ma nwoke ahu nke ndi-mọ ọjọ siri nime ya puta nāriọ
Ya ka Ọ nọyere Ya: ma Jisus zilaga ya, si,
39 Laghachi n'ulo-gi, gosi kwa ihe uku Chineke meworo gi.
O we je, kwusa n'obodo ahu nile ihe uku Jisus mere Ya.
40 O rue, mbẹ Jisus laghachiri, na ndi-Ju nara Ya nke-ọma:
n'ihi na ha nile nēchere Ya.
41 Ma, le, otù nwoke, aha-ya bu Jeirọs, bia, bú onye-isi
ulo-nzukọ: o we da n'ala n'ukwu Jisus, riọ Ya ka Ọ bata
n'ulo-ya;
42 N'ihi na o nwere otù nwayi nání ya, nke bạra ihe ra ka
arọ iri na abua, o we dina ọnwu. Ma ka ọ na-aga, ndị
mmadụ juru ya anya.

43 Ma otù nwanyi nke nwere orùrù ọbara arọ iri na abua,
nke meworo ihe nile o ji biri n'aka ndi-dibia, ọ dighi kwa
onye ọ bula apuru ime ka aru di ya ike;
44 O we bia n'azu, metu ọnu-ọnu uwe-Ya aka: ngwa ngwa
orù-ọbara-ya we kwusi.
45 Jisus we si, Ònye meturum aka? Ma mbẹ ha nile
nāgọnari, Pita na ndi ya na ha nọ siri, Onye-ozizí, ìgwè
madu ahu nākpọgide Gi, nākpabụ kwa Gi, si, Ònye
meturum aka?
46 Jisus we si, Madu emetuwom aka: n'ihi na amawom na
idi-nma esiwo n'arum puta.
47 Ma mbẹ nwayi ahu huru na ya ezoghiri ezo, ọ bia nāma
jijiji, da n'ala n'iru Ya, we gosi ya n'iru ndi-Ju nile n'ihi ihe
mere o ji metu ya, na otú emere ka aru di ya ike ngwa ngwa.
48 Ọ si ya, Nwam nwanyi, nwe nkasi-obi: okwukwe-gi
emewo ka i di ike; jee n'udo.
49 Ma mbẹ Ọ nọ nēkwu okwu, otù onye si n'ulo onye-isi
ulo-nzukọ bia, si ya, Nwa-gi nwayi anwuwo; nsogbu ọ
bụghị Nna-ukwu.
50 Ma mbẹ Jisus nuru ya, Ọ zara ya, si, Atula egwu: kwere
nání, agāzọputa kwa ya.
51 Ma mbẹ ọ batara n'ulo, o kweghi ka onye ọ bula bata,
ma-ọbughi Pita, na Jemes na Jọn, na nna na nne nwa-
abọghọ ahu.
52 Ha nile we kwa ákwá, kwara ya ákwá: ma ọ siri, Unu
akwala ákwá; ọ nwughi kwa, kama ọ nāraru ura.
53 Ha we chìa ya ọchì, ebe ha matara na ọ nwuwo.
54 O we chupu ha nile, jide ya n'aka, kpọ, si, Nwa-abọghọ,
bilie.
55 Mọ-ya we lata, o we bilie ngwa ngwa: o we si ka enye
ya ihe-oriri.
56 Ibobo we nwua ndi muru ya n'aru: ma O nyere ha iwu
ka ha ghara igosi onye ọ bula ihe emereri.

**ISI NKE 9**

1 O we kpọkọta ndikom iri na abua ahu ndi nēso uzọ-Ya,
nye ha ike na ike n'ebe ndi-mọ ọjọ nile nọ, na igwọ ọria
nile.
2 O we ziga ha ikwusa ala-eze Chineke, na ime ka aru di
ndi nādighi ike di ike.
3 Ọ si ha, Unu ewela ihe ọ bula n'ije-unu, ma-ọbu nkpa-
n'aka, ma-ọbu àkpà, ma-ọbu achicha, ma-ọbu ego; unu
enwe-kwa-la uwe-ime abua n'otù.
4 Ma ulo ọ bula unu gābà, nọdunu n'ebe ahu, si kwa n'ebe
ahu pua.
5 Ma onye ọ bula nke nānaraghi unu, mbẹ unu nēsi n'obodo
ahu pua, tichapu uzuzu nke ukwu-unu ka ọ buru ha àmà.
6 Ha we pua, jegharia n'obodo nile, nēzisa ozi ọma, nāgwọ
kwa n'ebe nile.
7 Ma Herọd, bú tetrarch, nuru ihe nile emere n'ọnu-Ya: o
we nēbụ onwe-ya n'obi, n'ihi na ufọdu nēkwu na Jọn esiwo
n'ọnwu bilie;
8 Na ufọdu, na Elaija aputawori ya; ọzọ kwa, na otù onye
nime ndi-amuma ochie emere ka o si n'ọnwu bilie.
9 Herọd we si, Jọn ka m'bipuru isi: ma ònye bu onye a,
Onye m'nānu ihe di otú a bayere ya? O we chọ ihu Ya.
10 Ma mgbe ndịozi ahụ laghachiri, kọọrọ ya ihe niile ha
mere. O we kuru ha, wezuga onwe-ya je n'ebe nzuzo ba
n'ọzara nke obodo anākpọ Betsaida.

11 Ma mbẹ ndi-Ju matara ya, ha we so Ya: O we nara ha,
gwa ha okwu bayere ala-eze Chineke, we me ka aru di ha
di ike.
12 Ma mbẹ chi bọrọ, ndi-ozi iri na abua ahu we bia, si Ya,
Zilaga ìgwè madu ahu, ka ha we je n'obodo ntà nile na
obodo di ya gburugburu, nọ ọnọdu-abali, ri nri: n'ihi na ayi
nọ n'ebe a n'ulo-nri; ebe ọzara.
13 Ma Ọ siri ha, Nyenu ha ka ha rie. Ha we si, Ayi
enweghi ọzọ ma-ọbughi obẹ achicha ise na azù abua; ma-
ọbughi na ayi agazutara ndi nka nile anu.
14 N'ihi na ha ra ka nnù ndikom ise. O we si ndi nēso uzọ-
Ya, Menu ka ha nọdu ala n'etiti ọgu ndi-agha abua na iri.
15 Ha we me otú a, me ka ha nile nọdu ala;
16 O we nara obẹ achicha ise na azù abua ahu, le anya
n'elu-igwe, gọzie ha, nyawa ha, nye ndi nēso uzọ-Ya ka ha
debe ìgwè madu ahu.
17 Ha we rie, riju kwa ha nile: ewe chikọta ha n'iberibe nke
fọduru ha nkata iri na abua.
18 O rue, mbẹ nání Ya nọ nēkpe ekpere, ndi nēso uzọ-Ya
nọyere Ya: O we jua ha, si, Ònye nāsi na Mu onwem bu?
19 Ha zara, si, Jọn Baptist; ma ufọdu nāsi, Elaija; ma ndi
ọzọ nāsi, Otù nime ndi-amuma ochie esiwo n'ọnwu bilie.
20 Ọ si ha, Ma ọ̀ bu onye ka unu onwe-unu nāsi na Mu
onwem bu? Pita zara, si, Kraist nke Chineke.
21 O we nye ha iwu ike, si ha ka ha ghara igwa onye ọ bula
ihe ahu;
22 si, Nwa nke madu aghaghi ihu ọtutu ahuhu, na ndi-
okenye na ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ aghaghi
iju ya, ewe nwua ya, ewe me ya ka o si n'ọnwu bilie
n'ubọchi nke-atọ.
23 O we si ha nile, Ọ buru na onye ọ bula nāchọ ibia n'azu,
ya ju onwe-ya, buru obe-ya kwa-ubọchi, sokwam.
24 N'ihi na onye ọ bula nke nāchọ izọputa ndu-ya gātufu ya:
ma onye ọ bula nke gētufu ndu-ya n'ihim, onye ahu
gāzọputa ya.
25 N'ihi na ùrù gini ka ọ nābara madu, ma ọ buru na ọ rite
uwa dum n'urù, we tufue onwe-ya, ma-ọbu ewe tufue ya?
26 N'ihi na onye ọ bụla nke ga-eme ihere mụ na okwu m,
ihere ya ka Nwa nke mmadụ ga-eme mgbe ọ ga-abịa
n'ebube nke ya, na n'ebube nke Nna ya, na nke ndị mmụọ
ozi dị nsọ.
27 Ma asim unu n'ezie, ufọdu di ndi guzoro n'ebe a, ndi
nāgaghi-edetu ọnwu ire, rue mbẹ ha gāhu ala-eze Chineke.
28 O rue, mbẹ ihe ra ka ubọchi asatọ gasiri okwu ndia, na ọ
kuru Pita na Jọn na Jemes, we rigo n'elu ugwu ikpe ekpere.
29 Ma ka ọ na-ekpe ekpere, ọdịdị nke iru ya gbanwere, ma
uwe ya wee na-acha ọcha ma na-egbuke egbuke.
30 Ma, le, ndikom abua nākpayere ya uka, bú Moses na
Elaija:
31 Onye emere ka ọ hu Ya anya n'ebube, nēkwu kwa okwu
bayere ọnwu-Ya nke Ọ gaje imezu na Jerusalem.
32 Ma Pita na ndi ya na ha nọ riri nne: ma mbẹ ha tetara,
ha hu ebube-Ya, na ndikom abua ahu ndi ha na Ya nēguzo.
33 O rue, mbẹ ha nēsi n'ebe ọ nọ pua, Pita siri Jisus, Onye-
ozizí, ọ di nma ka ayi nọ n'ebe a: ka ayi me kwa ulo-ikwū
atọ; otù di-kwa-ra gi, otù di-kwa-ra Moses, otù di-kwa-ra
Elaija: ebe ọ nāmaghi okwu-Ya.
34 Ma mbẹ Ọ nēkwu okwu ndia, igwe-oji bia, nēkpuchi
kwa ha: ha we tua egwu mbẹ ha nābà n'igwe-oji ahu.
35 Ma olu siri n'igwe-oji ahu puta, si, Nke a bu Ọkparam
M'huru n'anya: nurunu ya.

36 Ma mbẹ olu ahu gasiri, ewe hu Jisus náni Ya. Ha we mechie ya, ha egosighi kwa onye ọ bula n'ubọchi ahu ihe ọ bula nime ihe ahu nke ha huru.
37 O rue, n'echi-ya, na mbẹ ha siri n'ugwu ahu rida, na ọtutu madu zutere ya.
38 Ma, le, otù nwoke nime nkpọkọta ahu tiri nkpu, si, Onye-nwe-ayi, ariọm Gi, le nwam nwoke anya: n'ihi na ọ bu nwam muru náni ya.
39 Ma, le, mọ-mụọ na-ejide ya, ma ọ na-eti mkpu na mberede; ma ọ nādọwa ya nke-uku, ọ nāsu kwa ufufe ọzọ, ma ichipia ya nke-ike nēsi n'ebe ọ nọ pua.
40 M'we riọ ndi nēso uzọ-Gi ka ha chupu ya; ha apughi kwa.
41 Jisus we za, si, Unu ọbọ nēnweghi okwukwe na nke bagọrọ abagọ, rùe ole mbẹ ka M'gānọyere unu, nagide unu? Kpọta nwa-gi nwoke n'ebe a.
42 Ma ka ọ nọ na-abịa, ekwensu ahụ kwaturu ya n'ala, segbuo ya. Jisus we baara mọ ahu nādighi ọcha nba, we me ka aru di ya ike, nyeghachi ya n'aka nna-ya.
43 Ma ọ tụrụ ha nile n'anya maka ịdị ukwuu nke Chineke. Ma mbẹ ha nēju onye ọ bula anya n'ihe nile Jisus mere, Ọ si ndi nēso uzọ-Ya,
44 Ka okwu ndia dabà na nti-unu: n'ihi na agērara Nwa nke madu nye n'aka madu.
45 Ma ha aghọtaghi okwu a, ewe zonari ha ya, ka ha we ghara imata ya: ha we tua egwu iju Ya ajuju bayere okwu ahu.
46 Ya mere, arụmụka bilitere n'etiti ha, Ònye n'ime ha ga-abụ onye kasị ukwuu.
47 Ma Jisus, ebe ọ matara èchìchè nke obi-ha, O we kuru otù nwatakiri, guzo ya n'akuku Ya;
48 O we si ha, Onye ọ bula nke gānara nwata nka n'aham nānara Mu onwem: ma onye ọ bula nke nānara Mu onwem nānara Onye ziterem: n'ihi na onye kacha nta n'etiti unu nile, onye ahu gādi uku.
49 Jọn we za, si, Onye-ozizí, ayi huru otù onye nāchupu ndi-mọ ọjọ n'aha-Gi; ayi we bọchie ya, n'ihi na ọ dighi-eso ayi.
50 Jisus we si ya, Emechibidola ya: n'ihi na onye nādighi-emegide ayi diyere ayi.
51 O rue, mbẹ oge ruru ka ewe bulie ya elu, o we che iru-ya ka ọ jerue Jerusalem;
52 Ha we ziga ndi-ozi n'iru Ya: ha we je, ba n'otù obodo ntà nke ndi Sameria, doziere Ya.
53 Ma ha anabataghi Ya, n'ihi na iru-Ya di ka ọ nāga Jerusalem.
54 Ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya Jemes na Jọn huru nka, ha siri, Onye-nwe-ayi, Ì nāchọ ka ayi nye ọku si n'elu-igwe ridata, ripia ha, dika Elaija mere?
55 Ma Ọ chighariri, bara ha nba, si, Unu amataghi mọ nke unu bu.
56 N'ihi na Nwa nke mmadụ abịaghị ibibi ndụ mmadụ, kama ịzọpụta ha. Ha we je obodo ọzọ.
57 O rue, mbẹ ha nāga n'uzọ, otù nwoke siri ya, Onye-nwe-ayi, m'gābạso Gi ebe ọ bula I nēje.
58 Jisus we si ya, Nkita-ọhia nwere ọbà, anu-ufe nke elu-igwe nwe-kwa-ra akwu; ma Nwa nke madu enweghi ebe itọkwasi isi-ya.
59 Ọ si onye ọzọ, Som. Ma ọ siri, Onye-nwe-ayi, kwe ka m'bu uzọ je lìe nnam.
60 Jisus si ya, Ka ndi nwuru anwu lì ndi-ha: ma gi onwe-gi je kwusa ala-eze Chineke.
61 Ma onye ọzọ siri, Onye-nwe-ayi, m'gābạso Gi; ma ka m buru ụzọ gaa kpọọ ha nke ọma, ndị nọ n'ụlọ n'ụlọ m.
62 Jisus we si ya, Ọ dighi onye ọ bula nēseti aka-ya n'ọlu-ọlu-ubi, le anya n'azu, nke kwesiri ala-eze Chineke.

## ISI NKE 10

1 Ma mbẹ ihe ndia gasiri Onye-nwe doro ọgu atọ na iri ọzọ, ziga ha abua abua n'iru Ya n'obodo na ebe ọ bula, ebe ya onwe-ya gābia.
2 Ya mere Ọ siri ha, Owuwe-ihe-ubi riri nne n'ezie, ma ndi-ọlu di ole-na-ole: ya mere, nāriọnu Onye-nwe owuwe-ihe-ubi, ka O zipu ndi-ọlu ba n'owuwe-ihe-ubi-Ya.
3 Jenu n'uzọ-unu: le, Mu onwem nēzipu unu dika umu-aturu n'etiti agu.
4 Unu eburula àkpà-ego, ma-ọbu àkpà-ọka, ma-ọbu akpukpọ-ukwu: unu ekele-kwa-la onye ọ bula n'uzọ.
5 Ma ulo ọ bula unu nābà, buru uzọ si, Udo diri ulo a.
6 Ma ọ buru na nwa nke udo gānọ n'ebe ahu, udo-unu gādakwasi ya: ma ọ buru na ọ bughi ya, ọ gālaghachikute unu ọzọ.
7 Nọgide-kwa-nu n'ulo ahu, nēri nāṅu kwa ihe ha nēnye: n'ihi na onye-ọlu kwesiri ugwọ-ọlu-ya. Unu agala site n'ụlọ ruo n'ụlọ.
8 Ma n'obodo ọ bula unu nābà, ha we nabata unu, rie ihe ahu nke edobere n'iru unu;
9 Me kwa ka aru di ha ike, bú ndi nọ nime ya, si ha, Ala-eze Chineke abiaruwo unu nso.
10 Ma n'obodo ọ bụla unu banyere, ma ha anabataghị unu, gaanụ n'okporo ámá nke ya, sị:
11 Ọbuná ájá nke obodo-unu, nke nārapara n'aru ayi, ayi nēhichapu megide unu: ma maranu nka, na ala-eze Chineke abiaruwo unu nso.
12 Ma asim unu, na ọ gānagide Sọdọm n'ubọchi ahu kari obodo ahu.
13 Ahuhu gādiri gi, Korazin! ahuhu gādiri gi, Betsaida! n'ihi na asi na alururi ọlu di ike na Taia na Saidon, nke aluworo nime unu, ha gēchègharíri mbẹ di anya gara aga, nānọdu ala n'ákwà-nkpe na ntu.
14 Ma ọ gānagide Taia na Saidon n'ikpé kari unu.
15 Ma gi onwe-gi, Kapanaum, nke anēweliri elu rue elu-igwe, agātuda rue ala-mọ.
16 Onye nānu unu nānu okwum; ma onye nāju unu nāju Mu onwem; ma onye nāju Mu onwem nāju Onye ziterem.
17 Ma ọgu madu atọ na iri ahu we were ọṅù lata ọzọ, si, Onye-nwe-ayi, ọbuná ndi-mọ ọjọ nēdo ayi n'aha-Gi.
18 Ọ we si ha, Ahurum Setan dika àmùmà ka ọ nēsi n'elu-igwe da.
19 Le, enyem unu ike izọkwasi agwọ na akpi, na imegide ike nile nke onye-iro: ọ dighi kwa ihe ọ bula gēmejọ unu ma-ọli.
20 Otú ọ di, unu aṅuri-kwa-la na nka, na mọ nile nēdo onwe-unu n'okpuru unu; kama ṅuria, n'ihi na edewo aha-unu n'elu-igwe.
21 N'oge hour ahu Jisus ṅuria nime mọ-Ya, si, Ekelem Gi, Nna, Onye-nwe elu-igwe na uwa, na I zonari ndi-amam-ihe na ndi nwere uche ihe ndia, I we kpughe ha nye umu-ntakiri: ọbuná otú a, Nna; n'ihi na otú a ka ọ di nma n'anya-gi.
22 Nnam rara ihe nile nyem: ọ dighi kwa onye ọ bula mara Onye Ọkpara-Ya bu, ma-ọbughi Nna-Ya; na onye Nna bu,

ma-ọbughi Ọkpara-Ya, na onye Ọkpara-Ya gaje ikpughere
Ya.
23 O we chigharia n'ebe ndi nēso uzọ-Ya nọ, si na nzuzo,
Ngọzi nādiri anya ndi nāhu ihe unu nāhu.
24 N'ihi na asim unu, na ọtutu ndi-amuma na ndi-eze
chọsiri ike ihu ihe unu nāhu, ma ha ahughi ha; na inu ihe
nile unu nānu, ma unu anughi ha.
25 Ma, le, otù onye-iwu biliri, nwaa Ya, si, Onye-ozizí,
gini ka m'gēme ka m'we keta ndu ebighi-ebi?
26 Ọ si ya, Gini ka edeworo n'akwukwọ iwu? kedu ka i si
agụ?
27 Ma ọ zara, si, I gēwere obi-gi nile, na nkpuru-obi-gi nile,
na ume-gi nile, na uche-gi nile, hu Onye-nwe-ayi, bú
Chineke-gi, n'anya; na ibe-gi dika onwe-gi.
28 Ọ si ya, Gi onwe-gi azawo nke-ọma: me nka, i we di
ndu.
29 Ma Ọ nāchọ igosi Onwe-ya onye ezi omume, Ọ si Jisus,
Ma ònye bu ibem?
30 Jisus we za, si, Otù nwoke siri na Jerusalem rida rue
Jeriko, dabà n'etiti ndi-ori, ha we yipu ya uwe-ya, mebụ ya,
we pua, rapu ya nkera nwuru anwu.
31 Ma na mberede, otù onye-nchu-àjà ridara n'uzọ ahu:
mbẹ ọ huru ya, ọ nāgabiga n'ofè ọzọ.
32 Ọzọ kwa, otù onye Livai, mbẹ ọ nọ n'ebe ahu, bia legide
ya anya, gabiga n'ofè ọzọ.
33 Ma otù onye Sameria, ka ọ nāga, bia n'ebe ọ nọ: mbẹ ọ
huru ya, o we nwe ọmiko n'aru ya;
34 O we jekuru ya, kechie ọnyá-ya nile, wukwasi manu na
manya-vine, tukwasi ya n'anu-ulo nke aka ya, me ka ọ ba
n'ulo-ndina, lekọta ya.
35 N'echi-ya, mbẹ ọ nēla, o we weputa shilling abua, nye
onye-ọchi-agha ahu, si ya, Lezi ya anya; ma ihe ọ bula i
mefuru, mbẹ m'laghachiri, m'gākwughachi gi.
36 Ma ònye n'ime atọ ndia ka gi onwe-gi nēchè, bú onye-
abọata-obi nke onye ahu dara n'etiti ndi-ori?
37 Ọ si, Onye mere Ya ebere. Jisus we si ya, Je, me kwa
otú a.
38 Ma o rue, mbẹ ha nāga, na Ọ batara n'otù obodo ntà: otù
nwanyi, aha-ya bu Mata we nara Ya n'ulo-ya.
39 O we nwe nwa-nne-nwayi anākpọ Meri, onye nānọdu
kwa n'ukwu Jisus, nānu kwa okwu-Ya.
40 Ma Mata nwere obi-uku n'ihi ọtutu ije-ozi, o we biakute
Ya, si, Onye-nwe-ayi, ọ̀ dighi-amata Gi na nwa-nnem
nwayi rapurum ije-ozi nánìm? gwa ya ka o nyerem aka.
41 Jisus we za, si ya, Mata, Mata, i nēchebụ onwe-gi,
nēchebụ kwa gi onwe-gi n'ọtutu ihe;
42 Ma otù ihe di nkpà: Meri rọputa-kwa-ra òkè ahu di nma,
nke anāgaghi-anapụ ya.

**ISI NKE 11**

1 O rue, mbẹ Ọ nēkpe ekpere n'otù ebe, mbẹ Ọ kwusiri, otù
nime ndi nēso uzọ-Ya siri Ya, Onye-nwe-ayi, kuziere ayi
ikpe ekpere, dika Jọn zí-kwa-ra ndi nēso uzọ-Ya.
2 O we si ha, Mbẹ unu nēkpe ekpere, si, Nna-ayi Nke bi
n'elu-igwe, Ka edo aha-Gi nsọ. Ala-eze-Gi bia. Ka eme
uche-Gi, dika esi eme elu-igwe, otú a ka eme kwa n'uwa.
3 Nye ayi nri-ayi kwa-ubọchi.
4 Bạghara kwa ayi nmehie-ayi; n'ihi na anyị na-
agbagharakwa onye ọ bụla ji anyị ụgwọ. Eduba-kwa-la ayi
nime ọnwunwa; ma naputa ayi n'aka ihe ọjọ.
5 Ọ si ha, Ònye nime unu gēnwe eyì, jekuru ya n'etiti abali,
si ya, Eyìm, binyem obẹ achicha atọ;
6 N'ihi na otù eyìm abiakutewom n'ije-ya, ma ọ dighi ihe
m'gētiye n'iru ya?
7 Ọ gēsi kwa n'ime za za, si, Emekpalam aru: emechiwo
uzọ ubụ a, mu na umum di kwa n'ihe-ndina; Enweghị m ike
ibili nye gị.
8 Asim unu, Ọ buru na ọ gaghi-ebili nye ya, n'ihi na ọ bu
eyì-ya, ma n'ihi iju-anya-ya ka ọ gēbili nye ya ka ọ chọrọ.
9 Ma asim unu, Riọ, agēnye kwa unu; chọnu, unu gāchọta
kwa; kụọ aka, ma a ga-emeghere unu.
10 N'ihi na onye ọ bula nke nāriọ nānata; ma onye nāchọ
nāchọta; ma onye nāku ka agēmeghere ya.
11 Ọ buru na nwa-nwoke gāriọ nri n'aka onye ọ bula nime
unu bụ nna, ọ̀ gēnye ya nkume? ma-ọbu ọ buru na ọ gāriọ
azù, ọ̀ gēnye ya agwọ n'ọnọdu azù?
12 Ma-ọbu asi na ọ gāriọ àkwá, ọ̀ gāchu ya akpi?
13 Ya mere, ọ buru na unu onwe-unu, ebe ndi ọjọ, mara ka
unu nēnye umu-unu ezi onyinye: ma-ọbu na Nna-unu nke
elu-igwe gēsi kari Mọ Nsọ nye ndi nāriọ Ya?
14 O we na-achupu mọ ọjọ, ma ọ ghọwo ogbi. Ma o rue,
mbẹ ekwensu puru, onye ogbi ahu kwuru; o we ju ndi ahu
anya.
15 Ma ufọdu n'etiti ha siri, Ọ nāchupu ndi-mọ ọjọ site
Beelzebọb, bú onye-isi ndi-mọ ọjọ.
16 Ma ndi ọzọ nānwa Ya, we nāchọ ihe-iriba-ama n'aka-Ya
site n'elu-igwe.
17 Ma ebe ọ matara èchìchè-ha, Ọ si ha, Ala-eze ọ bula nke
kewara megide onwe-ya, anēme ya ka ọ tọbọrọ n'efu; Ma
ulo nke kewara megide ulo nāda.
18 Ọ buru kwa na Setan kewara megide onwe-ya, àla-eze-
Ya gēsi aṅa guzo? n'ihi na unu nāsi na Mu onwem nāchupu
ndi-mọ ọjọ site Beelzebọb.
19 Ma ọ buru na Mu onwem achupu ndi-mọ ọjọ n'ike
Beelzebọb, site n'aka onye ka umu-unu nāchupu ha? ya
mere ha gābu ndi-ikpé-unu.
20 Ma ọ buru na mu onwem ji nkpisi-aka Chineke chupu
ndi-mọ ọjọ, n'ezie ala-eze Chineke abiakwasiwo unu.
21 Mbẹ nwoke di ike nējikere nēche ulo uku ya, ihe-ya di
n'udo;
22 Ma mbẹ onye di ike kari ya gābiakwasi ya, we tibụe ya,
Ọ nānara ya ihe-agha-ya nile nke ọ nātukwasi obi, Ọ
nēkesa kwa ihe-nkwata-ya.
23 Onye nēsoghim nọ nēemegidem: Ọzọ, onye nēsoghm
nso nēfesa.
24 Mbẹ ọ bula mọ nādighi ọcha siri n'aru madu puta, ọ
nējeghari n'ebe kpọrọ nku, nāchọ izu-ike; ma ọ dighi-
achọta ya, ọ si, M'gālaghachi n'ulom ebe m'siri puta.
25 Ma mbẹ ọ biaruru, ọ huru na a zara ya ma chọọ ya mma.
26 O we je, chiri mọ-ya asa ọzọ di njọ kari ya; ha we ba,
biri n'ebe ahu: ma ikpe-azu nke onye ahu di njọ kari mbu.
27 O rue, mbẹ Ọ nēkwu okwu ndia, otù nwanyi nime
nzukọ Kraist weliri olu-ya, si ya, Ngọzi nādiri afọ nke buru
gi, na ara nke i ṅuworo.
28 Ma ọ siri, E, kama ngọzi nādiri ndi nānu okwu Chineke,
debe kwa ya.
29 Ma mbẹ ndi Israel chikọtara onwe-ha, Ọ malitere isi,
Nka bu ọbọ ọjọ: ha nāchọ ihe-iriba-ama; agaghi-enye kwa
ihe-iriba-ama ma-ọbughi ihe-iriba-ama nke Jona, bú onye-
amuma.
30 N'ihi na dika Jona ghọrọ ndi Nineve ihe-iriba-ama, otú a
ka Nwa nke madu gādi-kwa-ra ọbọ a ihe-iriba-ama.

31 Eze-nwayi Ndida gēso kwa ndikom nke ọbọ a bilie n'ikpé ahu, ọ gāma kwa ha ikpe: n'ihi na o siri n'ebe nsọ uwa bia inu amam-ihe Solomon; ma, le, Onye ka Solomon nọ n'ebe a.
32 Ndikom Nineve gēso kwa ọbọ a bilie n'ikpé ahu, ha gāma kwa ya ikpé: n'ihi na ha chegharíri na nkwusa nke Jona; ma, le, Onye ka Jona nọ n'ebe a.
33 Ọ dighi onye ọ bula, mbẹ ọ muyere oriọna, nādọba ya n'ebe nzuzo, ma-ọbu n'okpuru mbẹ́, kama n'elu ihe-idọba-oriọna, ka ndi nābata we hu ìhè.
34 Ìhè nke aru ahu bu anya: ya mere mbẹ anya-gi nēle otù ebe, aru-gi dum juputa-kwa-ra n'ìhè; ma mgbe anya-gi jọrọ njọ, aru-gi juputa-kwa-ra n'ọchichiri.
35 Ya mere, lezie anya ka ìhè nke di nime gi ghara ibu ọchichiri.
36 Ya mere, ọ buru na aru-gi nile juputa n'ìhè, nēnweghi kwa akụkụ bạra ọchichiri, aru-gi nile gējuputa n'ìhè, dika mbẹ nnwuke nke oriọna nēnye gi ìhè.
37 Ma mbẹ Ọ nēkwu okwu, otù onye-Farisi we riọ Ya ka O soro Ya rie nri: O we ba, nọdu na nri.
38 Ma mbẹ onye-Farisi ahu huru ya, ibobo ya n'aru ya na ọ bughi uzọ sa miri mbẹ akērighi nri-anyanwu.
39 Onye-nwe-ayi we si ya, Ubụ a, unu ndi-Farisi, nēme ka azu iko na afere di ọcha; Ma ime-unu juputara n'igo-ihe-ike na ajọ omume.
40 Ndi-nzuzu, Onye mere ihe di n'èzí, ọ̀ bughi onye ahu mere ihe di nime ya, ọ̀ bughi kwa ime?
41 Ma kama nye onyinye-afọ-ofufo nke ihe unu nwere; ma, le, ihe nile di ọcha nye unu.
42 Ma ahuhu gādiri unu, ndi-Farisi! n'ihi na unu nēnye otù uzọ n'uzọ iri nke Mint na rue na ihe-ọkukú nile di iche iche, nāgabiga kwa ikpé ziri ezi na ihu-n'anya Chineke: ihe ndia kwesiri ka unu me, ka unu ghara kwa ihapu nke-ọzọ.
43 Ahuhu gādiri unu, ndi-Farisi! n'ihi na unu nāhu oche-eze kachasi nma n'ulo-nzukọ-unu na ekele n'ọma-ahia n'anya.
44 Ahuhu gādiri unu, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi, ndi-iru-abua! n'ihi na unu di ka ílì nādighi-egosi, ma ndikom ndi nējeghari n'elu ha amaghi ha.
45 Ya mere otù onye nime ndi-iwu zara, si ya, Onye-ozizí, okwu a ka I nēkwu kwa ayi uta.
46 Ọ si, Ahuhu gādi-kwa-ra unu, ndi-iwu! n'ihi na unu nēboro ndikom ibu di arọ́ ibu, ma unu onwe-unu ejighi otù nime nkpisi-aka-unu metu ibu ahu.
47 Ahuhu gādiri unu! n'ihi na unu nēwu ílì nke ndi-amuma, ma nna-unu-hà bụru ha.
48 N'ezie unu nābạ àmà na unu nēkweye omume nile nke nna-unu-hà: n'ihi na ha bụru ha n'ezie, ma unu nēwu ílì-ha.
49 Ya mere amam-ihe nke Chineke siri, M'gēzite ha ndi-amuma na ndi-ozi, ma ufọdu nime ha ka ha gēbụ ma kpabụ;
50 Ka e wee chọọ ọbara nke ndị-amụma nile, nke a wụfuru site na ntọ-ala nke ụwa, n'aka ọgbọ nke a;
51 Site n'ọbara Ebel rue ọbara Zekaraia, nke lara n'iyì n'etiti ebe-ichu-àjà na ulo uku Chineke: n'ezie asim unu, agāchọta ya n'aka ọbọ a.
52 Ahuhu gādiri unu, ndi-iwu! n'ihi na unu ewerewo ọghe-uzọ nke ihe-ọmuma: unu abataghi n'onwe-unu, ma ndi nābà nime unu bọchiri.
53 Ma mbẹ Ọ nēkwu okwu ndia nye ha, ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi malitere ikpasu Ya ka Ọ nēkwu okwu bayere ọtutu ihe:
54 Ha nēchere Ya, nāchọ kwa ka ha weputa ihe n'ọnu-Ya, ka ha we bo Ya ebubo.

**ISI NKE 12**

1 Ma mbẹ ahu, mbẹ oké ìgwè madu nādighi-ọnu-ọgugu zukọrọ, we zọkwasi ibe-ha ukwu, O we buru uzọ si ndi nēso uzọ-Ya, Lezienu anya bayere ihe nēko achicha nke ndi-Farisi, nke bu iru-abua.
2 N'ihi na ọ dighi ihe ọ bula ekpuchiworo ekpuchi, nke anāgaghi-ekpughe; ọ bughi kwa ezoro ezo, nke anāgaghi-ama.
3 Ya mere ihe ọbụla unu kwuworo n'ọchịchịrị ka a ga-anụ n'ìhè; ma ihe unu kwuworo na nti n'ime-ulo ntà ka agēkwusa n'elu ulo.
4 Ma asim unu ndi-eyìm, Unu atula egwu ndi nēbụ aru, ma emesia ha enweghi ihe ọzọ ha puru ime.
5 Ma a ga m eburu unu ụzọ dọọ unu aka ná ntị onye unu ga-atụ egwu: Tụọ egwu ya, bụ́ onye nwere ike ịtụba n'ime ala mmụọ mgbe o gbusịworo; e, asim unu, Tuanu egwu Ya.
6 Ọ̀ bughi otù nza ise ka anēreghi ihe ọ bula n'uzọ abua, ma ewe chezọ otù nime ha n'iru Chineke?
7 Ma ọbuná agiri-isi nile nke isi-unu ka aguworo. Ya mere unu atula egwu: unu bara uba kari ọtutu nza.
8 Ọzọ kwa, asim unu, Onye ọ bula nke gēkwuputam n'iru madu, Nwa nke madu gēkwuputa kwa ya n'iru ndi-mọ-ozi nke Chineke;
9 Ma onye ahụ nke na-agọnarị m n'iru ndị mmadụ ka a ga-agọnarị ya n'iru ndị mụọ-ozi nke Chineke.
10 Ma onye ọ bula nke gēkwu okwu megide Nwa nke madu, agābạghara ya: ma onye nēkwulu Mọ Nsọ, agaghi-abạghara ya.
11 Ma mbẹ ha nēkutara unu bia n'ulo-nzukọ-ha, na ndi-ikpé, na ndi-isi, unu eche-kwa-la unu uche otú unu gēsi za, ma-ọbu ihe unu gēkwu;
12 N'ihi na Mọ Nsọ ga-akụziri unu n'otu oge awa ahụ ihe unu kwesịrị ikwu.
13 Otù nime nzukọ ahu we si ya, Onye-ozizí, gwa nwa-nnem okwu, ka ya nam keta ihe-nketa.
14 Ọ si ya, Nwoke, ònye merem ka m'buru onye-ikpé ma-ọbu onye-òkè-unu?
15 Ọ we si ha, Lezienu anya, kpachara-anya-kwa-nu anya ka unu ghara inwe anya-uku: n'ihi na ọ bughi n'uba nke ihe o nwere ka ndu madu nādi.
16 O we tuere ha ilu, si, Ala otù ọgaranya we mi uba;
17 O we che n'obi-ya, si, Gini ka m'gēme, n'ihi na enweghim ọnọdu ọ bula m'gētiye nkpuru nkem?
18 Ọ si, Nka ka m'gēme: M'gākwatu ọbam nile, wu kwa ihe di uku uku; ọ bu kwa n'ebe ahu ka m'gātukwasi nkpuru-obim nile na àkùm nile.
19 M'gāsi kwa nkpuru-obim, Nkpuru-obi, i nwere ọtutu àkù nke anēdobere ọtutu arọ; jisie ike, rie ihe, ṅu kwa ihe-ọṅuṅu.
20 Ma Chineke siri ya, Onye-nzuzu, n'abali a ka agāchọ nkpuru-obi-gi n'aka-gi: ònye gēnwe kwa ihe ahu nke i doworo?
21 Otú a ka ọ di, bú onye nākpakọba onwe-ya àkù, ma ọ bughi ọgaranya n'ebe Chineke nọ.
22 O we si ndi nēso uzọ-Ya, N'ihi nka asim unu, Unu echebụla onwe-unu nye ndu-unu, ihe unu gēri; ọ bughi kwa aru, ihe unu gēyiri.
23Ndu kariri anu-aru, aru kari-kwa-ra uwe.

24 Tukwasinu uche n'ugolo-ọma: n'ihi na ha adighi-agha
nkpuru, ha adighi-ewe kwa ihe ubi; nke na-enweghị ụlọ
nkwakọba ihe ma ọ bụ ọba; Chineke nāzù kwa ha: Ùnu si
di nma kari anu-ufe kari?
25 Ma ònye n'etiti unu puru itukwasi otù cubit n'ogologo-
ya, mbẹ ọ nēchebụ onwe-ya?
26 Ya mere ọ buru na unu apughi ime ihe dikarisiri ntà,
gini mere unu nēchebụ onwe-unu n'ihi ihe fọduru?
27 Tukwasinu urodi otú ha si eto: ha adọbụghi onwe-ha
n'ọlu, ha adighi-atukwa ogho; ma asim unu, na Solomon
n'ebube-ya nile, eyighi uwe dika otù nime ndia.
28 Ya mere, ọ buru na Chineke yikwasi ahihia dika uwe
nke-uku, nke di ta n'ọhia, ma echi atubà ya n'ite-ọku; ole ka
Ọ gāyikwasi kwa unu uwe, unu ndi okwukwe ntà?
29 Ma unu achọ-kwa-la ihe unu gēri, ma-ọbu ihe unu gāṅu,
unu enwe-kwa-la obi abua.
30 N'ihi na ihe ndia nile ka mba nile nke uwa nāchọ: ma
Nna-unu matara na ihe ndia di unu nkpà.
31 Ma kama chọọ ala-eze nke Chineke; ihe ndia nile ka
agātukwasi-kwa-ra unu.
32 Unu atula egwu, ìgwè ewu na aturu ntà; n'ihi na ọ di
Nna-unu ezi nma inye unu ala-eze ahu.
33 Ree ihe unu nwere, nye kwa onyinye-inata-iru-ọma;
dobe onwe-unu akpa nke nādighi-aka nká, àkù n'elu-igwe
nke nādighi-ada ada, ebe onye-ori nādighi-abia nso, ebe nla
nādighi-emebi kwa.
34 N'ihi na ebe àkù-gi di, n'ebe ahu ka obi-gi gādi kwa.
35 Ka kee úkwù-unu n'úkwù, ka oriọna-unu nēnwu kwa;
36 Ma unu onwe-unu, dika ndikom ndi nēchere onye-nwe-
ha, mbẹ O siri n'ọlulu-nwunye lata; ka mbẹ ọ bula ọ gābia
nāku kwa aka, ka ha we meghere ya ngwa ngwa.
37 Ngọzi nādiri ndi-orù ahu, ndi Onye-nwe-ayi mbẹ ọ
gābia gāhu na ha nēche nche: n'ezie asim unu, na Ọ gēke
onwe-ya ihe-ọkiké, me ka ha nọdu ala iri nri, pua fè ha
òfùfè.
38 Ma ọbụrụ na ọ ga-abịa n'oge nche nke abụọ ma-ọbụ bịa
n'oge nche nke atọ, ma hụ ha otu a, ngọzi na-adịrị ndị
odibo ahụ.
39 Ma mara nka, na ọ buru na onye-nwe ulo mara oge hour
onye-ori gābia, ọ gābu na ncherita-iru, ma ọ gaghi-ekwe ka
abạpu ulo-ya.
40 Ya mere, jikere kwa: n'ihi na Nwa nke madu nābia
n'oge hour unu nēcheghi.
41 Pita we si ya, Onye-nwe-ayi, Ì nāgwa ayi ilu nka, ma-
ọbu ọbuná madu nile?
42 Ma Onye-nwe we si, Ònye kwa bu onye-nlekọta nke
kwesiri ntukwasi-obi, nke nwekwara uche, onye onye-nwe-
ya gēme onye-isi ulo-ya, inye ha òkè-ha nke ihe-oriri na
mbẹ-ya?
43 Ngọzi nādiri orù ahu, onye onye-nwe-ya mbẹ ọ gābia,
gāhu ka ọ nēme otú a.
44 N'ezie asim unu, na Ọ gēme ya onye-isi ihe nile o
nwere.
45 Ma ọ buru na orù ahu asi n'obi-ya, Onye-nwem nēbilata
ọbibia-ya; ma malite iti ndị ohu nwoke na ụmụ agbọghọ,
na iri ihe na iṅụ ihe ọṅụṅụ, na iṅụbiga mmanya ókè;
46 Onye-nwe nke orù ahu gābia n'ubọchi ọ nēleghi anya ya,
na n'oge hour ọ nāmaghi, we bụe ya n'úkwù, nye ya òkè-
ya n'etiti ndi nēkweghi ekwe.
47 Ma nwa-oru ahụ nke matara uche onye-nwe ya, ma o
kwadoghị onwe ya, ma o meghị dịka ọchịchọ ya siri dị, a
ga-eti ya ọtụtụ ụtarị.
48 Ma onye nke nāmaghi, me kwa ihe kwesiri ihe-otiti,
agāpia ya utari ole-na-ole. N'ihi na onye ọ bula enyere ihe
uku, n'aka-ya ka agāchọ ihe uku: ma onye ọ bula nyeworo
ihe uku n'aka, n'aka ya ka ha gāriọ kari.
49 Abịaram iwesa ọku n'elu uwa; ma gịnị ka m ga-eme, ma
ọ bụrụ na a mụnyere ya ọkụ?
50 Ma enwerem baptism ka eji me; ma le ka m'si nēsi nkpà
rue mbẹ gēmezu ya!
51 Ùnu asi na abiawom inye udo n'uwa? Asim unu, É-è;
kama nkewa:
52 N'ihi na site n'ugbu a a ga-enwe ise n'otu ụlọ nke
kewara ekewa, atọ megide abụọ, na abụọ megide atọ.
53 Agēkewa nna megide nwa-nwoke, na nwa megide nna;
nne megide nwa-nwayi, na nwa-nwayi megide nne; nne di
megide nwunye nwa ya, nwunye nwa megidekwa nne di ya.
54 Ọ si kwa ndi Israel, Mbẹ unu huru igwe-oji nēsi
n'Ọdida-anyanwu nēgoputa, ngwa ngwa unu nāsi, Oké
miri-ozuzo nābia; otú ahụ ka ọ dịkwa.
55 Ma mbẹ unu huru ifufe Ndida ka ọ nēfe, unu nāsi,
Okpomọkụ gādi; o wee ruo.
56 Unu ndị iru-abụọ, unu ga-amata iru nke elu-igwe na nke
ụwa; ma olee otu o si bụrụ na unu amataghị oge a?
57 E, ma gịnị mere unu onwe unu adịghị ekpe ikpe ziri ezi?
58 Mbẹ i nējekuru onye-iro-gi jekuru onye-ikpe, mbẹ i nọ
n'uzọ, gbalịsie ike ka ewe naputa gi n'aka ya; ka o we ghara
iduga gi n'aka onye-ikpe, ma onye-ikpé rara gi nye n'aka
onye nēje ozi, onye-agha we tubà gi n'ulo-nkpọrọ.
59 Asim gi, I gaghi-esi n'ebe ahu pua, rue mbẹ i
gākwughachi otù ọtùtù ọtùtù nke ikpe-azu.

**ISI NKE 13**

1 Ma ufọdu nọ n'ebe ahu n'oge ahu ndi kọrọ Ya akukọ
bayere ndi Galili, ndi Pailat gwakọtara ọbara-ha na àjà-ha.
2 Jisus we za, si ha, Ùnu nēchè na ndi Galili ndia bu ndi-
nmehie kari ndi Galili nile, n'ihi na ha huru ahuhu di otú a?
3 Asim unu, É-è: kama, ọ buru na unu echegharighi, unu
nile gāla n'iyì otú a.
4 Ma-ọbu madu iri na asatọ ahu, ndi ulo-elu nke di na
Siloam dakwasiri ha, bụe ha, ùnu nēchè na ha bu ndi-
nmehie kari madu nile ndi bi na Jerusalem?
5 Asim unu, É-è: kama, ọ buru na unu echegharighi, unu
nile gāla n'iyì otú a.
6 Ọ tu kwa ilu a; Otù nwoke nwere osisi fig nke akuworo
n'ubi-vine-ya; o we bia chọ nkpuru n'elu ya, ma ọ dighi ihe
ọ bula nāchọ.
7 O we si onye-ọlu-ubi-ya, Le, arọ atọ ndia ka m'nābia
nāchọ nkpuru n'osisi fig a, ma ọ dighi ihe m'chọtaworo:
bụtu ya; n'ihi gini ka o nējipia ala?
8 O we za, si ya, Onye-nwe-ayi, rapu kwa ya n'arọ a, rue
mbẹ m'gāgwusa ya buruburu, kpofue ya.
9 Ma ọ buru na ọ mia nkpuru, nke-ọma: ma ọ buru na ọ
bughi ya, i gēbụtu kwa ya.
10 O we nēzí ihe n'otù n'ime ulo-nzukọ-ha n'ubọchi-izu-ike.
11 Ma, le, otù nwanyi di nke nwere mọ nke adighi-adighi
ike arọ iri na asatọ, we rube isi, ọ pughi kwa ibuli onwe-ya
ma-ọli.
12 Ma mbẹ Jisus huru ya, Ọ kpọ ya biakute Ya, si ya,
Nwanyi, atọpuwo gi n'ọria-gi.
13 O we tukwasi ya aka-Ya abua: ngwa ngwa ewe me ka ọ
guzozie, we nye Chineke otuto.

14 Onye-isi ulo-nzukọ ahu we were iwe za, n'ihi na Jisus gwọworo aru n'ubọchi-izu-ike, si kwa ndi-Ju, ubọchi isi di nke ndikom nālu ọlu: ya mere bia nime ha ka aru-kwa-ra ha ike, ọ bughi kwa n'ubọchi-izu-ike. ụbọchị izu ike.
15 Onye-nwe-ayi we za ya, si, Onye-iru-abua, ọ̀ bughi onye ọ bula n'etiti unu nātọpu ehi-ya ma-ọbu inyinya-ibu-ya n'ulo-ikwū-ya n'ubọchi-izu-ike, duru ya ṅua?
16 Ma nwayi a, bú nwa-nwayi Abraham, onye Setan keworo abụ, le, arọ iri na asatọ ndia, ọ̀ kwesighi ka atọpu ya n'abụ a n'ubọchi-izu-ike?
17 Ma mbẹ O kwusiri okwu ndia, ihere we me ndi-iro-ya nile: ma ndi Israel nile ṅuriri ọṅu n'ihi ihe ebube nile nke Ya mere.
18 O we si, Gini ka ala-eze Chineke yi? gini kwa ka m'gēji yie ya?
19 Ọ di ka nkpuru mustard, nke madu were tubà n'ubi-ya abạra ogige; o we to, we ghọ osisi uku; anu-ufe nke elu-igwe nānọ kwa ala n'alaka-ya.
20 Ọ si kwa ọzọ, Gini ka m'gēji tuyere ala-eze Chineke?
21 Ọ di ka ihe nēko achicha, nke nwanyi were zobe n'ọtùtù utu ọka atọ, rue mbẹ ihe nēko achicha.
22 O we nējeghari n'obodo nile na obodo ntà nile, nēzí ihe, nēje kwa Jerusalem.
23 Otù onye we si Ya, Onye-nwe-ayi, ọ̀ bu ndi anāzọputa di ole-na-ole? Ọ si ha,
24 Gbalịsienụ ike ịba n'ọnụ ụzọ ámá dị warara: n'ihi na ọtụtụ, a sị m unu, ga-achọ ịbata, ma ha agaghị enwe ike.
25 Mbẹ onye-nwe ulo gēbiliri, mechibido ọnu-uzọ, unu we malite iguzo n'èzí, tie aka n'ọnu-uzọ, si, Onye-nwe-ayi, Onye-nwe-ayi, meghere ayi; ọ gāza kwa, si unu, Amataghm unu ebe unu si bia;
26 Unu gāma kwa isi, Ayi eriwo ihe, ṅu kwa ihe-ọṅuṅu n'iru Gi, I we zí ihe n'amá-ayi nile.
27 Ma ọ gāsi, Asim unu, amataghm unu ebe unu si bia; wezuga onwe-unu, unu nile ndi nālu ajọ ihe.
28 N'ebe ahu ka ikwa-ákwá na ita-ikekere-ezé gādi, mbẹ unu gāhu Abraham, na Aisak, na Jekob, na ndi-amuma nile, n'ala-eze Chineke, ma unu onwe-unu gāchupu unu.
29 Ma ha ga-esi n'ọwụwa anyanwụ, na n'ọdịda anyanwụ, na site n'ebe ugwu, na ndịda ndịda bịa, ma ga-anọdụ ala n'ala-eze nke Chineke.
30 Ma, lee, e nwere ndị ikpeazụ ga-abụ ndị mbụ, ma e nwere ndị mbụ ga-abụ ndị ikpeazụ.
31 N'ubọchi ahu ufọdu nime ndi-Farisi bia, nāsi Ya, Pua, si n'ebe a pua: n'ihi na Herod nāchọ ibụ gi.
32 O we si ha, Jenu, si nkita-ọhia ahu, Le, Mu onwem nāchupu ndi-mọ ọjọ, nēme kwa ka aru di ike ta na echi, ma n'ubọchi nke-atọ agēmem ka m'zuru okè.
33 Otú ọ di, aghaghim iga ije ta, na echi, na n'echi-ya: n'ihi na ọ bughi na onye-amuma gāla n'iyì site na Jerusalem.
34 Jerusalem, Jerusalem, nke nēbụ ndi-amuma, nātu kwa ndi eziteworo gi na nkume; Ùbọ̀ ole ka M'chọrọ ichikọta umu-gi, dika nne-ọkuku si achikọta umu-ya n'okpuru nkù-ya nile, ma unu achọghi.
35 Le, a rapuru unu ulo-unu ka ọ tọbọrọ n'efu: ma n'ezie asim unu, Unu agaghi-ahum, rue mbẹ ọ bula unu gāsi, Ngọzi nādiri onye ahu Nke nābia n'aha Jehova.

**ISI NKE 14**

1 O rue, mbẹ Ọ nābà n'ulo otù onye nime ndi-isi-Farisi iri nri n'ubọchi-izu-ike, na ha nēche ya nche.
2 Ma, le, otù nwoke di n'iru ya nke nwere ọru-aru-ha.
3 Jisus we za, gwa ndi-iwu na ndi-Farisi okwu, si, Ò ziri ezi n'iwu ime ka aru di ike n'ubọchi-izu-ike?
4 Ha we bạ nkiti. O we kuru ya, me ka aru-ya di ike, zipu ya;
5 O we za ha, si, Ònye n'etiti unu gēnwe inyinya-ibu ma-ọbu ehi gādabà n'olùlù, ma ọ gaghi-adọpu ya ngwa ngwa n'ubọchi-izu-ike?
6 Ma ha apughi kwa aza Ya ọzọ bayere ihe ndia.
7 O we tu-kwa-ra ilu nye ndi akpọrọ, mbẹ ọ huru otú ha siri họputa ime-ulo nile; si ha,
8 Mbẹ onye ọ bula nākpọ gi ka ọ bia n'ọlulu-nwunye, anọdu-kwa-la n'ulo kachasi elu; ka onye anāsọpuru kari gi we ghara ikpọ ya òkù;
9 Ma onye nākpọ gi na ya bia, si gi, Nye nwoke a ebe; i we malite n'ihere iwere ọnọdu nke di ala.
10 Ma mbẹ a kpọrọ gi, je, nọdu ala n'ime-ulo kachasi ala; ka mbẹ onye nākpọ gi gābia, we si gi, Eyìm, rigo n'ebe di elu: mbẹ ahu i gākpọ isi ala n'iru ndi gi na ha nọdu na nri.
11 N'ihi na onye ọbụla na-ebuli onwe ya elu ka a ga-eweda ya; ma onye nēweda onwe-ya, agēweli ya elu.
12 O we si kwa onye nākpọ ya, Mbẹ i nēme nri-anyasi ma-ọbu nri-anyasi, akpọla ndi-eyì-gi, ma-ọbu umu-nne-gi, ma-ọbu umu-nne-gi, ma-ọbu ndi-abạta-obi-gi ọgaranya; ka ha we ghara ikpọ kwa gi ọzọ, ka ewe nye gi ugwọ-ọlu.
13 Ma mbẹ i nēme oriri, kpọ ndi-obẹye, ndi-ọgwugwu, ndi-ngwurọ na ndi-isì;
14 Ma gi onwe-gi gābu onye agọziri agọzi; n'ihi na ha apughi ikwughachi gi: n'ihi na agēnyeghachi gi na nbilite-n'ọnwu nke ndi ezi omume.
15 Ma mbẹ otù onye nime ndi ya na ha nọduru na nri nuru ihe ndia, Ọ si ya, Ngọzi nādiri onye ahu nke gēri nri n'ala-eze Chineke.
16 O we si ya, Otù nwoke mere oké nri-anyasi, kpọ kwa ọtutu madu;
17 O we ziga nwa-okorọbia-ya n'oge nri-anyanwu ka ọ gwa ndi akpọrọ, Bianu; n'ihi na ihe nile edoziwo ubụ a.
18 Ma ha nile site n'otù nkwenye we malite igbaghara. Nke-mbu siri ya, Azutawom òkè ala, ma aghaghim i je hu ya: ariọm Gi ka m'bạpu.
19 Ma onye ọzọ siri, Azutawom ehi yoke ise, m'we je inwa ha: ariọm Gi ka m'bạpu.
20 Ma onye ọzọ siri, Aluruwom nwunye, ya mere apughm ibia.
21 Orù ahu we bia gosi onye-nwe-ya ihe ndia. Onye-nwe ulo ahu n'iwe we were iwe si nwa-okorọbia-ya, Pua ngwa ngwa ba n'èzí nile na uzọ nile nke obodo, me ka ndi-obẹye na ndi-ọgwugwu na ndi-ọgwugwu na ndi-ìsì bata.
22 Orù ahu we si, Onye-nwe-ayi, otú a ka emeworo dika I nyeworo iwu, ma ọnọdu di kwa.
23 Onye-nwe-ayi we si nwa-okorọbia ahu, Pua n'uzọ atuliri atuli na ogige, kpagide ha ka ha bata, ka ulom we meju afọ.
24 N'ihi na asim unu, na ọ dighi onye ọ bula n'etiti ndikom ahu ndi akpọworo gādetu nri-anyasi nkem ire.
25 Oké ìgwè madu we soro Ya je: O we chigharia, si ha,
26 Ọ bụrụ na onye ọ bụla abịakwute m, ma ọ kpọghị nna ya asị, na nne ya, na nwunye ya, na ụmụ ya, na ụmụnne ya, na ụmụnne ya nwanyị, e, na ndụ nke ya, ọ pụghị ịbụ onye na-eso ụzọ m.
27 Ma onye ọbụla na-ebughị obe ya, ma soro m n'azụ, enweghị ike ịbụ onye na-eso ụzọ m.

28 N'ihi na ònye n'etiti unu nke nēchè iwu ulo-elu, nke nādighi-ebu uzọ nọdu ala, nāgu kwa ọlu-ya, ma o nwere ihe zuru ezu iwuzu ya?
29 Ma eleghi anya, mbẹ ọ tọworo ntọ-ala-ya, ma ọ pughi imezu ya, ka ndi nile nāhu ya we malite ima Ya ihe-ọchì;
30 si, Nwoke a malitere iwu ulo, ma ọ pughi iwuzu ya.
31 Ma-ọbu òle eze, nke gaje ibuso eze ọzọ agha, nke nādighi-ebu uzọ nọdu ala, jua ma ọ puru chiri orú nnù madu na nnù ise izute onye ahu nēwere orú nnù ndikom uzọ abua na ọgu iri bia imegide ya?
32 Ma-ọbụghị, mgbe nke ọzọ nọ n’ebe dị anya, o zipụrụ ndị-ozi, ma chọọ ọnọdụ nke udo.
33 Ya mere, otu ahụ, onye ọbụla onye nke unu bụ nke na-ahapụghị ihe nile o nwere, ọ pụghị ịbụ onye na-eso ụzọ m.
34 Nnu di nma: ma ọ buru na nnú efughi isi-ya, ọ̀ bu gini ka agāsi ya?
35 Ọ bughi ala, ma-ọbu ebe-ikpofu-ihe; ma ndị mmadụ na-achụpụ ya. Onye nwere nti inu ihe, ya nu.

**ISI NKE 15**

1 Ndi-ọna-utu na ndi-nmehie nile we biakute Ya ka ha we nu Ya.
2 Ndi-Farisi na ndi-ode-akwukwọ we tamu, si, Nwoke a nānara ndi-nmehie, nēso kwa ha rie ihe.
3 O we tu ha ilu a, si,
4 Òle madu n'etiti unu, nke nwere ọgu aturu, ọ buru na otù nime ha tufue, nke nāgaghi-rapu ọgu anọ na iri na iteghete ahu n'ọhia, jeso nke furu efu, rue mbẹ ọ gāchọta ya?
5 Ma mbẹ ọ chọtaworo ya, ọ tukwasi ya n’ubu-ya abua, nāṅuri.
6 Ma mbẹ ọ biaruru ulo, o we kpọkọta ndi-eyì-ya na ndi-abạta-obi-ya, si ha, Sorom ṅuria ọṅu; n'ihi na achọtawom aturu nkem nke furu efu.
7 A sị m unu, na otu ahụ ọṅụ ga-adị n’elu-igwe n’ihi otu onye mmehie nke chegharịrị, karịa n’ebe ndị ezi omume iri itoolu na itoolu nọ, ndị ncheghari adịghị mkpa.
8 Ma-ọbu òle nwayi nke nwere ego ọla-ọcha iri, ma ọ buru na otù iberibe fọduru ya, nke nāmuyeghi oriọna, zacha ulo ahu, we chọsie ike rue mbẹ ọ gāchọta ya?
9 Ma mbẹ ọ chọtara ya, ọ we kpọkọta ndi-eyì-ya na ndi-abạta-obi-ya, si, Sorom ṅuria ọṅu; n'ihi na achọtawom iberibe ahu nke m'tufuru.
10 Otu aka ahụ, a sị m unu, ọṅụ dị n’iru ndị mụọ-ozi nke Chineke n’ihi otu onye mmehie nke chegharịrị.
11 Ọ si, Otù nwoke nwere umu-ndikom abua;
12 Nke-ntà nime ha we si nna-ya, Nna, nyem òkè nke ihe nādaberem. O we keere ha ihe-oriri-Ya.
13 Ma ọ bughi ọtutu ubọchi ka nwa-nwoke nke-ntà kpọkọtara ihe nile, je ije n’ala di anya, ma n’ebe ahu ka o were ibi ndu di iche iche mebie àkù-ya.
14 Ma mbẹ o mebisiri ihe nile, oké unwu we da n'ala ahu; o we malite inọ nkpà.
15 Ma ọ gara rapara onwe-ya na nwa-nne nke ala ahu; o we ziga ya n'ubi-ya izù ezì.
16 Ọ gāchọ-kwa-ra ka o were akpukpọ nke ezì nēri riju afọ-ya: ma ọ dighi onye ọ bula nēnye ya.
17 Ma mbẹ ọ biakutere onwe-ya, ọ si, Òle ndi-orù nnam ole nēnwekọ nri nke nēju ya na nbọchi;
18 M'gēbili kwa jekuru nnam, si ya, Nna, emehiewom megide elu-igwe, na n'iru gi;
19 Ma ekwesighm ka akpọrọm nwa-gi: mem ka m'di ka otù nime ndi-orù-gi nke egoro ọlu.
20 O we bilie, biakute nna-ya. Ma mbẹ ọ nọ n'ebe di anya, nna-ya huru ya, we nwe ọmiko, bạ ọsọ, dakwasi ya n'olu, sutu kwa ya ọnu.
21 Nwa-ya ahu we si ya, Nna, emehiewom megide elu-igwe, na n'iru Gi, ma ekwesighm ka akpọ aha-gi nwa-nwoke ọzọ.
22 Ma nna-ya siri ndi-orù-ya, Chiputa uwe-nwuda nke kachasi nma, yikwasi ya; tiye nbạ-aka n'aka-ya, na akpukpọ-ukwu n'ukwu-ya abua;
23 unu weta kwa nwa-ehi mara abuba n'ebe a, bụe ya; ka ayi rie, ṅuria;
24 N’ihi na nwa m nwoke a anwụwo, ma dị ndụ ọzọ; ọ furu efu, ewe hu ya. Ha wee malite inwe obi ụtọ.
25 Ma nwa-ya nwoke nke-okenye nọ n'ọhia: ma mbẹ ọ biaruru ulo nso, ọ nuru abù na ite-egwú.
26 O we kpọ otù onye nime ndi-orù, jua gini bu ihe ndia.
27 Ọ si ya, Nwa-nne-gi abiawo; ma nna-gi bụworo nwa-ehi mara abuba, n'ihi na ọ narawo ya n'udo.
28 O we we iwe, ma o kweghi ibà: nna-ya we puta, riọ ya aririọ.
29 Ọ we za, si nna-ya, Le, ọtutu arọ ndia ka m'nēfè gi òfùfè, ọ dighi kwa mbẹ m'gaghi-emebi iwu-Gi: ma I nyeghim nwa-ewu, ka m'we na ndi-eyìm we ṅuria.
30 Ma mbẹ nwa-gi nwoke a biaworo, bú onye were ndi nākwa iko ripia ndu-gi, i bụru ya nwa-ehi mara abuba.
31 O we si ya, Nwam, Gi onwe-gi nọyerem mbẹ nile, ma ihe nile nke Mu onwem nwere bu nke gi.
32 O kwesiri ka ayi ṅuria, we ṅuria: n'ihi na nwa-nne-gi a nwuru anwu, we di ndu ọzọ; ma furu efu, ewe chọta ya.

**ISI NKE 16**

1 O we si kwa ndi nēso uzọ-Ya, Otù ọgaranya di, nke nwere onye-nlekọta ulo; ma onye ahu eboro ya ebubo na o mefuru ihe-ya.
2 Ọ we kpọ ya, si ya, Gini mere m'nānu okwu a bayere gi? nye nkọwa nke ọlu-ìhè-gi; n'ihi na i we ghara ibu onye-ndú ọzọ.
3 Onye-nlekọta ahu we si n'obi-ya, Gini ka m'gēme? n'ihi na onye-nwem nānapum ọlu-ulo: apughm igwu ala; ịrịọ arịrịọ na-eme m ihere.
4 Ekpebiwom ihe m’gēme, ka, mbẹ ewe chupum n’ọlu-ìle, ka ha we kpọbatam n’ulo-ha.
5 O we kpọ onye ọ bula n'etiti ndi ji onye-nwe-ya ugwọ, si nke-mbu, Ùgwọ ole ka i ji onye-nwem?
6 Ọ si, Ọgu mbẹ́ manu ise. Ọ si ya, Were akwukwọ-gi, nọdu ngwa ngwa, de ọgu abua na iri.
7 O we si onye ọzọ, Òle ka i ji kwa? Ọ si, Ọgu ọtùtù ọka wheat ise. Ọ si ya, Were akwukwọ-gi, de ọgu anọ.
8 Onye-nwe we to onye ahu nāchi ezi omume n'anya, n'ihi na o meworo n'amam-ihe: n'ihi na umu nke uwa mara ihe n'ọbọ-ha kari umu nke ìhè.
9 Ma asim unu, Mere onwe-unu ndi-eyì site na mamon nke ajọ omume; ka, mbẹ unu gāda, ka ha we kpọbata unu n'ebe-obibi nile ebighi-ebi.
10 Onye kwesiri ntukwasi-obi n'ihe dikarisiri ntà kwesiri ntukwasi-obi kwa n'ihe uku: ma onye nēme ajọ omume n'ihe dikarisiri ntà bu kwa onye ajọ omume n'ihe uku.
11 Ya mere ọ buru na unu ekwesighi n'ezi omume mamon, ònye gēnye ezi àkù ahu n'aka-unu n'aka-unu?

12 Ma ọbụrụ na unu ekwesịghị ntụkwasị obi n'ihe bụ nke
onye ọzọ, ònye ga-enye unu ihe bụ nke unu?
13 Ọ dighi orù ọ bula puru ibu orù nke nna abua: n'ihi na ọ
gākpọ otù onye nime ha asì, hu ibe-ya n'anya; ma-ọbughi
otú a ọ gārapara otù nime ha, leda ibe-ya anya. Unu apughi
ife Chineke na mamon.
14 Ma ndi-Farisi, bú ndi nwere anya-uku, we nu ihe ndia
nile: ha we chìa Ya ọchì.
15 O we si ha, Unu onwe-unu bu ndi nāgu onwe-unu na
ndi ezi omume n'iru madu; ma Chineke mara obi-unu: n'ihi
na ihe anāsọpuru n'etiti madu bu ihe-árú n'anya Chineke.
16 Iwu ahu na ndi-amuma di rue mbẹ Jọn: site n'oge ahu
anēzisa ozi ọma ala-eze Chineke, ma onye ọ bula nābà
nime ya.
17 Ma ọ di nfe ka elu-igwe na uwa igabiga, kari otù nkpisi-
aka nke iwu ida.
18 Onye ọ bula nke nārapu nwunye-ya, luru kwa nwunye
ọzọ, nākwa iko: ma onye ọ bula nke luru nwayi arapuworo
di-ya nākwa iko.
19 Otù ọgaranya di, nke yi uwe ododo na ezi ákwà ọcha,
nēji kwa nri-uku ubọchi nile;
20 Ma e nwere otu onye-arịọ arịrịọ, aha ya bụ Lazarọs, bụ́
onye tọrọ n'ọnụ ụzọ ámá ya, nke juputara na ọnyá;
21 Ma ọ nāchọ ka e were irighiri ihe nēsi na table ọgaranya
ahu rie nri: ọzọ kwa, nkita biara racha ọnyá-ya.
22 O rue, na onye-arịrịọ ahu nwuru, ma ndi-mọ-ozi bupu
ya ba n'obi Abraham: ọgaranya ahu we nwua, ewe lìe ya;
23 Ma n'ime ala-mọ o weliri anya-ya abua, ebe ọ nọ na
nkpabụ, we hu Abraham n'ebe di anya, na Lazarọs n'obi-
ya.
24 O we tie nkpu, si, Nna Abraham, merem ebere, zite
Lazarọs, ka ọ rutu ọnu-ọnu nkpịsi-aka-ya na miri, mejua
irem; n'ihi na a na-emekpa m ahụ́ n'ire ọkụ a.
25 Ma Abraham siri, Nwam, cheta na gi onwe-gi natara ezi
ihe-gi na ndu-gi, Lazarọs kwa nara ihe ọjọ: ma ubụ a
anākasi ya obi, anāchu kwa gi ahuhu.
26 Ọzọ kwa, n'etiti ayi na gi ka ọlu-miri di uku di: ka ndi
nāchọ isi n'ebe a gabigakuru unu we ghara; ha enweghịkwa
ike ịgafekwute anyị, ndị ga-esi n'ebe ahụ bịa.
27 Ọ si, N'ihi nka, nna, ka i ziga ya n'ulo nnam;
28 N'ihi na enwerem umu-nne ise; ka O we bạ àmà nye ha,
ka ha onwe-ha we ghara ibà kwa n'ebe ahu ahuhu.
29 Abraham we si ya, Ha nwere Moses na ndi-amuma; ka
ha nu ha.
30 Ọ si, É-è, nna Abraham: ma ọ buru na otù onye si na ndi
nwuru anwu jekuru ha, ha gēchèghari.
31 O we si ya, Ọ buru na ha anughi Moses na ndi-amuma,
agaghi-eme kwa ka ha kweta, ọ buru na otù onye nēsi na
ndi nwuru anwu bilie.

**ISI NKE 17**

1 Ya mere Ọ si ndi nēso uzọ-Ya, Ọ pughi ihe anāpughi ime,
ma ọ buru na ihe-nbọchi gābia: ma ahuhu gādiri Onye ahu,
Onye ha nēsite n'aka-Ya bia!
2 Ọ di ya nma ka akpọgidere nkume-igwe-nri n'olu-ya,
tubà ya n'oké osimiri, kari ka o me ka otù onye nime ndi
ntà ndia mehie.
3 Lezienu onwe-unu anya: ọ buru na nwa-nne-gi emehie
megide gi, bara ya nba; ọ buru kwa na o chegharia, bạghara
ya.
4 Ma ọ buru na o mekpu megide gi ubọ̀ asa n'ubọchi, ọ
buru kwa na ọ laghachikute gi ubọ̀ asa n'ubọchi, si,
Echeghariwom; i gābạghara ya.
5 Ndi-ozi we si Onye-nwe-ayi, Tukwasi ayi okwukwe.
6 Onye-nwe-ayi we si, Ọ buru na unu nwere okwukwe dika
nkpuru mustard, unu gāsi osisi sycamine a, Rupu gi na
nkpọrọgwu, ku kwa gi n'oké osimiri; o kwesịkwara irubere
gị isi.
7 Ma ònye n'etiti unu nwere orù nke nālu ọlu ubi ma-ọbu
nāzù anu-ulo, gāsi ya, mbẹ o siri n'ubi bia, Je, nọdu na nri?
8 Ma ọ gaghi-asi kwa ya kari, si, Dozie ihe m'gēji rie nri,
ke kwa onwe-gi n'úkwù, fèm, rue mbẹ m'risiri, ṅu kwa
manya; ma emesia i gēri ṅu kwa?
9 Ọ na-ekele ohu ahụ n'ihi na o mere ihe ndị e nyere ya
n'iwu? Achọghị m.
10 Otú a unu onwe-unu, mbẹ unu gēmewori ihe nile nke
enyere unu n'iwu, si, Ndi-orù nābaghi n'ihe ka ayi bu: ayi
emewo ihe kwesiri ayi ime.
11 O rue, mbẹ Ọ nāga Jerusalem, na Ọ nāgabiga n'etiti
Sameria na Galili.
12 Ma mbẹ Ọ nābà n'otù obodo ntà, ma ndikom iri ndi-
ekpenta, guzo n'ebe di anya, zutere ya.
13 Ha we welie olu-ha elu, si, Jisus, Onye-ozizí, mere ayi
ebere.
14 Ma mbẹ ọ huru ha, Ọ si ha, Jenu gosi ndi-nchu-àjà
onwe-unu. O rue, mbẹ ha nāga, na emere ka ha di ọcha.
15 Ma otù onye nime ha, mbẹ ọ huru na emesiri ya ike, o
we laghachi, were oké olu nye Chineke otuto;
16 O we da kpue iru-ya n'ala n'ukwu-ya, nēkele Ya: ma ọ
bu onye Sameria.
17 Jisus we za, si, Ọ̀ bughi iri ka emere ka ha di ọcha? ma
olee ebe itoolu ndị ahụ nọ?
18 Achọpụtaghị nke a laghachiri inye Chineke otuto,
zọpụta onye bịara abịa a.
19 Ọ si ya, Bilie, la: okwukwe-gi emewo ka i di ike.
20 Ma mbẹ ndi-Farisi juru Ya, mbẹ ala-eze Chineke gābia,
Ọ zara ha, si, Ala-eze Chineke esiteghi na ncherita-iru bia;
21 Ha agaghi-asi kwa, Le, ebe a! ma-ọbu, le, n'ebe ahu!
n'ihi na, le, ala-eze Chineke di nime unu.
22 O we si ndi nēso uzọ-Ya, Ubọchi gābia, mbẹ unu gāchọ
ihu otù nime ubọchi Nwa nke madu, ma unu agaghi-ahu ya.
23 Ha gāsi kwa unu, Le ebe a; ma-ọbu, le n'ebe ahu: unu
esola ha, unu eso-kwa-la ha.
24 N'ihi na dika àmùmà, nke nēsi n'otù akuku nke di
n'okpuru elu-igwe nēnwu ìhè rue akuku nke-ọzọ n'okpuru
elu-igwe; otú a ka Nwa nke madu gādi kwa n'ubọchi-ya.
25 Ma ọ ga-ebu ụzọ taa ahụhụ ọtụtụ ihe, ma ọgbọ a ga-ajụ
ya.
26 Ma dịka ọ dị n'ụbọchị Noa, otu a ka ọ ga-adị kwa
n'ụbọchị nile nke Nwa nke mmadụ.
27 Ha nēri ihe, nāṅu kwa ihe-ọṅuṅu, nālu nwunye, ewe nye
ha di, rue ubọchi Noa batara n'ubọ, iju-miri ahu we bia,
bibie ha nile.
28 Otú a kwa ka ọ di n'ubọchi Lot; ha nēri ihe, ha nāṅu
ihe-ọṅuṅu, ha nāzu, ha nēre, ha nāku, ha nēwu ulo;
29 Ma n'ubọchi Lọt siri na Sọdọm pua, ọku na brimstone
sitere n'elu-igwe zo, we bibie ha nile.
30 Ọbụna otu a ka ọ ga-adị n'ụbọchị ahụ mgbe Nwa nke
mmadụ ga-ekpughe.
31 N'ubọchi ahu, onye gānọ n'elu ulo, na ihe-ya di n'ulo, ka
ọ ghara iridata ibupu ya: ọzọ kwa, onye nọ n'ubi, ya ghara
ilaghachi.

32 Cheta nwunye Lọt.
33 Onye ọbụla nke ga-achọ ịzọpụta ndụ ya ga-atụfu ya; ma onye ọbụla nke tụfuru ndụ ya ga-echekwa ya.
34 Asim unu, n'abali ahu ndikom abua gādi n'otù ihe-ndina; agēwere otù, ma arapu nke-ọzọ.
35 Ụmụ nwanyị abụọ ga-egwe nri ọnụ; agēwere otù, ma rapu nke-ọzọ.
36 Ndikom abua gānọ kwa n'ọhia; agēwere otù, ma rapu nke-ọzọ.
37 Ha we za, si ya, Òle ebe, Onye-nwe-ayi? O we si ha, Ebe ọ bula aru di, n'ebe ahu ka ugo gāchikọta.

## ISI NKE 18

1 Ma ọ tụụrụ ha ilu ruo nke a, na ndị mmadụ kwesịrị ikpe ekpere mgbe nile ma ghara ịda mbà;
2 si, Otù onye-ikpé di n'obodo, onye nātughi egwu Chineke, nāhughi kwa madu iru;
3 Ma otù nwayi di-ya nwuru di n'obodo ahu; o we biakute ya, si, Ọ́bọ̀m n'aka onye-nkpabụm.
4 Ma ọ kweghi ka ọ fọduru nwa oge: ma emesia ọ siri n'obi-ya, si, Ọ buru na m'nātughi egwu Chineke, m'gaghi-ahu kwa madu iru;
5 Ma n'ihi na nwayi di-ya nwuru a nākpabụm n'obi, M'gābọ̀ ọ́bọ̀ ya, ka ọ we ghara site n'ọbibia-ya mbẹ nile o we me ka ike gwum.
6 Jehova we si, Nurunu ihe onye-ikpe ahu nēkwu.
7 Ma Chineke ọ gaghi-abọ ọ́bọ̀ ndi arọputara ya, ndi nētiku Ya ehihie na abali, ma Ọ buru na Ọ diri ha ogologo-ntakiri?
8 A sị m unu na ọ ga-abọ ọbọ ngwa ngwa. Ma mbẹ Nwa nke madu gābia, ọ̀ gāhu okwukwe n'elu uwa?
9 Ma ọ tụkwara ilu a nye ụfọdụ ndị tụkwasịrị onwe ha obi na ha bụ ndị ezi-omume, ma na-eleli ndị ọzọ;
10 Ndikom abua we rigo n'ulo uku Chineke ikpe ekpere; otù onye-Farisi, ma ibe-ya bu onye-ọna-utu.
11 Onye-Farisi ahu guzoro, nēkpe kwa ekpere otú a n'onwe-ya, si, Chineke, anamekele Gi, na adighm ka ndikom ọzọ, bú ndi-nmebi, ndi ajọ omume, na ndi nākwa iko, ma-ọbu dika onye-ọna-utu a.
12 M'nēbu ọnu ubọ̀ abua n'izu, Anamenye otù uzọ n'uzọ iri nke ihe nile m'nwere.
13 Ma onye-ọna-utu guzoro n'ebe di anya, o kweghi kwa welie anya-ya abua le elu-igwe, kama ọ we tie aka n'obi-ya, si, Chineke merem onye-nmehie ebere.
14 Asim unu, Nwoke a ridara n'ulo-ya n'onye ezi omume kari ibe-ya: n'ihi na onye ọ bula nke nēweli onwe-ya elu, agēweda ya; ma onye nēweda onwe-ya, agēweli ya elu.
15 Ha we kutara kwa Ya umu-ntakiri, ka O we metu ha aka: ma mbẹ ndi nēso uzọ-Ya huru ya, ha bara ha nba.
16 Ma Jisus kpọrọ ha biakute Ya, si, Kwenu ka umu-ntakiri biakutem, unu ebọchi-kwa-la ha: n'ihi na ala-eze Chineke bu nke ndi di otú a.
17 N'ezie asim unu, Onye ọ bula nke nānaraghi ala-eze Chineke dika nwatakiri, ọ gaghi-abà nime ya ma-ọli.
18 Otù onye-isi we jua ya, si, Onye-ozizí, gini ka m'gēme ka m'we keta ndu ebighi-ebi?
19 Jisus we si ya, Gini mere i nākpọm ezi madu? ọ dighi onye di nma, ma-ọbughi otù, bú Chineke.
20 I mara ihe enyere n'iwu, Akwala iko, Ebụla madu, Ezula ori, abạ-kwa-la okwu-ugha, Sọpuru nna-gi na nne-gi.
21 Ọ si, Ihe ndia nile ka m'debereworo site na nwata.
22 Ma mbẹ Jisus nuru ihe ndia, Ọ si ya, Otú ọ di, otù ihe fọduru gi: re ihe nile i nwere nye ndi-obẹye, i gēnwe kwa àkù n'elu-igwe: bia, som.
23 Ma mbẹ ọ nuru nka, o nēwuta ya nke-uku: n'ihi na ọ bara ọgaranya nke-uku.
24 Ma mbẹ Jisus huru na o nēwuta ya nke-uku, Ọ si, Le ka ndi nwere àkù gāsi ike ibà n'ala-eze Chineke!
25 N'ihi na ọ kariri kamel nfe isi n'anya agịga gabiga, kari ọgaranya ibà n'ala-eze Chineke.
26 Ma ndi nuru ya we si, Ònye kwa ka apuru izọputa?
27 O we si, Ihe nāpughi ime n'ebe madu nọ puru omume n'ebe Chineke nọ.
28 Pita we si, Le, ayi arapuwo ihe nile, soro Gi.
29 O we si ha, N'ezie asim unu, Ọ dighi nwoke ọ bula rapuru ulo, ma-ọbu nne na nna, ma-ọbu umu-nne, ma-ọbu nwunye, ma-ọbu umu, n'ihi ala-eze Chineke;
30 Onye na-agaghị anata ọtụtụ okpukpu karịa n'oge nke a, na n'ụwa nke na-abịa ndụ ebighị ebi.
31 O we kuru ndi-ozi iri na abua ahu nye Ya, si ha, Le, ayi nārigo na Jerusalem, agēme kwa ihe nile nke ndi-amuma deworo bayere Nwa nke madu.
32 N'ihi na agērara ya nye n'aka mba nile, agēkwa-kwa-ra ya ọchì, me kwa ha ihe-ihere, bạsa kwa ya ọnu-miri.
33 Ha gēti kwa ya ihe, me ka ọ nwua: ma n'ubọchi nke-atọ ọ gēbili.
34 Ma ha aghọtaghi ihe ọ bula nime ihe ndia: ma okwu a ezonariwori ha nye ha, ha amaghi kwa ihe ekwuru.
35 O rue, mbẹ ọ nābiaru Jeriko nso, otù onye-ìsì nānọdu ala n'akuku uzọ nāriọ aririọ;
36 Ma mbẹ ọ nuru ka ìgwè madu ahu nāgabiga, O we jua ihe ọ bu.
37 Ha we gosi ya, na Jisus Onye Nazaret nāgabiga.
38 O we tie nkpu, si, Jisus, Nwa Devid, merem ebere.
39 Ma ndi nēje n'iru we bara ya nba, ka ọ bạ nkiti: ma o tisiri nkpu kari, si, Nwa Devid, merem ebere.
40 Jisus we guzo, si ka ekuru Ya bia: Ma mbẹ ọ biaruru nso, Ọ jua ya, si,
41 si, Gini ka i nāchọ ka m'mere gi? Ọ si, Onye-nwe-ayi, ka m'we hu uzọ.
42 Jisus we si ya, Me ka i hu uzọ: okwukwe-gi azọputawo gi.
43 Ngwa ngwa o we hu uzọ, nēso kwa Ya, nēnye Chineke otuto: ma mbẹ ndi-Ju nile huru ya, nēkele Chineke.

## ISI NKE 19

1 Jisus we ba na Jeriko gabiga.
2 Ma, le, otù nwoke di, aha-ya bu Zakịọs, onye bu onye-isi n'etiti ndi-ọna-utu, ọ bu kwa ọgaranya.
3 O we chọ ihu Jisus Onye Ọ bu; ma ọ pụghị maka ndị nta akụkọ, n'ihi na o toro ogologo.
4 O we bạ ọsọ n'iru, rigo n'osisi sycomore ka ọ hu Ya: n'ihi na ọ gaje igabiga n'uzọ ahu.
5 Ma mbẹ Jisus biaruru ebe ahu, O weliri anya elu, hu Ya, si ya, Zakịọs, me ngwa, ridata; n'ihi na ọ bu n'ulo-gi ka m'gānọdu ta.
6 O we me ngwa, ridata, were ọñù nara Ya.
7 Ma mbẹ ha huru ya, ha nile tamuru ntamu, si, Ya na nwoke bu onye-nmehie laworo inọ ọbìa.
8 Zakịọs we guzo, si Onye-nwe; Le, Onye-nwe-ayi, nkera ihe-nwem ka M'nēnye ndi-obẹye; ma ọ buru na anarawom

ihe ọ bula n'aka onye ọ bula site n'ebubo ugha, m'gēnyeghachi ya okpukpu anọ.
9 Jisus we si ya, Ta ka nzọputa biaworo ulo a, n'ihi na ya onwe-ya bu kwa nwa Abraham.
10 N'ihi na Nwa nke mmadụ bịara ịchọ na ịzọpụta ihe ahụ furu efu.
11 Ma mbẹ ha nuru ihe ndia, Ọ tukwasi-kwa-ra ilu, n'ihi na Ọ nọ Jerusalem nso, na n'ihi na ha nēchè na ala-eze Chineke gaje iputa ngwa ngwa.
12 Ya mere Ọ siri, Otù onye-isi gara ala di anya inara ala-eze nye onwe-ya, na ilaghachi.
13 Ọ we kpọ ndi-orù-ya iri, nye ha ọgu pound abua na iri, si ha, Zuanu ahia rue mbẹ m'gābia.
14 Ma umu-ndikom-ya kpọrọ ya asì, ha we ziga ozi n'azu ya, si, Ayi achọghi ka nwoke a buru eze-ayi.
15 O rue, mbẹ ọ laghachiri, mbẹ ọ natara ala-eze, o we si ka akpọ ndi-orù ndia ka ha biakute ya, bú onye o nyere ego ahu, ka o we mara ego ole onye ọ bula ritara n'ahia.
16 Mbẹ ahu nke-mbu bia, si, Onye-nwe-ayi, pound ise gi abawo ọgu ọgu pound abua na iri.
17 Ọ si ya, Ọ di nma, ezi orù: n'ihi na i kwesiri ntukwasi-obi n'ihe ntà nke-ntà, gi nwe onye-isi obodo iri.
18 Nke-abua we bia, si, Onye-nwe-ayi, pound ise nke gi abawo urù ọgu ọgu pound abua na iri.
19 Ọ si kwa ya, Gi onwe-gi buru kwa onye-isi obodo ise.
20 Onye ọzọ we bia, si, Onye-nwe-ayi, le, le mina-gi, nke m'dobere n'ákwà:
21 N'ihi na aturum gi egwu, n'ihi na nwoke aka-nri ka i bu: I nēweli nke i nēdoghi n'atọ, nēwe kwa ihe nke i nāghaghi nkpuru.
22 Ọ si ya, N'ọnu-gi ka M'gēkpe gi ikpe, ajọ orù. I mara na mu onwem bu nwoke aka ike, nāchili ihe nke m'nātọbọghi, nēwe kwa ihe nke m'nāghaghi;
23 N'ìhi gini kwa ka i nēnyeghi egom n'ulo-nbọputa, ka m'we jua nkem na umu mbẹ m'biaruworo?
24 Ọ si ndi guzoro nso, Napunu ya pound ise ahu, nye onye nwere ọgu pound abua na iri.
25 (Ha we si ya, Onye-nwe-ayi, o nwere ọgu pound abua na iri.)
26 N'ihi na asim unu, na onye ọ bula nke nwere ka agēnye; na n'aka onye nēnweghi, ọbuná ihe o nwere ka agānapu ya.
27 Ma ndị iro m ndị ahụ, ndị na-achọghị ka m’bụ eze ha, kpọtanụ ha ebe a, gbuo ha n’iru m.
28 Ma mbẹ o kwuworo ihe ndia, ọ gara n'iru, nārigoro Jerusalem.
29 O rue, mbẹ Ọ biaruru Bet-fage na Betani nso, n'ugwu anākpọ ugwu Olive, na o zigara madu abua nime ndi nēso uzọ-Ya;
30 si, Jenu n'obodo ntà nke di n'iru unu; nime nke unu nābà nime nime ya unu gāhu nwa-inyinya-ibu elibere, nke ọ dighi nwoke ọ bula nānọkwasi n'elu ya: tọpunu ya, kpọta ya n'ebe a.
31 Ma ọ buru na onye ọ bula aju unu, Gini mere unu nātọpu ya? otú a ka unu gāsi ya, N'ihi na Ọ di Onye-nwe-ayi nkpà.
32 Ma ndi ezigara we je, hu kwa dika Ọ gwara ha.
33 Ma mbẹ ha nātọpu nwa-inyinya-ibu ahu, ndi-nwe-ya we si ha, Gini mere unu nātọpu nwa-inyinya-ibu ahu?
34 Ha we si, Ọ di Onye-nwe-ayi nkpà.
35 Ha we kuru Ya biakute Jisus: ha we tukwasi uwe-ha n'elu nwa-inyinya-ibu ahu, tukwasi Jisus n'elu ya.
36 Ma mbẹ Ọ nāga, ha tusa uwe-ha n'uzọ.
37 Ma mgbe ọ bịaruru nso, ọbụna ugbu a n’ebe mgbada nke ugwu Oliv, igwe-mmadụ nile nke ndị na-eso ụzọ malitere ịñụrị na ito Chineke n’oké olu n’ihi ọrụ dị ike nile nke ha hụrụ;
38 si, Onye agọziri agọzi ka Eze ahu Nke nābia n'aha Onye-nwe-ayi bu: udo di n'elu-igwe, ebube di kwa n'ebe kachasi ihe nile elu.
39 Ma ufọdu nime ndi-Farisi sitere n'etiti ìgwè madu ahu si Ya, Onye-ozizí, bara ndi nēso uzọ-Gi nba.
40 Ma Ọ zara, si ha, Asim unu, na ọ buru na ndia kpuchiri ọnu-ha, okwute gēti nkpu ngwa ngwa.
41 Ma mbẹ ọ biaruru nso, ọ hu obodo ahu, we kwaa ya ákwá;
42 si, Ọ buru na i mara, ọbuná gi onwe-gi, ma-ọbughi n'ubọchi a, ihe nile nke udo-gi! ma ubụ a ezonariwo ha n'anya-gi.
43 N'ihi na ubọchi nābiakwasi gi, mbẹ ndi-iro-gi gātu ulo-ntà-gi buruburu, bạ gi buruburu, debe gi n'akuku nile;
44 Ọ gēwere kwa ala dina gi, na umu-gi ndi di nime gi; ma ha agaghi-arapu nime gi otù nkume n'elu ibe-ya; N'ihi na i maghi mbẹ nleta-gi.
45 Ma ọ banyere n’ime temple, ma malite ịchụpụ ndị na-ere n’ime ya na ndị na-azụta ihe;
46 si ha, Edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Ụlọm bu ulo ekpere: ma unu emewo ya ọbà ndi-ori.
47 O we nēzí ihe kwa-ubọchi n'ulo uku Chineke. Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ na ndi-isi nke ndi-Ju nāchọ ime ka ọ la n'iyì;
48 Ma ha apughi kwa ihe ha gēme: n'ihi na ndi Israel nile nēge nti n'ọnu-ya.

**ISI NKE 20**

1 O rue, n'otù nime ubọchi ahu, na mbẹ Ọ nēzí ndi-Ju ihe n'ulo uku Chineke, nēzisa kwa ozi ọma, ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ we biakute Ya, ya na ndi-okenye;
2 O we gwa Ya okwu, si, Gwa ayi, Òle ike ka I ji eme ihe ndia? ma-ọbu ònye bu onye nyere gi ike nka?
3 Ọ we za, si ha, Mu onwem gāju kwa unu otù ihe; zakwam:
4 Baptizim nke Jọn, ò sitere n'elu-igwe, ma-ọbu site n'aka madu?
5 Ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Ọ buru na ayi asi, O sitere n'elu-igwe; Ọ gāsi, Gini mere unu ekweghi ya?
6 Ma ọ buru na ayi asi, Site n'aka madu; ndi-Ju nile gābạ ayi na nkume: n'ihi na ewe kwere na Jọn bu onye-amuma.
7 Ha we za, na ha amaghi ebe o si puta.
8 Jisus we si ha, Mu onwem agaghi-agwa kwa unu ikike M'ji me ihe ndia.
9 O wee malite ịgwa ndị mmadụ ilu a; Otù nwoke we ku ubi-vine, were ya nye ndi-ọlu-ubi, je ala di anya ọtutu ubọchi.
10 Ma na mbẹ oge ahu o zigara orù jekuru ndi-ọlu-ubi, ka ha we nye ya ufọdu nime nkpuru ubi-vine: ma ndi-ọlu-ubi ahu tibụru ya, zilaga ya n'aka efu.
11 O we ziga orù ọzọ: ha we ti kwa ya ihe, me ya ihere, zilaga ya n'aka efu.
12 O we ziga ọzọ nke-atọ: ha we mebụ kwa ya, chupu ya.
13 Onye-nwe ubi-vine ahu we si, Gini ka m'gēme? M'gēzite nwam nwoke nke m'huru n'anya: eleghi anya ha gātu egwu ya mbẹ ha nāhu ya.

14 Ma mbẹ ndi-ọlu-ubi huru ya, ha we kwurita n'etiti onwe-ha, si, Nka bu onye-nketa: bia, ka ayi bụe ya, ka ihe-nketa-ya we buru ayi.
15 Ha we chupu ya n'ubi-vine ahu, bụe ya. Gini kwa ka onye-nwe ubi-vine ahu gēme ha?
16 Ọ gābia kwa bibie ndi-ọlu-ubi ndia, ma nye ndi ọzọ ubi-vine ahu. Ma mbẹ ha nuru ya, si, Chineke ekwela.
17 O we hu ha, si, Gini bu kwa nka nke edeworo n'akwukwọ nsọ, Nkume ahu nke ndi nēwu ulo juru, nke ahu aghọwo isi nkuku?
18 Onye ọ bula nke gādakwasi nkume ahu, agētiji ya; ma onye ọ bụla ọ ga-adakwasị, ọ ga-egweri ya ka ọ ghọọ ntụ.
19 Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ we chọ ijide Ya; ha we tua egwu ndi Israel: n'ihi na ha mara na o kwuwo ilu a megide ha.
20 Ma ha lere ya anya, ma zipụ ndị nledo, ndị ga-eme onwe ha ndị ezi-omume, ka ha wee jide okwu ya, ka ha wee nyefee ya n'aka ike na ikike nke onye ọchịchị.
21 Ha we jua ya, si, Onye-ozizí, ayi matara na Gi onwe-gi nēkwu, nēzí kwa ihe ziri ezi, na i dighi-ele kwa onye ọ bula anya, kama nēzí uzọ Chineke n'ezie;
22 Ò ziri ezi n'iwu ka ayi nye ùtú nye Siza, ma-ọbu na e-è?
23 Ma Ọ matara aghughọ-ha, si ha, Gini mere unu nānwam?
24 Gosim otù penny. Oyiyi na n'elu onye ka o nwere? Ha zara, si, Ọ nwe Siza.
25 O we si ha, Ya mere, nyeghachi-kwa-nu Sisa ihe nke Siza, nyeghachi-kwa-nu Chineke ihe nke Chineke.
26 Ma ha apughi ijide okwu-Ya n'iru ndi Israel: Iza-Ya we ju ha anya, ha we bạ nkiti.
27 Ya mere ufọdu nime ndi-Sadusi biakutere Ya, ndi nāju na mbilite-n'ọnwu adighi; ha we jua ya, si,
28 si, Onye-ozizí, Moses degara ayi akwukwọ, si, Ọ buru na nwa-nne onye ọ bula anwu, mbẹ ọ nālu nwunye, ma ọ nwua n'enweghi nwa, ka nwa-nne-ya gālu nwunye-ya, me ka nkpuru bilie nye nwa-nne-ya nwoke.
29 Ya mere umu-nne asa di: nke-mbu luru nwunye, nwua nēnweghi nwa.
30 Ma nke-abua luru ya na nwunye, ma ọ nwua nēnweghi nwa.
31 Nke-atọ we kuru ya; ọzọ kwa, asa ahu kwa: ma ha arapughi umu-ndikom, we nwua.
32 N'ikpeazụ, nwaanyị ahụ nwụkwara.
33 Ya mere na nbilite-n'ọnwu ka ọ bu nwunye onye nime ha? n'ihi na asa luru ya.
34 Jisus we za, si ha, Umu-ndikom nke uwa nālu nwunye, ewe nēnye kwa ha n'ọlulu-di;
35 Ma ndị a ga-agụta na ndị ruru eru inweta ụwa ahụ, na mbilite n'ọnwụ site na ndị nwụrụ anwụ, ha adịghị alụ nwunye, e nyeghịkwa ha n'ọlụlụ di na nwunye.
36 Ha apughi kwa inwu ọzọ: n'ihi na ha ra ka ndi-mọ-ozi; ma bụrụ ụmụ nke Chineke, ebe ha bụ ụmụ nke mbilite n'ọnwụ.
37 Ma na emere ka ndi nwuru anwu si n'ọnwu bilie, ọbuná Moses gosiputara n'osisi ọhia, mbẹ ọ nākpọ Onye-nwe-ayi, bú Chineke nke Abraham, na Chineke nke Aisak, na Chineke nke Jekob.
38 N'ihi na Ọ bughi Chineke nke ndi nwuru anwu, kama Ọ bu Chineke nke ndi di ndu: n'ihi na Ya ka madu nile di ndu.
39 Ya mere ufọdu nime ndi-ode-akwukwọ zara, si, Onye-ozizí, I kwuwo nke-ọma.
40 Ma emesia ha anwaghi-anwa iju Ya ajuju ọ bula.
41 Ọ si ha, Òle otú ka ha si ekwu na Kraist bu nwa Devid?
42 Devid onwe-ya we kwue n'akwukwọ Abù Ọma, si, YHWH siri Onye-nwem, Nọdu ala n'aka-nrim;
43 Rue mbẹ M'mere ndi-iro-Gi ka ihe-nbạkwasi-ukwu-Gi abua di.
44 Devid we kpọ Ya Onye-nwe-ayi, Ò si kwa aṅa buru nwa-ya?
45 Ya mere, na nti ndi-Ju nile Ọ si ndi nēso uzọ-Ya,
46 Lezienụ anya maka ndị odeakwụkwọ, ndị chọrọ ịga ije n'ogologo uwe mwụda, na-ahụ ekele ekele n'ọma ahịa, na oche ndị kasị elu n'ụlọ nzukọ, na ndị isi ọnụ ụlọ n'oge oriri;
47 Ndi nēripia ulo nke ndinyom di-ha nwuru, nēkpe kwa ogologo ekpere di iche iche: ndi ahu gānata ikpé kariri.

**ISI NKE 21**

1 O we lelie anya elu, hu ndi-ọgaranya ka ha nātubà onyinye-ha n'ulo-àkù.
2 hu-kwa-kwa-ra otù nwa-nwoke, bú obẹye, ka ọ nātubà n'ebe ahu ihe-efu abua.
3 Ọ si, N'ezie asim unu, na nwanyi a di-ya nwuru, bú obẹye, tubàwo ihe kari ha nile;
4 N'ihi na ndia nile esiwo n'uba-ha tukwasi àjà-nbuli nke Chineke: ma nwanyi ahu sitere n'ihe-ndebe-ya tubàra ihe nile di ndu nke o nwere.
5 Ma dika ufọdu nēkwu okwu bayere ulo nsọ, ka esitere ya na nkume mara nma na onyinye-inata-iru-ọma, o we si,
6 Ma ihe ndia nke unu nāhu, ubọchi nābia, mbẹ a nāgaghi-arapu otù nkume n'elu ibe-ya, nke anāgaghi-atutu kwa n'ala.
7 Ha we jua Ya, si, Onye-ozizí, ma òle mbẹ ihe ndia gābu? gini gādi kwa ihe-iriba-ama mbẹ ihe ndia gādi?
8 O we si, Lezienu anya ka aghara iduhie unu: n'ihi na ọtutu madu gābia n'aham, si, Mu onwem bu Kraist; ma oge ahu nābiaru nso: ya mere unu esola ha n'azu.
9 Ma mbẹ ọ bula unu gānu okwu agha na ọbạ-aghara, unu atula egwu: n'ihi na ihe ndia aghaghi ibu uzọ puta; ma ọgwụgwụ ya abụghị site na site.
10 O we si ha, Mba gēbili imegide mba ọzọ, ala-eze gēbili kwa imegide ala-eze;
11 Ma oké ala ọma jijiji gādi n'ebe di iche iche, na oké unwu na ajọ ọria nēfe efe; ọzọ, oké egwu na ihe-iriba-ama di uku gēsi n'elu-igwe di.
12 Ma tupu ihe ndị a nile, ha ga-ebikwasị unu aka ha, kpagbuo unu, rara unu nye n'aka ụlọ-nzukọ nile na n'ụlọ mkpọrọ, kpụrụkwa unu gaa n'ihu ndị eze na ndị ọchịchị n'ihi aham.
13 Ma ọ gāghọrọ unu ka ọ buru ihe-àmà;
14 Ya mere, dozie ya n'obi-unu, ka unu ghara ibu uzọ tugharia uche n'ihe unu gāza;
15 N'ihi na M'gēnye unu ọnu na amam-ihe, nke ndi-nkpabụ-unu nile nāgaghi-enwe ike iguzogide ma-ọbu iguzogide.
16 Ma a ga-arara unu nye ma ndị nne na nna, ma ụmụnne, ma ndị ikwu, na ndị enyi; ọ bu kwa ufọdu nime unu ka ha gēme ka ebụ nwua.
17 Ma madu nile gākpọ unu asì n'ihi aham.
18 Ma ọ dighi otù nime agiri-isi nke isi-unu gāla n'iyì.
19 N'ime ntachi-obi-unu ka unu gēnweta nkpuru-obi-unu.
20 Ma mbẹ unu gāhu Jerusalem ka ọ buru usu-ndi-agha buruburu, unu mara kwa na itọbọrọ n'efu-ya di nso.
21 Ya mere, ka ndi nọ na Judia bạlaga n'ugwu; ma ka ndị nọ n'etiti ya pụọ; ka ndi nọ kwa n'ala nile ghara ibà nime ya.

22 N'ihi na ndị a bụ ụbọchị nke ịbọ-ọ́bọ̀, ka ihe nile e
deworo n'akwụkwọ wee mezuo.
23 Ma ahuhu gādiri ndi di ime na ndi nēnye nwa ara
n'ubọchi ahu! n'ihi na oké nkpabụ gādi n'ala nka, na iwe
gādikwasi ndi nka.
24 Ha gāda kwa n'ọnu mma-agha, agēme kwa ka ha je biri
n'ala ọzọ n'ala nile: ọzọ, Jerusalem ka mba nile gāzọda, rue
mbẹ oge nile nke mba nile gēzu.
25 Ma ihe-iriba-ama gādi n'anyanwu, na n'ọnwa, na nime
kpakpando; ọ bu kwa n'elu uwa ka nkpabụ nke mba di iche
iche di, n'ọbụbạ-aghara; oké osimiri na ebili-miri na-ebigbọ;
26 Obi madu nādapu kwa ha n'ihi egwu, na ilegide ihe nile
nke nābia n'elu uwa anya: n'ihi na agēme ka ike nile nke
elu-igwe me nkpatu.
27 Ma mgbe ahụ ka ha ga-ahụ Ọkpara nke mmadụ ka ọ na-
abịa n'igwe ojii n'ike na nnukwu ebube.
28 Ma mgbe ihe ndị a nile malitere ime, lee anya elu, welie
isi unu elu; n'ihi na nbạputa-unu di nso.
29 O we tu ha ilu; Lekwa osisi fig, na osisi nile;
30 Ma mbẹ ha nāpu ubụ a, unu nāhu ma mara kwa n'onwe-
unu na mbẹ okpom-ọku di nso ubụ a.
31 Otú a unu onwe-unu, mbẹ ọ bula unu nāhu ihe ndia ka
ha nāputa, maranu na ala-eze Chineke di nso.
32 N'ezie asim unu, Ọbọ a agaghi-agabiga, rue mbẹ ihe
nile gēmezu.
33 Elu-igwe na uwa gāgabiga: Ma okwum nile agaghi-
agabiga.
34 Ma lezie-kwa-nu onwe-unu anya, ka obi-unu ghara
ikpuchi n'irubiga-ihe ókè, na iṅubiga-manya-ókè, na
nchebụ nke ndu nke a, ka ubọchi ahu we biakwasi unu na
mberede.
35 N'ihi na dika ọnyà ka ọ gābiakwasi ndi nile ndi bi n'elu
uwa nile.
36 Ya mere, nēchenu nche, nēkpe kwa ekpere mbẹ nile, ka
unu we gua unu na ndi kwesiri ibạnari ihe ndia nile nke
gādi ime, na iguzo n'iru Nwa nke madu.
37 Ma n'ubọchi Ọ nēzi ihe n'ulo uku Chineke; o we pua
n'abali, nọdu n'elu ugwu nke anākpọ ugwu Olive.
38 Ndi-Ju nile we biakute Ya n'isi-ututu n'ulo uku Chineke,
ka ha we nu okwu-Ya.

**ISI NKE 22**

1 Ma ememe nke achicha ekoghi-eko di nso, nke anākpọ
ngabiga.
2 Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ we chọ ka ha
gēbụe Ya; n'ihi na ha nātu egwu ndi Israel.
3 Setan we ba nime Judas onye anākpọ Iskariot, onye sitere
n'ọnu-ọgugu ndi-ozi iri na abua ahu.
4 O we je, kpayere ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ọchi-agha okwu,
ka Ọ gārara Ya nye nye ha.
5 Ha we ṅuria, we bạ ndu inye ya ego.
6 Ma o kwere nkwa, ma chọ ohere ọ ga-eji rara Ya nye
n'aka ha mgbe igwe mmadụ ahụ na-anọghị.
7 Mgbe ahụ, ụbọchị achịcha na-ekoghị eko bịara, mgbe a
ga-egbu ngabiga ahụ.
8 O we ziga Pita na Jọn, si, Jenu doziere ayi ememe
ngabiga, ka ayi we rie.
9 Ha we si ya, Òle ebe I nāchọ ka ayi dozie?
10 Ọ si ha, Le, mbẹ unu nābà n'obodo, otù nwoke gābia
izute unu, nēbu ite miri; soro ya ba n'ulo ebe ọ nābà.
11 unu gāsi kwa onye-nwe ulo, Onye-ozizí nāsi gi, Òle ebe
ulo-ọbìa di, ebe mu na ndi nēso uzọm gēri oriri ngabiga?
12 Ọ gēgosi kwa unu otù ime-ulo uku nke di n'elu
edoziworo: dozienu n'ebe ahu.
13 Ha we je, chọta dika Ọ gwara ha: ha we doziere ngabiga
ahu.
14 Ma mbẹ oge hour ahu ruru, O we nọdu ala, ya na ndi-
ozi iri na abua ahu.
15 O we si ha, Ọ nāgusi m ike iso unu rie nri ngabiga nka
tutu mu ata ahuhu;
16 N'ihi na asim unu, M'gaghi-eri kwa nime ya ọzọ, rue
mbẹ gēmezu ya n'ala-eze Chineke.
17 O were kwa iko, kele ekele, si, Nara nka, kee ya n'etiti
onwe-unu;
18 N'ihi na asim unu, M'gaghi-aṅu nime nkpuru osisi vine,
rue mbẹ ala-eze Chineke gābia.
19 O we were obẹ achicha, kele ekele, nyawa ya, nye ha, si,
Nka bu arum nke enyere n'ọnọdu unu: menu nka n'echetam.
20 Otú ahu kwa iko ahu mbẹ nri-anyasi gasiri, si, Iko a bu
ọbụbạ-ndu ọhu nime ọbaram, nke anāwusi n'ihi unu.
21 Ma, le, aka nke onye nāraram nye diyerem n'elu table.
22 Ma n'ezie Nwa nke madu nāla, dika anēchè ya: ma
ahuhu gādiri nwoke ahu onye anēsite n'aka-Ya rara Ya nye!
23 Ma ha malitere ịjụ n'etiti onwe ha, onye n'ime ha bụ
onye ga-eme ihe a.
24 Ma ise-okwu we di n'etiti ha, onye n'etiti ha gāgu ọkaibe.
25 O we si ha, Ndi-eze nke mba nile nāchi ha n'aka; ma ndị
na-achị ha ka a na-akpọ ndị na-eme ebere.
26 Ma unu onwe-unu agaghi-adi otú a: ma onye kachasi
uku n'etiti unu, ya di ka nke-ntà; ma onye-isi, dika onye
nēje ozi.
27 N'ihi na ònye ka uku, bú onye nānọdu ala na nri, ma-
ọbu onye nēje ozi? ọ̀ bughi onye nānọdu ala na nri? ma mu
onwem nọ n'etiti unu dika onye nēje ozi.
28 Unu onwe-unu bu ndi mu na ha nọworo n'ọnwunwam
nile.
29 Ma a na m ahọpụtara unu otu ala-eze, dịka Nna m
họpụtaworo nye m;
30 Ka unu we rie ṅu kwa na tablem n'ala-ezem, we
nọkwasi n'oche-eze nēkpe ebo iri na abua nke Israel ikpe.
31 Onye-nwe-ayi we si, Saimon, Saimon, le, Setan chọsiri
ike inweta gi, ka Ọ we yọcha gi dika ọka:
32 Ma ekpewom ekpere bayere gi, ka okwukwe-gi we
ghara ida isi: ma mbẹ i chighariri, me ka umu-nna-gi di ike.
33 O we si ya, Onye-nwe-ayi, a dim njikere iso gi je, ma
n'ulo-nkpọrọ, ma rue ọnwu.
34 O we si, Asim i, Pita, oké ọkpa agaghi-akwa ta, tutu i
gọnari ubọ̀ atọ na i maghm.
35 O we si ha, Mbẹ M'siri unu nēnweghi àkpà-ego, na
àkpà-àkpà, na akpukpọ-ukwu, ọ dighi ihe fọduru unu? Ha
we si, Ọ dighi ihe ọ bula.
36 O we si ha, Ma ubụ a, onye nwere àkpà-ego, ya were ya,
ya na àkpà-ya: ma onye nēnweghi mma-agha, ya re uwe-ya,
zuta otù.
37 N'ihi na asim unu, na ihe a edeworo n'akwukwọ nsọ
aghaghi imezu nimem, Ewe gua ya n'etiti ndi-nmehie: n'ihi
na ihe nile bayerem nwere ọgwugwu.
38 Ha we si, Onye-nwe-ayi, le, mma-agha abua di. Ọ si ha,
O zuwo.
39 O we puta, je, dika ọ nēme, rue ugwu Olive; ndi nēso
uzọ-Ya we so-kwa-ra Ya.

40 Ma mbẹ Ọ nọ n'ebe ahu, Ọ si ha, nēkpenu ekpere ka unu
ghara ibà n'ọnwunwa.
41 O we si n'ebe ha nọ wezuga Onwe-ya n'ihe dika ihe-
ọkpukpu nkume, we bụe ikperè n'ala, kpe ekpere.
42 si, Nna, ọ buru na I nāchọ, napum iko a: ma ọ bughi
uchem, kama ka eme Gi.
43 Ma mọ-ozi siri n'elu-igwe me ka ọ hu ya anya, nēme ka
ọ di ike.
44 Ma mbẹ ọ nọ n'oké nkpà, o we kpesie ekpere ike kari:
ma ọsụsọ-ya di ka ọtutu ọbara-ọbara nāda n'ala.
45 O we si n'ekpere bilie biakute ndi nēso uzọ-Ya, O we hu
ha ka ha nāraru ura n'ihi iru-újú;
46 Ọ si ha, Gini mere unu nāraru ura? bilie, kpenu ekpere,
ka unu we ghara ibà n'ọnwunwa.
47 Ma mbẹ Ọ nọ nēkwu okwu, le, ìgwè madu, na onye
anākpọ Judas, bú otù onye nime ndi-ozi iri na abua ahu,
nēje n'iru ha, biakute Jisus nso itu Ya ọnu.
48 Ma Jisus siri ya, Judas, Gi onwe-gi nēji isutu-ọnu rara
Nwa nke madu nye?
49 Ma mbẹ ndi nọ ya gburugburu huru ihe gaje ime, ha siri
ya, Onye-nwe-ayi, ayi gēji mma-agha tibụe?
50 Otù nime ha we tie orù onye-isi-nchu-àjà, bipu nti aka-
nri-ya.
51 Jisus we za, si, Kwenu onwe-unu otú a. O we metu nti-
ya aka, me ka aru-ya di ike.
52 Jisus we si ndi-isi-nchu-àjà, na ndi-isi ulo nsọ, na ndi-
okenye, bú ndi biakutere ya, Ùnu chiri mma-agha na nkpa-
n'aka puta, dika imegide onye-ori?
53 Ma mbẹ Mu na unu nọ kwa-ubọchi n'ulo uku Chineke,
unu esetighi aka megidem: ma nka bu oge hour unu, na ike
nke ọchichiri.
54 Ha we kuru ya, duru ya, me ka ọ ba n'ulo onye-isi-nchu-
àjà. Pita we soro ya n'ebe di anya.
55 Ma mbẹ ha muyere ọku n'etiti ulo-ikwū, we nọdu ala,
Pita nọdu ala n'etiti ha.
56 Ma otù nwa-abọghọ ahu hu ya ka ọ nānọdu ala n'akuku
ọku ahu, we legide ya anya, si, Nwoke a nọye-kwa-ra ya.
57 Ọ we gọnari ya, si, Nwanyi, amataghm Ya.
58 Ma mbẹ nwa oge fọduru onye ọzọ huru Ya, si, Gi onwe-
gi bu kwa otù onye nime ha. Pita we si, Nwoke, abughm.
59 Ma ihe dika otù oge hour gasiri onye ọzọ we kwusie ike,
si, N'ezie nwoke a nọyere Ya: n'ihi na ọ bu onye Galili.
60 Pita we si, Nwoke, amataghm ihe i nēkwu. Ngwa ngwa,
mbẹ Ọ ka nēkwu okwu, oke-ọkpa ahu tiri.
61Onye-nwe-ayi we chigharia, le Pita anya. Pita we cheta
okwu Onye-nwe-ayi, otú Ọ siri ya, Tutu oké ọkpa akwaa, i
gāgọnarim ubọ̀ atọ.
62 Pita we pua, kwa ákwá nke-uku.
63 Ndikom ahu ndi nējide Jisus we me Ya ihe-ọchì, tibụe
Ya.
64 Ma mbẹ ha kechiri ya kpuru ìsì, tie ya aka n'iru, jua Ya,
si, Bu amuma, ònye bu onye ahu nke tibụru gi?
65 Ma ọtụtụ ihe ndị ọzọ ka ha kwuworo megide ya.
66 Ma mbẹ chi bọrọ, ndi-okenye nke ndi-Ju na ndi-isi-
nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ zukọtara, duru Ya ba na
nnọkọ-ikpé-ha, si,
67 Gì onwe-gi bu Kraist ahu? gwa anyị. O we si ha, Ọ buru
na asim unu, unu agaghi-ekwe;
68 Ma ọ buru kwa na ajua unu, unu agaghi-azam, ma-ọbu
ka m'hapum.
69 ma emesịa Nwa nke mmadụ ga-anọdụ ala n'aka nri nke
ike nke Chineke.
70 Ya mere ha nile siri, Gi onwe-gi bu kwa Ọkpara
Chineke? Ọ si ha, Unu onwe-unu nāsi na Mu onwem bu.
71 Ha we si, Gini ka ayi nāchọ àmà ọzọ? n'ihi na ayi onwe-
ayi anuwo n'ọnu-Ya.

**ISI NKE 23**

1 Ìgwè madu ahu nile we bilie, duru Ya jekuru Pailat.
2 Ha we malite ibo Ya ebubo, si, Ayi huru nwoke a ka ọ
nābạgọ mba ahu, nēbọchi kwa itu ùtú nye Siza, nāsi na Ya
onwe-ya bu Kraist, bú eze.
3 Pailat we jua ya, si, Gì onwe-gi bu eze ndi-Ju? Ọ we za
ya, si, Gi onwe-gi nēkwu ya.
4 Pailat we si ndi-isi-nchu-àjà na ndi-Ju, ahughim ihe ọjọ
n'aru Nwoke a.
5 Ha we di ike kari, si, Ọ nākpali ndi-Ju, nēzí ihe n'ebe nile
na Judia dum, nāmalite site na Galili rue ebe a.
6 Ma mbẹ Pailat nuru okwu bayere Galili, ọ juru ma nwoke
ahu bu onye Galili.
7 Ma mbẹ ọ matara na o sitere n'ebe Herod nāchi, o zigara
ya jekuru Herod, onye ya onwe-ya nọ kwa na Jerusalem na
mbẹ ahu.
8 Ma mbẹ Herod huru Jisus, ọ ṅuriri ọṅu nke-uku: n'ihi na
ọ nāchọ ihu Ya anya site n'oge di anya di anya, n'ihi na ọ
nuru ọtutu ihe bayere Ya; o we nēle anya ihu ọlu-ebube di
iche iche nke Ọ nēme.
9 O we jua ya ajuju n'ọtutu okwu; ma ọ zaghi ya ihe ọ bula.
10 Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-ode-akwukwọ guzoro, nēbo
Ya ebubo nke-uku.
11 Herod na ndi-agha-ya we me Ya ihe-efu, we kwa ya
emò, yikwasi Ya uwe-nwuda mara nma, zighachi ya jekuru
Pailat.
12 Ma n'ubọchi ahu Pailat na Herod mere eyì: n'ihi na mbẹ
ha bu ndi-iro n'etiti onwe-ha.
13 Pailat we kpọkọta ndi-isi-nchu-àjà na ndi-isi na ndi-Ju;
14 si ha, Unu emewo ka nwoke a biakutem, dika onye
nēme ka ndi Israel bạgọrọ abạgọ: ma, le, mbẹ m'nāju ya
n'iru unu, achọtaghm ihe ọ bula n'aru nwoke a bayere ihe
unu nēbo ya ebubo bayere ya;
15 É-è, ma-ọbu Herọd: n'ihi na eziterem gi jekuru Ya; ma,
le, ọ dighi ihe ọ bula kwesiri ọnwu emeghi ya.
16 Ya mere M'gādọ ya aka na nti, we rapu ya.
17 (N'ihi na ọ di nkpà ọ ghaghi rapuru ha otù onye
n'ememe ahu.)
18 Ha we tie nkpu ngwa ngwa, si, Wepu nwoke a, rapuru
ayi Barabas;
19 (Onye a tubàra n'ulo-nkpọrọ n'ihi otù ntule-anya ahu
nke emere n'obodo, na n'ihi ibụ-madu.)
20 Ya mere Pailat, ebe ọ nāchọ irapu Jisus, ọ gwara ha
okwu ọzọ.
21 Ma ha tiri nkpu, si, Kpọgide Ya n'obe, kpọgidere Ya
n'obe.
22 O we si ha nke ubọ̀ atọ, N'ìhi gini ka o meworo?
Achọtaghm ihe-ọnwu n'aru ya: n'ihi nka M'gādọ ya aka na
nti, zipu kwa ya.
23 Ma ha were oké olu guzosie ike, nāchọ ka akpọgide Ya
n'obe. Ma olu ha na nke ndi-isi-nchu-àjà di ike.
24 Pailat we kpe ka ọ di ka ha riọrọ.
25 Ma ọ tọhapụrụ ha onye ahụ a tụbara n'ụlọ mkpọrọ n'ihi
nnupụ-isi na igbu-mmadụ, onye ha chọrọ; ma ọ rara Jizọs
nye n'aka ha.

26 Ma mbẹ ha nēdupu ya, ha jide otù onye, bú Saimon, onye Sairini, ka o nēsi n'obodo ahu puta;
27 Ma oké ìgwè mmadụ, na ndị inyom so ya, bụ́ ndị na-akwa akwa ma na-akwa ya ákwá.
28 Ma Jisus chighariri n'ebe ha nọ, si, Umu-ndinyom Jerusalem, unu akwalaram ákwá, kama nākwaranu onwe-unu na umu-unu akwa.
29 N'ihi na, le, ubọchi nābia, mbẹ ha gāsi, Ngọzi nādiri ndi-àgà, na afọ nke nāmughi nwa, na ara nke nāmughi nwa.
30 Mbẹ ahu ka ha gāmalite isi ugwu, Dakwasinu ayi; si kwa ugwu, Kpuchie ayi.
31 N'ihi na ọ buru na ha eme ihe ndia n'osisi ndu, gini ka agēme mbẹ ọ kpọrọ nku?
32 Ma e nwekwara mmadụ abụọ ọzọ, bụ́ ndị ajọ omume, duru ha so ka e gbuo ha.
33 Ma mbẹ ha biaruru ebe anākpọ Calvary, n'ebe ahu ka ha kpọgidere Ya na ndi nālu ajọ omume n'obe, otù onye n'aka-nri, na nke-ọzọ n'aka-ekpe.
34 Ya mere Jisus siri, Nna, bạghara ha; n'ihi na ha amaghi ihe ha nēme. Ha we kewa uwe-ya, fe-kwa-ra nzà.
35 Ma ndị mmadụ guzoro na-ahụ. Ndi-isi ha na ha we me kwa Ya ihe-ọchì, si, Ọ zọputara ndi ọzọ; ya zọputa onwe-ya, ọ buru na ọ bu Kraist, Onye Chineke rọputara.
36 Ma ndi-agha nēchì kwa Ya ihe-ọchì, biakute Ya, nēche kwa Ya manya-vine bạra uka.
37 si, Ọ buru na Gi onwe-gi bu eze ndi-Ju, zọputa Onwe-gi.
38 Ewe dekwasi-kwa-ra ihe-ndebe n'elu ya n'asusu Grik na Latin na Hibru, Nka bu eze ndi-Ju.
39 Ma otù onye nime ndi ahu nālu ọlu ọjọ ndi akwubatara kwuluru Ya, si, Ọ buru na Gi onwe-gi bu Kraist, zọputa Onwe-gi na ayi.
40 Ma ibe-ya zara, bara ya nba, si, Gì onwe-gi adighi-atu egwu Chineke, ebe i nọ n'ikpe ahu?
41 Ma anyị n'ezie n'ezi-omume; n'ihi na ayi nānata ugwọ-ọlu nke ọlu-ayi: ma nwoke a emeghi ihe jọrọ njọ.
42 O we si Jisus, Onye-nwe-ayi, chetam mbẹ ọ bula I gābia n'ala-eze-Gi.
43 Jisus we si ya, N'ezie asim i, ta ka Mu na gi gānọ na Paradais.
44 Ma ọ dị ihe dị ka oge awa nke isii, ma ọchịchịrị gbara n'elu ụwa dum ruo n'awa nke itoolu.
45 Ma anyanwụ gbakwara ọchịchịrị, ma ákwà mgbochi nke ụlọ nsọ ahụ gbawara n'etiti.
46 Ma mbẹ Jisus tisiri nkpu n'oké olu, Ọ si, Nna, n'aka-Gi ka M'nēnye mọm nye: ma mbẹ O kwusiri otú a, Ọ kupuru Mọ Nsọ.
47 Ma mbẹ ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise huru ihe mere, o nye Chineke otuto, si, N'ezie nka bu onye ezi omume.
48 Ma ndị nile nke gbakọtara n'ọhụụ ahụ, ebe ha na-ahụ ihe ndị e mere, kụkwara ara ha aka ma laghachi.
49 Ndi nile ndi mara Ya, na ndinyom ndi nēso Ya site na Galili, guzo kwa n'ebe di anya, nāhu ihe ndia.
50 Ma, le, otù nwoke di, aha-ya bu Josef, bú onye-ndu; ọ bu kwa nwoke di nma na onye ezi omume;
51 (Onye ahu ekweghi na ndum-ọdu na omume-ha;) ọ bu kwa onye Arimatia, bú obodo ndi-Ju: onye nēchere ala-eze Chineke, Ya onwe-ya kwa.
52 Nwoke a jekuru Pailat, riọ aru Jisus.
53 O we buda ya, were ákwà ọcha ke ya, tọbọ ya n'ílì nke awawara awa na nkume, nke akātọbọghi onye ọ bula nime ya mbẹ gara aga.
54 Ma ubọchi ahu bu nkwadebe, ma ubọchi-izu-ike nābia.
55 Ma ndinyom, ndi si na Galili soro Ya bia, so-kwa-ra, le ílì ahu, na otú atọbọrọ aru-Ya.
56 Ha we laghachi, dozie uda di iche iche na manu-otite; ọ we zuru ike n'ubọchi-izu-ike dika ihe enyere n'iwu si di.

**ISI NKE 24**

1 Ma n'ubọchi mbu nke ízù ubọchi asa, n'isi-ututu, ha biaruru ílì ahu, nēbute uda utọ di iche iche nke ha doziri, na ufọdu ọzọ tiyere ha.
2 Ha we hu nkume ahu ka akpọrepuworo n'ílì ahu.
3 Ha we ba nime, ma ha ahughi aru nke Onye-nwe-ayi Jisus.
4 O rue, mbẹ ha nēchebụ ha bayere ya, le, ndikom abua nēguzo n'akuku ha ndi yi uwe nēnwu enwu;
5 Ma mbẹ ha nātu egwu, rube-kwa-ra iru-ha n'ala, ha we si ha, Gini mere unu nāchọ ndi di ndu n'etiti ndi nwuru anwu?
6 Ọ nọghi n'ebe a, kama O siwo n'ọnwu bilie: chetanu otú Ọ gwara unu okwu mbẹ Ọ nọ na Galili,
7 si, Aghaghi inyefe Nwa nke madu nye n'aka ndi-nmehie, ewe kpọgide Ya n'obe, n'ubọchi nke-atọ we bilie.
8 Ha we cheta okwu-Ya;
9 Ha we si n'ílì ahu laghachi, kọrọ ndi-ozi iri na otù ahu, na ndi nile fọduru, ihe ndia nile.
10 Ọ bu Meri Magdalini, na Joana, na Meri nne Jemes, na ndinyom fọduru ndi ha na ha nọ, ndi gwara ndi-ozi ihe ndia.
11 Ma okwu-ha we di ka ihe-efu n'anya-ha, ma ha ekweghi ha.
12 Pita we bilie, bạ ọsọ rue ílì ahu; O we huru ala, hu uwe-nwuda ahu ka ha tọbọrọ nání ha, we pua, nēju kwa onwe-ya anya n'ihi ihe emereri.
13 Ma, le, otù ubọchi ahu madu abua nime ha nāga otù obodo ntà nke anākpọ Emeus, nke di Jerusalem ihe ra ka ọgu furlong atọ.
14 Ha we kparita uka bayere ihe ndia nile nke mereri.
15 O rue, mbẹ ha nākparita uka nātu kwa uka, na Jisus onwe-ya biaruru nso, so kwa ha je.
16 Ma edoro ha anya ka ha ghara ịma Ya.
17 O we si ha, Òle okwu okwu ndia ka unu nāgwarita onwe-unu, ka unu nējeghari, nābạ kwa ujọ?
18 Ma otù onye nime ha, onye aha-ya bu Kleopas, we za, si ya, Ọ̀ bu nání Gi onwe-gi nọ na Jerusalem, ma i maghi ihe mere n'ebe ahu n'ubọchi ndia?
19 Ọ si ha, Gini bu ihe? Ha we si ya, bayere Jisus Onye Nazaret, onye bu onye-amuma di ike n'ọlu na okwu n'iru Chineke na ndi-Ju nile;
20 Ma otú ndi-isi-nchu-àjà na ndi-isi-ayi nyefere ya ka ewe kpe ọnwu, ma kpọgidere Ya n'obe.
21 Ma ayi onwe-ayi chere na ọ bu Ya onwe-ya gābạputa Israel: ma ewezuga ihe a nile, ta bu ubọchi nke-atọ site na mbẹ ihe ndia mere.
22 E, ma ụfọdụ ndịnyom n'ime nzukọ anyị mekwara ka anyị tụrụ anyị n'anya, ndị nọ n'isi ụtụtụ n'ili ahụ;
23 Ma mbẹ ha ahughi aru-Ya, ha bia, si, na ha hu-kwa-ra ọhù ndi-mọ-ozi, ndi siri na Ọ di ndu.
24 Ma ufọdu nime ndi ayi na ha yikọrọ je ílì ahu, hu kwa ya otù a dika ndinyom ahu siri: ma ha ahughi Ya.
25 O we si ha, Unu ndi-nzuzu, ndi di kwa urè n'obi ikwere ihe nile ndi-amuma kwuworo;
26 Ọ̀ bughi na Kraist aghaghi ahuhu ihe ndia, na ibà n'ebube-Ya?

27 Ma malite site na Moses na ndi-amuma nile, Ọ
kọwaputara ha n'akwukwọ-nsọ nile ihe nile bayere Onwe-
ya.
28 Ha we biarue obodo ntà ahu nso, ebe ha nāga: o we me
dika Ọ nāga n'iru.
29 Ma ha rugidere Ya, si, Nọyere ayi: n'ihi na o rubewo
anyasi, ubọchi agawo kwa ubụ a. O we ba n'ulo inọyere ha.
30 O rue, mbẹ Ya na ha nọdusiri na nri, na O were obẹ
achicha, gọzie ya, nyawa, nye ha.
31 Ma anya-ha saghe, ma ha mara Ya; o we pua n'anya-ha.
32 Ha we sirita onwe-ha, Òbi-ayi ekpoghi ọku nime ayi,
mbẹ Ọ nāgwa ayi okwu n'uzọ, mbẹ Ọ nēmeghere ayi ihe
edeworo n'akwukwọ nsọ?
33 Ha we bilie n'otù oge hour ahu, laghachi na Jerusalem,
hu ndi-ozi iri na otù ahu ka ha zukọrọ, na ndi ha na ha nọ;
34 si, Onye-nwe-ayi esiwo n'ọnwu bilie n'ezie, we me ka
Saimon hu Ya anya.
35 Ha we gosi ihe emereri n'uzọ, na otú ha mara Ya
n'inyawa obẹ achicha.
36 Ma ka ha nēkwu otú a, Jisus onwe-ya guzoro n'etiti ha,
si ha, Udo diri unu.
37 Ma ha tụrụ egwu ma tụọ egwu, ma ha chere na ha
ahụwo mụọ.
38 Ọ si ha, Gini mere obi nālọ unu miri? n'ìhi gini kwa ka
èchìchè nēbili n'obi-unu?
39 Lenu akam na ukwum, na ọ bu Mu onwem: jidem, hu;
n'ihi na mọ enweghi anu-aru na ọkpukpu, dika unu huru na
Mu onwem nwere.
40 Ma mgbe o kwuworo otu a, o gosiri ha aka ya na ụkwụ
ya.
41 Ma mbẹ ha nēkweghi n'ihi ọṅù, mbẹ ha nēju kwa ha
anya, Ọ si ha, Ùnu nwere ihe-oriri ọ bula n'ebe a?
42 Ha we nye ya òkè nime otù azù aruru aru, na nke ọlu-
ubọ-manu-aṅu.
43 O were ya, rie n'iru ha.
44 O we si ha, Ihe ndia bu okwu nke M'gwara unu, mbẹ
Mu na unu nọ nānọ, na aghaghi imezu ihe nile, nke
edeworo n'akwukwọ iwu Moses, na n'akwukwọ ndi-
amuma, na n'akwukwọ abù ọma; gbasara m.
45 O we meghe nghọta-ha, ka ha we ghọta ihe edeworo
n'akwukwọ nsọ;
46 O we si ha, Otú a ka edeworo ya n'akwukwọ nsọ, ma
otú a ka Kraist-ayi gāhu ahuhu, na isi na ndi nwuru anwu
bilie n'ubọchi nke-atọ;
47 Na ka e wee kwusaa nchegharị na mgbaghara nke
mmehie n'aha ya n'etiti mba nile, malite na Jerusalem.
48 Ma unu onwe-unu bu ndi-àmà nke ihe ndia.
49 Ma, le, Mu onwem nēzite nkwa nke Nnam biakwasi unu:
ma nọgidenu n'obodo Jerusalem, rue mbẹ agēwere ike
sitere n'elu nye unu.
50 O we dupu ha rue Betani, O we welie aka-Ya elu, gọzie
ha.
51 Ma o wee ruo, mgbe ọ na-agọzi ha, na ọ kewapụrụ
n'ebe ha nọ, ma e weliri ya n'eluigwe.
52 Ha we kpọ isi ala nye Ya, were oké ọṅù laghachi na
Jerusalem;
53 Ma nānọgide kwa n'ulo uku Chineke mbẹ nile, nēto
nāgọzi kwa Chineke. Amen.

# Jọn

## ISI NKE 1

1 Na mbu ka Okwu ahu diri, Okwu ahu na Chineke dikwara, Okwu ahu buru kwa Chineke.
2 Onye ahu diri na mbu na Chineke.
3 Ekère ihe nile site n'aka-Ya; ọ dighi kwa ihe emere ka ekèworo ma-ọbughi Ya.
4 Nime Ya ka ndu di; ndu ahu we buru ìhè nke madu.
5 Ma ìhè ahụ na-enwu n'ọchịchịrị; ọchichiri ahu ejideghi kwa ya.
6 Otù nwoke diri Chineke zitere, aha-ya bu Jọn.
7 Onye ahu biara ibạ àmà, ka o we bạra Ìhè ahu àmà, ka madu nile we site n'aka-Ya kwere.
8 Ọ bụghị Ìhè ahụ, kama tere ya ka o bạra Ìhè ahu àmà.
9 Ezi Ìhè ahu diri, Nke nēnye madu ọ bula nke nābia nime uwa ìhè.
10 Ọ nọri n'uwa, ekèkwara uwa site n'aka-Ya, uwa amaghi kwa Ya.
11 Ọ biakutere ndi nke aka Ya, ma ndi nke aka Ya anabataghi Ya.
12 Ma ka ha ra, bú ndi natara Ya, O nyere ha ike ighọ umu-ndikom Chineke, bú ndi kwere n'aha-Ya;
13 Nke amuru, ọ bughi site n'ọbara, ma-ọbu site n'ọchichọ nke anu-aru, ma-ọbu site n'ọchichọ nke madu, kama site na Chineke.
14 Ma Okwu ahu ghọrọ anu-aru, we biri n'etiti ayi, (ma ayi hu-kwa-ra ebube-Ya, bú ebube dika nke Ọkpara amuru nání Ya sitere n'aka Nna-Ya,) juputara n'amara na ezi-okwu.
15 Jọn nābạra Ya àmà, nēti kwa nkpu, si, Onye a bu Onye M'kwuru okwu bayere Ya, si, Onye ahu Nke nābia n'azum aghọwo Onye burum uzọ: n'ihi na Ọ buri n'irum.
16 Ma site na njuputa-Ya ka ayi nile natara, na amara nēnweghi amara.
17 N'ihi na esitere n'aka Moses nye iwu iwu, ma amara na ezi-okwu sitere n'aka Jisus Kraist bia.
18 Ọ dighi onye ọ bula huworo Chineke mbẹ ọ bula; Ọkpara ọ mụrụ nanị ya, nke dị n'obi Nna, ka O gosiworo ya.
19 Ma nka bu àmà nke Jọn, mbẹ ndi-Ju siri na Jerusalem zigara ya ndi-nchu-àjà na ndi Livai ka ha jua ya, si, Gì onwe-gi bu onye?
20 Ma o kwuputara, ma ọ gọghi agọ; ma kwuputara, si, Mu onwem abughi Kraist ahu.
21 Ha we jua ya, si, Gini kwa? Gi onwe-gi bu Elaija? Ọ si, Abughi m. Gì onwe-gi bu onye-amuma ahu? Ọ si, É-è.
22 Ha we si ya, Ì bu onye? ka ayi we za ndi zitere ayi. Gịnị ka ị na-ekwu maka onwe gị?
23 Ọ si, Mu onwem bu olu otù onye nēti nkpu n'ọhia, si, Menu uzọ Onye-nwe-ayi ka o guzozie ike, dika Aisaia onye-amuma kwuru.
24 Ma ndi ezitereri sitere na ndi-Farisi.
25 Ha we jua ya, si ya, Gini mere i nēme baptism, ma ọ buru na gi onwe-gi abughi Kraist ahu, ma i bughi Elaija, ma-ọbu onye-amuma ahu?
26 Jọn zara ha, si, Mu onwem nēji miri nēme baptism: ma otù onye nēguzo n'etiti unu, onye unu nāmaghi;
27 Ya onwe-ya bu Onye nābia n'azum, bú Onye burum uzọ, Onye mu onwem nēkwesighi itọpu eriri akpukpọ-ukwu-Ya.
28 Emere ihe ndia na Bet-bara n'ofè Jọdan, ebe Jọn nēme baptism.
29 N'echi-ya Jọn hu Jisus ka Ọ nābiakute Ya, o we si, Le, Nwa-aturu Chineke, Nke nēbupu nmehie nke uwa.
30 Onye a bu Onye M'kwuru okwu bayere Ya, si, Otù Nwoke nābia n'azum Onye burum uzọ: n'ihi na Ọ buri tutum.
31 Mu onwem amaghi kwa Ya: ma ka ewe me Ya ka ọ puta ìhè nye Israel, n'ihi nka ka m'biaworo nēji miri eme baptism.
32 Jọn we bạ àmà, si, Ahurum Mọ Nsọ ka O si n'elu-igwe nēfeda dika nduru, O we nọgide n'aru Ya.
33 Mu onwem amaghi kwa Ya: ma Onye ziterem ka M'were miri me baptism, Onye ahu sirim, Onye i gāhu Mọ Nsọ ka Ọ nēfedakwasi Ya, nānọgide kwa n'aru Ya, Onye ahu bu Onye nēji Mọ Nsọ nēme baptism.
34 M'we hu, bạ kwa àmà na Onye a bu Ọkpara Chineke.
35 Ọzọ n'echi-ya Jọn guzoro, ya na madu abua nime ndi nēso uzọ-Ya;
36 O we le Jisus anya ka Ọ nējeghari, Ọ si, Le, Nwa-aturu Chineke!
37 Ma abua ahu ndi nēso uzọ-Ya we nu ka ọ nēkwu, ha we so Jisus.
38 Jisus we chigharia, hu ka ha nēso ha, Ọ si ha, Gini ka unu nāchọ? Ha si Ya, Rabai, (nke bu ma asugharia, Onye-ozizí), òle ebe I bi?
39 Ọ si ha, Bianu, hu. Ha we bia hu ebe O biri, ha we nọyere Ya ubọchi ahu: n'ihi na ọ ra ka oge hour nke-iri.
40Otù nime madu abua ahu ndi nuru okwu Jọn, ndi we so Ya, bu Andru, nwa-nne Saimon.
41 O buru uzọ chọta nwa-nne nke aka ya, bú Saimon, si ya, Ayi ahuwo Mesaia, nke bu, ma asughari, Kraist.
42 O we kuru ya biakute Jisus. Ma mbẹ Jisus huru ya, Ọ si, Gi onwe-gi bu Saimon nwa Jona: agākpọ gi Kifas, ma asugharia, nkume.
43 N'echi-ya Jisus chọrọ ipu ga Galili, O we hu Filip, si ya, Som.
44 Ma Filip bu onye Betsaida, obodo Andru na Pita.
45 Filip we chọta Nataniel, si ya, Ayi ahuwo Onye Moses dere ihe bayere Ya n'akwukwọ iwu, Onye ndi-amuma dekwara ihe bayere Ya, Jisus Onye Nazaret, Nwa Josef.
46 Nataniel we si ya, Ọ̀ di ezi ihe puru isi na Nazaret puta? Filip we si ya, Bia, le.
47 Jisus huru Nataniel ka ọ nābiakute Ya, O we kwue okwu bayere ya, si, Le, onye Israel n'ezie, onye aghughọ nādighi ya n'aru!
48 Natanael we si Ya, Òle ebe I si maram? Jisus zara, si ya, Mbẹ Filip akākpọghi gi, mbẹ i nọ n'okpuru osisi fig, ahurum gi.
49 Natanael zara, si Ya, Rabai, Gi onwe-gi bu Ọkpara Chineke; Gi onwe-gi bu eze Israel.
50 Jisus zara, si ya, N'ihi na asim i, Ahurum i n'okpuru osisi fig, ì kwere? ihe kariri ihe ndia ka i gāhu.
51 O we si ya, N'ezie, n'ezie, asim unu, Emesia unu gāhu elu-igwe ka emegheworo ya, hu kwa ndi-mọ-ozi nke Chineke ka ha nārigo nārida kwa n'aru Nwa nke madu.

## ISI NKE 2

1 Ma n'ubọchi nke-atọ ọlulu-nwunye di na Kena nke Galili; nne Jisus nọ kwa n'ebe ahu:
2 Ewe kpọ kwa Jisus, Ya na ndi nēso uzọ-Ya, bia n'ọlulu-nwunye ahu.

3 Ma mbẹ manya-vine kọrọ, nne Jisus we si Ya, Ha enweghi manya-vine.
4 Jisus si ya, Nwanyi, gini ka mu na gi nwekọrọ? oge hour nkem akābiaghi.
5 Nne-ya we si ndi-orù, Ihe ọ bula Ọ si unu, menu ya.
6 Ma n'ebe ahu ite nkume miri isi di, dika ime-ọcha nke ndi-Ju si di, nānagide fir abua ma-ọbu atọ n'otù.
7 Jisus si ha, Were miri bạjue ite miri ahu. Ha we mejue ha rue ọnu-ọnu.
8 O we si ha, Kuputanu ubụ a, buru onye-isi oriri. Ha we buru ya.
9 Ma mbẹ onye-isi oriri ahu deturu miri ahu nke emere manya-vine ire, ma ọ maghi ebe o si puta: (ma ndi-orù ndi dọyere miri ahu mara;) onye-isi oriri we kpọ onye nālu nwunye ọhu;
10 Ọ si ya, Onye ọ bula na-akpa manya-vine ọma na mbu; mbẹ madu ṅubiga-kwa-ra nke-ọma, emesia nke ka njọ: ma gi onwe-gi edebewo ezi manya-vine rue ubụ a.
11 Nmalite ihe-iriba-ama nka ka Jisus mere na Kena nke Galili, we me ka ebube-Ya puta ìhè; ndi nēso uzọ-Ya we kwere na Ya.
12 Mbẹ ihe a gasiri Ọ ridara na Kapanaum, Ya onwe-ya, na nne-Ya, na umu-nne-Ya, na ndi nēso uzọ-Ya: ha we nọgide n'ebe ahu ọ bughi ọtutu ubọchi.
13 Ma ememe ngabiga nke ndi-Ju di nso, Jisus we rigo na Jerusalem;
14 we hu n'ulo uku Chineke ndi nēre ehi na aturu na nduru, na ndi nābạnwe ego ka ha nọduru ala;
15 Ma mbẹ o mesiri ihe-otiti nke udọ̀ ntà, chupu ha nile n'ulo uku Chineke, na aturu na ìgwè ehi; ọ wusi kwa ego ndi nābạnwe ego, kwatu table-ha nile;
16 Ọ si ndi nēre nduru, Chipunu ihe ndia n'ebe a; unu emela ulo Nnam ka ọ buru ulo ahia.
17 Ma ndi nēso uzọ-Ya chetara na edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Ekworo ulo-Gi eripiawom.
18 Ya mere ndi-Ju zara, si ya, Ọ̀ bu ihe-iriba-ama gini ka I nēgosi ayi, ebe I nēme ihe ndia?
19 Jisus zara, si ha, Kwatuenu ulo nsọ a, n'ubọchi atọ M'gēweli kwa ya elu.
20 Ya mere ndi-Ju siri, Ọgu arọ abua na isi ka anēwu ulo nsọ a, ì gēwuli kwa ya n'ubọchi atọ?
21 Ma o nēkwu okwu bayere ulo nsọ nke aru-Ya.
22 Ya mere mbẹ emere ka O si na ndi nwuru anwu bilie, ndi nēso uzọ-Ya chetara na Ọ gwara ha okwu a; ha we kwere ihe edeworo n'akwukwọ nsọ, na okwu Jisus kwuru.
23 Ma mbẹ Ọ nọ na Jerusalem n'ememe ngabiga, n'ememe ahu, ọtutu madu kwere n'aha-Ya, mbẹ ha huru ihe-iriba-ama nile nke Ọ nēme.
24 Ma Jisus araraghi Onwe-ya nye n'aka-ha, n'ihi na Ọ mara madu nile;
25 Ma ọ chọghi ka onye ọ bula bạ àmà bayere madu: n'ihi na ọ mara ihe di nime madu.

**ISI NKE 3**

1 Otù nwoke nime ndi-Farisi di, aha-ya bu Nikọdimọs, onye-isi ndi-Ju:
2 Onye ahu biakutere Jisus n'abali, si Ya, Rabai, ayi matara na Gi onwe-gi bu onye-ozizí siri n'ebe Chineke nọ bia: n'ihi na ọ dighi onye ọ bula puru ime ihe-iriba-ama ndia nke Gi onwe-gi nēme, ọ buru na Chineke anọyere Ya.
3 Jisus zara, si ya, N'ezie, n'ezie, asim i, Ọ buru na amughi madu ọzọ, ọ pughi ihu ala-eze Chineke.
4 Nikọdimọs si ya, Èsi aṅa pu imu madu mbẹ o mere agadi? Ọ̀ puru ibà n'afọ nne-ya nke ubọ̀ abua, ewe mua ya?
5 Jisus zara, si , N'ezie, n'ezie, asim i, Ọ buru na amughi madu site na miri na Mọ Nsọ, ọ pughi ibà n'ala-eze Chineke.
6 Nke amuworo site n'anu-aru bu anu-aru; ma ihe amuworo site na Mọ Nsọ bu mọ.
7 Ka ọ ghara iju gi anya na M'siri gi, Aghaghi imu unu ọzọ.
8 Ifufe nēfe ebe ọ nātọ ya utọ, i nānu kwa olu-ya, ma i mataghi ebe o si puta, na ebe ọ nāga: otú a ka onye ọ bula amuworo site na Mọ Nsọ di.
9 Nikọdimọs zara, si ya, Ìhe ndia si aṅa pu ime?
10 Jisus zara, si ya, Gì onwe-gi bu onye-isi Israel, ma i maghi ihe ndia?
11 N'ezie, n'ezie, asim i, Ayi nēkwu ihe ayi matara, nābạ kwa àmà nke ayi huworo; ma unu anaraghi àmà-ayi.
12 Ọ buru na agwaram unu ihe nke uwa, ma unu ekweghi, ùnu gēsi aṅa kwere, ọ buru na agwam unu ihe nke elu-igwe?
13 Ma ọ dighi onye ọ bula rigoworo n'elu-igwe, ma-ọbughi Onye siri n'elu-igwe ridata, bú Ọkpara nke madu nke bi n'elu-igwe.
14 Ma dika Moses weliri agwọ ahu n'ọzara, ọbuná otú a ka agēbuli Nwa nke madu:
15 Ka onye ọ bula nke kwere na Ya we ghara ila n'iyì, kama ka o nwe ndu ebighi-ebi.
16 N'ihi na Chineke hụrụ ụwa n'anya otú ahụ, na o nyere Ọkpara ọ mụrụ naanị ya, ka onye ọ bụla nke kwere na ya wee ghara ịla n'iyi, kama ka o nwee ndụ ebighị ebi.
17 N'ihi na Chineke eziteghi Ọkpara-Ya n'uwa ka O kpe uwa ikpé; kama ka ewe site n'aka-Ya zọputa uwa.
18 Ekpeghi onye kwere na Ya ikpé: ma ekpewo onye nēkweyeghi na ubụ a, n'ihi na o kweghi n'aha nke Ọkpara Chineke muru nání ya.
19 Ma nke a bụ ikpe ahụ, na ìhè abatawo n'ụwa, ma ndị mmadụ hụrụ ọchịchịrị n'anya kama ìhè, n'ihi na ọlụ ha dị njọ.
20 N'ihi na onye ọ bula nke nēme ihe ọjọ nākpọ Ìhè ahu asì, ọ dighi-abiakute kwa Ìhè ahu, ka ewe ghara ibara omume-ya nile nba.
21 Ma onye nēme ezi-okwu nābiakute Ìhè ahu, ka ewe me ka ọlu-ya nile puta ìhè, na aluworo ha nime Chineke.
22 Mbẹ ihe ndia gasiri Jisus na ndi nēso uzọ-Ya biara n'ala Judia; o we nọgide n'ebe ahu, we me baptism.
23 Jọn nēme kwa baptism n'Inon nke di Salim, n'ihi na miri riri nne n'ebe ahu: ha we bia, ewe me ha baptism.
24 N'ihi na akātubàghi Jọn n'ulo-nkpọrọ.
25Ya mere iju-ajuju putara n'etiti ndi nēso uzọ Jọn na ndi-Ju bayere ime-ọcha.
26 Ha we biakute Jọn, si ya, Rabai, Onye gi na ya nọ n'ofè Jọdan, onye gi onwe-gi bạra àmà nye, le, onye ahu nēme baptism, madu nile nābiakute kwa Ya.
27 Jọn zara, si, Madu apughi inata ihe ọ bula, ma ọ buru na eweghi ya nye ya site n'elu-igwe.
28 Unu onwe-unu nābạram àmà, na M'siri, Mu onwem abughi Kraist ahu, kama na ezitewom n'iru Ya.
29 Onye nwere nwunye bu onye nālu nwunye ọhu: ma eyì nke onye nālu nwunye ọhu, onye nēguzo nānu kwa okwu-Ya, ọ nāṅuri nke-uku n'ihi olu onye nālu nwunye ọhu: ya mere ọṅùm a emezuwo.
30 Ọ ga-aba ụba, ma m ga-ebelata.

31 Onye nēsi n'elu bia ka ihe nile elu: Onye si n'ala puta bu onye uwa, nēkwu okwu uwa: Onye si n'elu-igwe bia ka ihe nile elu.
32 Ma ihe ọ huworo na nke ọ nuru, nke ahu ka Ọ nābạ àmà; ọ dighi kwa onye ọ bula nānara àmà-ya.
33 Onye natara àmà-Ya ewerewo ihe-àmà-Ya kara aka-ya na Chineke bu ezi-okwu.
34 N'ihi na Onye ahu Chineke zitere nēkwu okwu Chineke: n'ihi na Chineke adighi-enye ya Mọ Nsọ n'ọtùtù.
35 Nna hụrụ Ọkpara ya n'anya, ma ọ nyefewo ihe nile n'aka ya.
36 Onye kwere n'Ọkpara ahu nwere ndu ebighi-ebi: ma onye nēkweyeghi Ọkpara ahu agaghi-ahu ndu; ma iwe nke Chineke nādigide n'aru Ya.

**ISI NKE 4**

1 Ya mere, mbẹ Onye-nwe-ayi mara otú ndi-Farisi nuru na Jisus nēme ndi nēso uzọ Jisus, me kwa baptism kari Jọn;
2 (Ọ bu ezie na Jisus onwe-ya emeghi baptism, kama ndi nēso uzọ-Ya;
3 O we si na Judia pua ọzọ ba na Galili.
4 Ọ ghaghịkwa isi na Sameria gafere.
5 O we bia rue obodo Sameria, nke anākpọ Saika, nke di nso òkè ala ahu nke Jekob nyere nwa-ya Josef.
6 Ma olùlù-miri Jekob di n'ebe ahu. Ya mere Jisus, ebe ike gwuru Ya n'ije-Ya, Ọ nọduru ala otú a n'elu olùlù-miri: ọ di ka oge hour nke-isi.
7 Otù nwayi Sameria we bia isere miri: Jisus si ya, Nyem ka m'ṅua.
8 (N'ihi na ndi nēso uzọ-Ya jeruru obodo izuru anu.)
9 Nwayi Sameria ahu we si ya, Gini mere gi onwe-gi, ebe i bu onye-Ju, nāriọ miri n'akam, bú nwayi Sameria? n'ihi na ndị Juu na ndị Sameria adịghị emekọ ihe.
10 Jisus zara, si ya, Ọ buru na i matara onyinye-inata-iru-ọma Chineke, na Onye Ọ bu Nke nāsi gi, Nyem ka m'ṅua; I gāriọ-kwa-ra n'aka-Ya, Ọ we nye gi miri di ndu.
11 Nwayi ahu we si ya, Onye-nwe-ayi, i nweghi ihe isere miri, ma olùlù-miri ahu di omimi: òle ebe i si nwe kwa miri ahu di ndu?
12 Ọ̀ gābu na Gi onwe-gi ka nna-ayi Jekob uku, Onye nyere ayi olùlù-miri ahu, ṅu kwa nime ya, ya onwe-ya, na umu-ya, na anu-ulo-ya?
13 Jisus zara, si ya, Onye ọ bula nke nāṅu miri a, akpiri gākpọ kwa ya nku ọzọ;
14 Ma onye ọ bula nke nāṅu miri nke Mu onwem gēnye ya, akpiri agaghi-akpọ ya nku ma-ọli; ma miri ahu nke M'gēnye ya gābu nime ya olùlù-miri nke nērùputa ba na ndu ebighi-ebi.
15 Nwayi ahu we si ya, Onye-nwe-ayi, nyem miri a, ka akpiri we ghara ikpọm nku, ka m'we ghara ibia isere miri.
16 Jisus si ya, Je, kpọ di-gi, bia n'ebe a.
17 Nwayi ahu zara, si, Enweghm di. Jisus si ya, I kwuwo nke-ọma, si, Enweghim di;
18 N'ihi na di ise ka i nwere; ma onye i nwere ubụ a abughi di-gi: n'ezie ka i kwuru.
19 Nwayi ahu we si Ya, Onye-nwe-ayi, ahurum na Gi onwe-gi bu onye-amuma.
20 Nna-ayi-hà kpọ isi ala n'ugwu a; ma unu onwe-unu nāsi, na Jerusalem ka ebe madu kwesiri ikpọ isi ala nye.
21 Jisus si ya, Nwanyi, kwerem, oge hour nābia, mbẹ unu nāgaghi-akpọ isi ala nye Nnam n'ugwu a ma-ọbu na Jerusalem.
22 Unu nākpọ isi ala nye ihe unu nāmaghi: ayi matara ihe ayi nākpọ isi ala: n'ihi na nzọputa sitere na ndi-Ju.
23 Ma oge hour nābia, ubụ a di kwa, mbẹ ndi nākpọ isi ala n'ezie gākpọ isi ala nye Nnam nime mọ na ezi-okwu: n'ihi na ndi di otú a ka Nnam nāchọ ka ha kpọ isi ala nye Ya.
24 Chineke bu Mọ: ma ndi nākpọ isi ala nye Ya aghaghi ikpọ isi ala nye Ya nime mọ na ezi-okwu.
25 Nwayi ahu si Ya, Amataram na Mesaia nābia, Onye anākpọ Kraist: mbẹ ọ bula ọ gābia, Ọ gākọrọ ayi ihe nile.
26 Jisus si ya, Mu onwem Nke nāgwa gi okwu bu Ya.
27 Ma n'ebe ahu ndi nēso uzọ-Ya bia, ibobo we ju ha anya na Ọ nāgwa nwanyi ahu okwu: ma ọ dighi onye ọ bula siri, Gini ka i nāchọ? ma-ọbu, Gini mere gi na ya nēkwu okwu?
28 Nwayi ahu we rapu ite miri-ya, ba n'obodo, si ndikom ahu,
29 Bia, le otù nwoke, bú Onye kọrọm ihe nile nke M'mere: Ọ̀ bughi nka bu Kraist ahu?
30 Ha we si n'obodo ahu pua, biakute Ya.
31 Ma mbẹ ahu ndi nēso uzọ-Ya nēkpere Ya, si, Onye-ozizí, rie ihe.
32 Ma Ọ siri ha, Enwerem ihe-oriri iri nke unu nāmaghi.
33 Ya mere ndi nēso uzọ-Ya sirita onwe-ha, Ọ̀ di onye wetara ya ihe-oriri?
34 Jisus si ha, Ihe-oririm bu ka M'me ihe Onye ziterem nāchọ, na ka M'luzue ọlu-Ya.
35 Ùnu asighi, Ọnwa anọ fọduru, owuwe-ihe-ubi ewe bia? le, asim unu, welie anya-unu elu, le kwa ubi nile; n'ihi na ha achawo ihe-ubi ubụ a.
36 Ma onye nēwe ihe-ubi nānara ugwọ-ọlu, nāchikọta kwa nkpuru nye ndu ebighi-ebi: ka ma onye nāgha ma onye nēwe ihe ubi we ṅuria ọṅu n'otù.
37 Ma nime nka ka okwu ahu bu ezie, Otù nāgha nkpuru, ma onye ọzọ nēwe ihe-ubi.
38 M'we ziga unu iwere ihe ubi nke unu nādọbụghi onwe-unu n'ọlu nime ya: ndikom ọzọ adọbụru onwe-ha n'ọlu, unu onwe-unu we ba n'ọlu-ha nile.
39 Ma ọtutu n'etiti ndi Sameria nke obodo ahu kwere na Ya n'ihi okwu nwanyi ahu, nke bạra àmà, si, Ọ kọrọm ihe nile nke M'mere.
40 Ya mere mbẹ ndi Sameria biakutere Ya, ha riọ Ya ka Ọ nọyere ha: O we nọgide n'ebe ahu ubọchi abua.
41 Ma ọtụtụ ndị ọzọ kwere n'ihi okwu nke ya;
42 Ma we si nwanyi ahu, Ubụ a ka ayi kwere, ọ bughi n'ihi okwu-Gi: n'ihi na ayi onwe-ayi anuwo Ya, mara kwa na Onye a bu Kraist ahu n'ezie, Onye-nzọputa nke uwa.
43 Ma mbẹ ubọchi abua gasiri Ọ siri n'ebe ahu pua je Galili.
44 N'ihi na Jisus onwe-ya bạ àmà, na onye-amuma enweghi nsọpuru n'ala nke aka ya.
45 Ya mere mbẹ ọ batara na Galili, ndi Galili nara Ya nke-ọma, ebe ha huru ihe nile O mere na Jerusalem n'ememe: n'ihi na ha onwe-ha je-kwa-ra ememe ahu.
46 Ya mere Jisus bia kwa ọzọ na Kena nke Galili, ebe O mere miri ahu ka ọ ghọ manya-vine. Ma otù nwoke nke nējere eze ozi di, nwa-ya nwoke nāria ọria na Kapanaum.
47 Ma mbẹ ọ nuru na Jisus esiwo na Judia puta ba na Galili, Ọ jekuru Ya, riọ Ya ka Ọ ridata, me ka aru di nwa-ya ike: n'ihi na ọ nọ n'ọnu ọnwu.
48 Ya mere Jisus siri ya, Ọ buru na unu ahughi ihe-iriba-ama na ọlu-ebube, unu agaghi-ekwe.

49 Onye-isi ahu si ya, Onye-nwe-ayi, ridata tutu nwam anwu anwu.
50 Jisus si ya, Je; nwa-gi nwoke di ndu. Nwoke ahu we kwere okwu Jisus gwara ya, o we la.
51 Ma mbẹ ọ nārida ubụ a, ndi-orù-ya zutere ya, gosi ya, si, Nwa-gi di ndu.
52 Ya mere ọ jụrụ ha oge awa ahụ mgbe ọ malitere ịdị mma. Ha we si ya, Ụnyahụ na oge hour nke-asa ka aru-ọku rapuru ya.
53 Ya mere nna-ya mara na ọ bu n'otù oge hour ahu, mbẹ Jisus siri ya, Nwa-gi nwoke di ndu: ya onwe-ya we kwere, ya na ulo-ya nile.
54 Nka bu kwa ihe-iriba-ama ọzọ nke-abua nke Jisus mere, mbẹ O siri na Judia puta ba na Galili.

## ISI NKE 5

1 Ma mbẹ ihe ndia gasiri, ememe nke ndi-Ju di; Jisus we rigo na Jerusalem.
2 Ma ọdọ-miri di na Jerusalem n'akuku ọnu-ahia aturu, nke anākpọ n'asusu Hibru Betesda, nke nwere uzọ-nbata ise.
3 N'ime ihe ndị a ka oké ìgwè mmadụ ndị na-adịghị ike, ndị kpuru ìsì, ndị-nkụkụ, ndị akpọnwụworo, tọrọ, na-echere mkpagharị nke mmiri.
4 N'ihi na mọ-ozi nārida na mbẹ ufọdu nime ọdọ-miri ahu, we me ka miri ahu me ka ọ mara: ya mere onye ọ bula nke buru uzọ bata mbẹ nkpabụ nke miri ahu gasiri, ewe me ka aru di ya n'ọria ọ bula o nwere.
5 Ma otù nwoke nọ n'ebe ahu, nke nādighi-aru arọ orú arọ na iri na asatọ.
6 Ma mbẹ Jisus huru ya ka ọ nēdina, ma mara na ọ di ọtutu ubọchi n'okwu a, Ọ si ya, Ì nāchọ ka aru di gi ike?
7 Nwoke ahu nādighi ike we za ya, si, Onye-nwe-ayi, ọ dighi onye ọ bula m'nwere, mbẹ ọ bula miri nāma jijiji, nke gētiyem n'ọdọ-miri: ma mbẹ m'nābia, onye ọzọ nārida n'irum.
8 Jisus si ya, Bilie, chiri ute-gi, je ije.
9 Ngwa ngwa ewe me ka nwoke ahu di ike, o we chiri ute-ya, je ije: ma n'ubọchi ahu bu ubọchi-izu-ike.
10 Ya mere ndi-Ju siri onye ahu emeworo ka ọ di ike, Ọ bu ubọchi-izu-ike: o zighi gi ezi n'iwu iburu ihe-ndina-gi.
11 Ọ zara ha, si, Onye mere ka arum di ike, Onye ahu sirim, Chiri ute-gi, je ije.
12 Ha we jua ya, si, Ònye bu nwoke ahu nke siri gi, Chiri ute-gi, je ije?
13 Ma onye emere ka aru di ya ike amataghi onye ọ bu: n'ihi na Jisus wezugara Onwe-ya, ọtutu madu di kwa n'ebe ahu.
14 Mbẹ ahu Jisus huru ya n'ulo uku Chineke, si ya, Le, emewo ka aru di gi nma: emehie-kwa-la ọzọ, ka ihe ka njọ ghara ime gi.
15 Nwoke ahu we pua, gwa ndi-Ju na ọ bu Jisus, Onye mere ka aru di Ya ike.
16 Ya mere ndi-Ju sobụe Jisus, we chọ uzọ ibụ Ya, n'ihi na o mere ihe ndia n'ubọchi-izu-ike.
17 Ma Jisus zara ha, si, Nnam nālu ọlu rue ubụ a, mu onwem nālu kwa ọlu.
18 Ya mere ndi-Ju nāchọ kari ibụ Ya, n'ihi na ọ bughi nání na O mebiri ubọchi-izu-ike, kama ọ kwu-kwa-ra na Chineke bu Nna-Ya, nēme Onwe-ya ka Ya na Chineke ra.
19 Ya mere Jisus zara, si ha, N'ezie, n'ezie, asim unu, Ọkpara apughi ime ihe ọ bula n'onwe-ya, ma-ọbughi ihe Ọ
huru na Nna-Ya nēme: n'ihi na ihe ọ bula Ọ nēme, ihe ndia ka Ọkpara-Ya nēme kwa otú a.
20 N'ihi na Nnam nāhu Ọkpara-Ya n'anya, nēgosi kwa Ya ihe nile nke Ya onwe-ya nēme: Ọ gēgosi kwa Ya ọlu kariri ndia, ka o we ju unu anya.
21 N'ihi na dịka Nna na-akpọlite ndị nwụrụ anwụ ma na-eme ka ha dị ndụ; otú a Ọkpara-Ya nēme kwa ka onye Ọ nāchọ di ndu.
22 N'ihi na Nnam adighi-ekpe onye ọ bula ikpé, kama o nyewo Ọkpara-Ya ikpé nile;
23 Ka mmadụ nile wee sọpụrụ Ọkpara ahụ, ọbụna dịka ha na-asọpụrụ Nna. Onye na-adịghị asọpụrụ Ọkpara ahụ adịghị asọpụrụ Nna nke zitere ya.
24 N'ezie, n'ezie, asim unu, Onye nānu okwum, kwere kwa n'Onye ziterem, o nwere ndu ebighi-ebi, ọ gaghi-abu kwa ikpé; ma esiwo na ọnwu gabiga ba na ndu.
25 N'ezie, n'ezie, asim unu, Oge hour nābia, ọ di kwa ubụ a, mbẹ ndi nwuru anwu gānu olu Ọkpara Chineke: ma ndi nuru gādi ndu.
26 N'ihi na dika Nnam nwere ndu nime onwe-ya; otú a ka O nye-kwa-ra Ọkpara-Ya ka O nwe ndu nime Onwe-ya;
27 Ma o nyewokwa ya ikike ikpe ikpe, n'ihi na ọ bụ Ọkpara nke mmadụ.
28 Ka ihe a ghara iju unu anya: n'ihi na oge hour nābia, mbẹ ndi nile nọ n'ílì gānu olu-Ya;
29 Ma ga-apụta; ndi mere ezi ihe, rue nbilite-n'ọnwu nke ndu; ma ndi meworo ihe ọjọ, rue nbilite-n'ọnwu nke ikpe.
30 apughm ime ihe ọ bula n'Onwem: dika m'nānu ka m'nēkpe: ikpém bu kwa ezi omume; n'ihi na achọghm ihe nkem, kama ọchichọ nke Nnam Nke ziterem.
31 Ọ bụrụ na m agbaara onwe m àmà, àmà m abụghị eziokwu.
32 Ọ di onye ọzọ nābạm àmà; ma ama-kwa-ram na àmà nke ọ nābạram bu ezi-okwu.
33 Unu zigara Jọn, o we bạ àmà nye ezi-okwu.
34 Ma mu onwem adighi-anata àmà n'aka madu: ma ihe ndia ka m'nēkwu, ka ewe zọputa unu.
35 Ya onwe-ya bu ìhè nēre ere na nke nēnwu enwu: ma unu onwe-unu chọ-kwa-ra ka ọ ṅuria ọṅu n'ìhè-Ya nwa oge.
36 Ma enwerem àmà kariri nke Jọn: n'ihi na ọlu nke Nnam nyeworom ka m'luzue, ọlu ahu nke Mu onwem nālu nābạram àmà, na Nnam ezitewom.
37 Ma Nnam n'onwe-ya, Nke ziterem, abạ-kwa-ram àmà. Unu anughi olu-ya mbẹ ọ bula, unu ahughi kwa udi-ya.
38 Ma unu enweghi okwu-Ya ka Ọ nānọgide nime unu: n'ihi na Onye O zitere, Onye ahu ka unu onwe-unu nēkweghi.
39 Chọọnụ akwụkwọ-nsọ nile; n'ihi na nime ha ka unu nēchè na unu nwere ndu ebighi-ebi: ma ha bu ndi nābạ àmà bayerem.
40 Ma unu achọghi ibiakutem, ka unu we nwe ndu.
41 Anaraghm nsọpuru n'aka madu.
42 Ma amaram unu, na unu enweghi ihu-n'anya Chineke nime unu.
43 Abịaram n'aha Nnam, ma unu anaraghm: ọ buru na onye ọzọ gābia n'aha nke aka Ya, onye ahu ka unu gānara.
44 Ùnu gēsi aṅa pu kwere, ndi nānara otuto n'aka ibe-unu, ma unu achọghi nsọpuru nke sitere n'ebe nání Chineke di?
45 Unu echela na m'gēbo unu ebubo n'iru Nnam: ọ di onye nēbo unu ebubo, bú Moses, onye unu nātukwasi obi.
46 N'ihi na ọ buru na unu kwere Moses, unu gēkwem: n'ihi na o dere ihe bayerem.

47 Ma ọbụrụ na unu ekwetaghị ihe odide ya, olee otu unu ga-esi kwere okwu m nile?

**ISI NKE 6**

1 Mbẹ ihe ndia gasiri Jisus gabigara n’ofè osimiri Galili, nke bu oké osimiri Taiberias.
2 Oké ìgwè madu we so Ya, n'ihi na ha huru ihe-iriba-ama-Ya nile nke Ọ nēme n'aru ndi aru-ọria.
3 Jisus we rigo n'elu ugwu, Ya na ndi nēso uzọ-Ya we nọdu n'ebe ahu.
4 Ma ememe ngabiga, bú ememe ndi-Ju, di nso.
5 Ya mere Jisus weliri anya-Ya elu, hu oké ìgwè madu nābiakute Ya, Ọ si Filip, Òle ebe ayi gāzuta achicha, ka ndia we rie?
6 Ma ihe a ka o kwuru iji nwapụta ya: n’ihi na ya onwe ya matara ihe ọ ga-eme.
7 Filip zara ya, si, Nri ọgu iri ọgu iri ezughị ha, ka onye ọ bula n'etiti ha we were nke-ntà.
8 Otù nime ndi nēso uzọ-Ya, bú Andru, nwa-nne Saimon, si ya,
9 Otù nwa-okoro di n'ebe a, nke nwere obẹ achicha barley ise, na azù abua: ma gini bu ha n'etiti ọtutu madu a?
10 Jisus we si, Menu ka ndikom ahu nọdu ala. Ugbu a ahihia dị ukwuu n'ebe ahụ. Ndikom ahu we nọdu ala, ihe ra ka nnù ndikom ise.
11 Jisus we nara obẹ achicha ahu; mbẹ O kele-kwa-ra, O we kesa ndi nēso uzọ-Ya, nēkèsa kwa ndi nēso uzọ-Ya nye ndi nānọdu ala; na n'otu aka ahụ nke azụ ka ha chọrọ.
12 Mbẹ afọ juru ha, Ọ si ndi nēso uzọ-Ya, Chikọtanu iberibe-iberibe nke fọduru, ka ihe ọ bula ghara ipu.
13 Ya mere ha chikọtara ha, were iberibe obẹ achicha barley ise ahu juputa nkata iri na abua, nke fọduru nye ndi riworo.
14 Ya mere ndikom ahu, mbẹ ha huru ihe-iriba-ama ahu nke Jisus mere, ha siri, N'ezie nka bu onye-amuma ahu nke nābia n'uwa.
15 Ya mere mbẹ Jisus mara na ha gābia chiri Ya n'ike, me Ya eze, Ọ we pua ọzọ n'ugwu nání Ya.
16 Ma mbẹ o ruru anyasi ubụ a, ndi nēso uzọ-Ya ridara n'oké osimiri;
17 Ha we ba n'ubọ, gabiga n'ofè oké osimiri rue Kapanaum. Ma ugbu a ọchịchịrị gbara, ma Jizọs abịakwuteghị ha.
18 Oké osimiri we nēbili n'ihi oké ifufe nēfe.
19 Ya mere mbẹ ha ruru ihe ra ka furlong orú na ise ma-ọbu orú na iri, ha hu Jisus ka Ọ nēje ije n'elu oké osimiri, nābiaru kwa ubọ nso: ha we tua egwu.
20 Ma Ọ si ha, Ọ bu Mu onwem; atula egwu.
21 Ya mere ha were afọ-ofufo kpọba Ya n'ubọ: ngwa ngwa ubọ ahu we rute n'ala ebe ha nāga.
22 N'echi-ya, mbẹ ndi ahu ndi guzoro n'ofè oké osimiri huru na ọ dighi ubọ ọzọ di n'ebe ahu, ma-ọbughi nke ndi nēso uzọ-Ya batara, na Jisus esoghi kwa ndi nēso uzọ-Ya ba n'ubọ ahu, kama na nke-Ya ndị na-eso ụzọ na-apụ nanị ha;
23 (Ma ubọ ọzọ si na Taiberias bia nso ebe ha nēri nri, mbẹ Onye-nwe-ayi nyesiri ekele:)
24 Ya mere mbẹ ndi-Ju huru na Jisus anọghị n'ebe ahu, ma ndi nēso uzọ-Ya, ha we bạ kwa, bia na Kapanaum, nāchọ Jisus.
25 Ma mbẹ ha chọtara ya n'ofè oké osimiri, ha siri ya, Rabai, òle mbẹ I biaruru ebe a?
26 Jisus zara ha, si, N'ezie, n'ezie, asim unu, Unu nāchọm, ọ bughi n'ihi na unu huru ihe-iriba-ama nile, kama n'ihi na unu riri ufọdu nime obẹ achicha ahu, riju kwa afọ.
27 Unu adọla ọlu aka nye ihe-oriri nke nāla n'iyì, kama were were ihe-oriri ahu nādigide rue ndu ebighi-ebi, nke Nwa nke madu gēnye unu: n'ihi na Onye ahu ka Chineke, bú Nna, kaa.
28 Ha we si ya, Gini ka ayi gēme, ka ayi we lu ọlu Chineke?
29 Jisus zara, si ha, Nka bu ọlu Chineke, ka unu kwere n'Onye ahu Ọ zitere.
30 Ya mere ha siri Ya, Ọ̀ bu kwa ihe-iriba-ama gini ka I nēme, ka ayi we hu, kwere kwa Gi? gịnị ka ị na-arụ?
31 Nna-ayi-hà riri manna n'ọzara; dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ, si, O nyere ha nri sitere n'elu-igwe ka ha rie.
32 Jisus we si ha, N'ezie, n'ezie, asim unu, Ọ bughi Moses nyere unu nri ahu nke sitere n'elu-igwe; ma Nnam nēnye unu ezi nri nke sitere n'elu-igwe.
33 N'ihi na nri nke Chineke bu Onye ahu Nke nēsi n'elu-igwe ridata, nēnye kwa uwa ndu.
34 Ha we si ya, Onye-nwe-ayi, nēnye ayi achicha nka mbẹ nile.
35 Jisus we si ha, Mu onwem bu nri nke ndu: Onye nābiakutem, agu agaghi-agu ya ma-ọli; ma onye kwere na Mu, akpiri agaghi-akpọ ya nku ma-ọli rue mbẹ ebighi-ebi.
36 Ma asim unu, na unu ahuwokwam, ma unu ekweghi.
37 Ihe nile nke Nna na-enye m ga-abịakwute m; ma onye nābiakutem, M'gaghi-achupu ma-ọli.
38 N'ihi na esim n'elu-igwe ridata, ọ bughi ime uche nkem, kama ime uche Onye ziterem.
39 Ma nke a bụ uche Nna nke zitere m, ka ihe nile o nyeworo m ghara itufu ihe ọ bụla, kama ka m’we welie ya ọzọ n’ụbọchị ikpeazụ.
40 Ma nka bu uche Onye ziterem, ka onye ọ bula nke nāhu Ọkpara-Ya, nke kwere kwa na Ya, we nwe ndu ebighi-ebi: M'gēme kwa ka o si n'ọnwu bilie n'ubọchi ikpe-azu.
41 Ya mere ndi-Ju tamuru Ya, n'ihi na Ọ siri, Mu onwem bu nri ahu nke siri n'elu-igwe ridata.
42 Ha we si, Onye a, Ọ̀ bughi Jisus, Nwa Josef, Onye ayi mara nna-Ya na nne-Ya? Ò si kwa aṅa si, M'si n'elu-igwe ridata?
43 Ya mere Jisus zara, si ha, Unu atamula n'etiti onwe-unu.
44 Ọ dighi onye ọ bula puru ibiakutem, ma-ọbughi na Nna nke ziterem dọtara ya: M’gēme kwa ka o bilie n’ubọchi ikpe-azu.
45 Edewo ya n'akwukwọ nsọ n'akwukwọ, si, Ha nile gābu kwa ndi Chineke nēzí ihe. Ya mere onye ọ bula nke nuru, ma muta-kwa-ra ihe n'ọnu Nnam, nābiakutem.
46 Ọ bughi na onye ọ bula huworo Nnam, ma-ọbughi onye ahu nke sitere na Chineke, ya onwe-ya ahuwo Nnam.
47 N’ezie, n’ezie, asim unu, Onye nēkwere na Mu nwere ndu ebighi-ebi.
48 Abụ m achịcha nke ndụ ahụ.
49 Nna-unu-hà riri manna n'ọzara, we nwua.
50 Nka bu nri nke nēsi n'elu-igwe ridata, ka madu we rie nime ya, we ghara inwu.
51 Mu onwem bu nri di ndu nke siri n'elu-igwe ridata: ọ buru na onye ọ bula rie nri a, ọ gādi ndu rue mbẹ ebighi-ebi: nri nke Mu onwem nēnye bu kwa anu-arum, nke M'gēnye n'ihi ndu nke uwa.
52 Ya mere ndi-Ju nālurita n'etiti onwe-ha, si, Nwoke a gēsi aṅa nye ayi anu-aru-ya ka ayi rie?

53 Jisus we si ha, N'ezie, n'ezie, asim unu, Ọ buru na unu erighi anu-aru nke Nwa nke madu, we ṅua ọbara-Ya, unu enweghi ndu nime unu.
54 Onye nēri anu-arum, nāṅu kwa ọbaram, nwere ndu ebighi-ebi; M'gēme kwa ka ọ bilie n'ubọchi ikpe-azu.
55 N'ihi na anu-arum bu ihe-oriri n'ezie, ọbaram bu kwa ihe-ọṅuṅu n'ezie.
56 Onye nēri anu-arum, nāṅu kwa ọbaram, nānọgide nimem, Mu onwem kwa nime ya.
57 Dika Nnam di ndu ziterem, Mu onwem nādi kwa ndu site na Nnam: otú a ka onye nērim gādi ndu site na Mu.
58 Nka bu nri ahu nke siri n'elu-igwe ridata: ọ bughi dika nna-unu-hà riri manna we nwua: onye nēri achicha nka gādi ndu rue mbẹ ebighi-ebi.
59 Ihe ndia ka O kwuru n'ulo-nzukọ, mbẹ Ọ nēzí ihe na Kapanaum.
60 Ya mere ọtutu nime ndi nēso uzọ-Ya, mbẹ ha nuru nka, si, Okwu a di arọ́; ònye gānu ya?
61 Ma mbẹ Jisus mara n'onwe-ya na ndi nēso uzọ-Ya nātamu ntamu bayere ya, Ọ si ha, Ihe a ọ̀ nāsujọ unu?
62 Gịnị ma ọbụrụ na unu ga-ahụ Nwa nke mmadụ ka ọ na-arịgoro n'ebe ọ nọbu?
63 Ọ bu Mọ Nsọ nēme ka madu di ndu; anu-aru adighi-aba urù ọ bula: okwu nile nke Mu onwem nāgwa unu, ha bu mọ, ha bu kwa ndu.
64 Ma e nwere ụfọdụ n'ime unu ndị na-ekweghị. N'ihi na Jisus mara site na mbu ndi ha bu ndi nēkweghi, na onye gārara Ya nye.
65 O we si, N'ihi nka ka m'si unu, na ọ dighi onye ọ bula puru biakutem, ma-ọbughi na enyeghi ya site na Nnam.
66 Site na mbẹ ahu ọtutu nime ndi nēso uzọ-Ya laghachiri, ha esoghi kwa Ya nējeghari ọzọ.
67 Ya mere Jisus siri ndi-ozi iri na abua ahu, Ùnu onwe-unu gāla kwa?
68 Saimon Pita zara ya, si, Onye-nwe-ayi, ònye ka ayi gālakuru? I nwere okwu nke ndu ebighi-ebi.
69 Ma anyị kwere ma mara na ị bụ Kraịst ahụ, Ọkpara nke Chineke dị ndụ.
70 Jisus zara ha, si, Ọ̀ bughi Mu onwem rọputara unu iri na abua, ma otù onye nime unu bu ekwensu?
71 O kwuru okwu bayere Judas Iskariot nwa Saimon: n'ihi na ọ bu onye ahu gārara Ya nye, ebe ọ bu otù nime ndi-ozi iri na abua ahu.

## ISI NKE 7

1 Mbẹ ihe ndia gasiri Jisus jere ije na Galili: n'ihi na Ọ chọghi ijeghari na Judia, n'ihi na ndi-Ju nāchọ ibụ Ya.
2 Ma ememe ulo-ntu nke ndi-Ju di nso.
3 Ya mere umu-nne-Ya siri Ya, Si n'ebe a pua, je na Judia, ka ndi nēso uzọ-Gi we hu kwa ọlu I nālu.
4 N'ihi na ọ dighi onye ọ bula nēme ihe ọ bula na nzuzo, Ma ya onwe-ya nāchọ ka ewe mara ya. Ọ bụrụ na i mee ihe ndị a, gosi ụwa onwe gị.
5 N'ihi na umu-nne-Ya ekweghi na Ya.
6 Jisus we si ha, Ogem akērughi: ma mbẹ unu di njikere mbẹ dum.
7 Ụwa apụghị ịkpọ unu asị; ma mụ, ọ kpọrọ asị, n'ihi na a na m agba ama maka ya, na ọrụ ya dị njọ.
8 Rigonu n'ememe a: m'gaghi-arigo rue ememe a ọzọ; n'ihi na ogem akēzughi eru.
9 Mbẹ Ọ gwasiri ha okwu ndia, Ọ nānọgide na Galili.
10 Ma mbẹ umu-nne-ya rigoro, ya onwe-ya we rigo-kwa-ra ememe ahu, ọ bughi n'iru ọra, kama dika ọ bu na nzuzo.
11 Ndi-Ju we chọ Ya n'ememe ahu, si, Òle ebe Ọ nọ?
12 Ma ọtutu ntamu we di n'etiti ndi-Ju bayere Ya: n'ihi na ufọdu nāsi, Ọ bu ezi nwoke: ndi ọzọ nāsi, É-è; ma ọ na-aghọgbu ndị mmadụ.
13 Ma ọ dighi onye ọ bula nēkwuwa okwu bayere Ya n'ihi egwu ndi-Ju.
14 Ma dika n'etiti ememe ahu Jisus rigoro n'ulo uku Chineke, nēzí ihe.
15 Ibobo we nwua ndi-Ju, si, Nwoke a si aṅa mara akwukwọ, ebe ọ nāmutaghi ihe?
16 Jisus zara ha, si, Ozizim abughi nkem, kama ọ bu nke Onye ziterem.
17 Ọ bụrụ na onye ọ bụla ga-eme ihe ọ chọrọ, ọ ga-amata ozizi ahụ, ma ọ bụ nke Chineke, ma-ọbụ na m na-ekwu n'onwe m.
18 Onye nēkwu okwu n'onwe-ya nāchọ otuto nke aka ya: ma onye nāchọ otuto nke onye zitere ya, onye ahu bu onye ezi-okwu, ọ dighi kwa ajọ omume di nime ya.
19 Ọ̀ bughi Moses nyere unu iwu, ma ọ dighi onye ọ bula nime unu nēdebe iwu ahu? Gịnị mere unu ji na-achọ igbu m?
20 Ndi Israel we za, si, I nwere mọ ọjọ: ònye nāchọ ibụ gi?
21 Jisus zara, si ha, Otù ọlu ka m'luworo, ibobo we ju unu nile anya.
22 Moses we nye unu obibì-úgwù; (ọ bughi n'ihi na o sitere n'aka Moses, kama o sitere na nna-ayi-hà;) unu nēbì kwa nwoke úgwù n'ubọchi-izu-ike.
23 Ọ buru na ebì madu úgwù n'ubọchi-izu-ike, ka ewe ghara imebi iwu Moses; Ùnu nēwesanum iwe, n'ihi na emewom ka nwoke di ike n'ubọchi-izu-ike?
24 Unu ekpela ikpe dika ọria, kama kpenu ikpé ziri ezi.
25 Ya mere ufọdu nime ndi Jerusalem siri, Ọ̀ bughi Onye a, Nke ha nāchọ ibụ?
26 Ma, le, ọ nēkwu nkwuwa okwu, ma ha adighi-agwa ya okwu ọ bula. Ndị ọchịchị hà maara n'ezie na onye a bụ Kraịst ahụ?
27 Otú ọ di, ayi matara nwoke a ebe o si puta: ma mbẹ Kraist-ayi gābia, ọ dighi onye ọ bula mara ebe O si puta.
28 Ya mere Jisus tisiri nkpu n'ulo uku Chineke mbẹ Ọ nēzi ihe, si, Unu onwe-unu ma-kwa-ram, unu ama-kwa-ra ebe M'si puta: ma Mu onwem esiteghi n'Onwem, kama Onye ziterem bu onye ezi-okwu, Onye unu nāmaghi.
29 Ma Mu onwem mara Ya: n'ihi na esim n'ebe Ọ nọ puta, Ya onwe-ya we zitekwam.
30 Ya mere ha chọrọ ijide Ya: ma ọ dighi onye ọ bula tukwasiri Ya aka, n'ihi na oge hour Ya akābiaghi.
31 Ma ọtutu nime ndi-Ju kwere na Ya, si, Mbẹ Kraist-ayi gābia, Ọ̀ gēme ihe-iriba-ama kari ndia nke Onye a meworo?
32 Ndi-Farisi nuru na ndi-Ju nātamu ihe di otú a bayere Ya; ndi-Farisi na ndi-isi-nchu-àjà we ziga ndi-orù ka ha kuru Ya.
33 Jisus we si ha, Ọ fọduru nwa oge Mu na unu gānọ, m'we jekuru Onye ziterem.
34 Unu gāchọm, ma unu agaghi-achọtam: ma ebe Mu onwem nọ, unu apughi ibia.
35 Ya mere ndi-Ju siri n'etiti onwe-ha, Òle ebe Ọ gāla, ka ayi we ghara ichọta Ya? ọ̀ gāgakuru ndi bạsasara n'etiti mba nile, izí ndi mba ọzọ ihe?
36 Gini bu okwu okwu a nke Ọ siri, Unu gāchọm, ma unu agaghi-achọtam: ma ebe Mu onwem nọ, unu apughi ibia?

37 N'ubọchi ikpe-azu, bú oké ubọchi ahu nke ememe ahu, Jisus guzoro, tie nkpu, si, Ọ buru na akpiri kpọrọ onye ọ bula nku, ya biakutem, ṅua.
38 Onye nēkwere na Mu, dika ihe edeworo n'akwukwọ nsọ kwuworo, si, n'afọ-ya ka osimiri nke miri di ndu gēsi nērùputa.
39 (Ma nka ka o kwuru okwu bayere Mọ Nsọ, nke ndi kwere na Ya gānata: n'ihi na akēnyeghi Mọ Nsọ, n'ihi na eweghi Jisus otuto.)
40 Ya mere ọtutu n'etiti ndi-Ju, mbẹ ha nuru okwu a, si, N'ezie Onye a bu onye-amuma ahu.
41 Ndi ọzọ nāsi, Onye a bu Kraist ahu. Ma ufọdu nāsi, Kraist, ọ̀ gēsi na Galili puta?
42 Ọ̀ bughi na ihe edeworo n'akwukwọ nsọ ekwughi na Kraist-ayi nēsi na nkpuru Devid puta, site kwa n'obodo Betlehem, ebe Devid nọ?
43 Ya mere nkewa we di n'etiti ndi-Ju n'ihi ya.
44 Ma ụfọdụ n'ime ha gaara ewere ya; ma ọ dighi onye ọ bula tukwasiworo ya aka.
45 Ya mere ndi-orù biakutere ndi-isi-nchu-àjà na ndi-Farisi; ha we si ha, Gini mere unu emeghi ka ọ bia?
46 Ndi nēje ozi we za, si, Ọ dighi mbẹ ọ bula onye ọ bula nēkwu okwu dika nwoke a.
47 Ya mere ndi-Farisi zara ha, si, Àghọ-kwa-ra unu onwe-unu?
48 Ọ̀ di onye nime ndi-isi ma-ọbu n'etiti ndi-Farisi kwere na Ya?
49 Ma ndị a bụ ndị na-amaghị iwu bụ ndị a bụrụ ọnụ.
50 Nikọdimọs si ha, (Onye biakutere Jisus n'abali, ebe ọ bu otù nime ha,)
51 Ọ̀ bu onye ọ bula iwu-ayi nēkpe, tutu ọ nu ya, we mara ihe ọ nēme?
52 Ha zara, si Ya, Gì onwe-gi bu kwa onye Galili? Chọọnụ, lekwa anya: n'ihi na ọ dịghị onye amụma si na Galili pụta.
53 Ma onye ọ bula la n'ulo-ya.

**ISI NKE 8**

1 Jisus gara n'ugwu Oliv.
2 Ma n'isi-ututu ọ biaghachiri n'ulo uku Chineke, ndi-Ju nile we biakute Ya; o we nọdu ala, nēzí ha ihe.
3 Ndi-ode-akwukwọ na ndi-Farisi we kutara Ya otù nwanyi ejidere n'ikwa-iko; ma mbẹ ha debere ya n'etiti;
4 Ha si Ya, Onye-ozizí, ewerewo nwanyi a n'ikwa-iko, n'ọlu-ya.
5 Ma Moses n'iwu nyere ayi iwu ka agātu ndi di otú a na nkume: ma gini ka Gi onwe-gi nēkwu?
6 Nke a ka ha kwuru, nānwa Ya, ka ha we nwe ibo Ya ebubo. Ma Jisus ruru ala, were nkpisi-aka-Ya de ihe n'ala, dika ọ nānughi ha.
7 Ya mere mbẹ ha nāju Ya, O weliri Onwe-ya elu, si ha, Onye nēnweghi nmehie n'etiti unu, ya buru uzọ tu ya nkume.
8 O we rudata ọzọ, de ihe n'ala.
9 Ma ndi nuru ya, ebe akọ-na-uche-ha mara ya, we pua n'otù n'otù, malite na ndi-okenye, we rue ndi-ikpe-azu: ewe rapuru Jisus nání Ya, na nwanyi ahu nēguzo n'etiti.
10 Ma Jisus weliri Onwe-ya elu, ma ọ dighi onye ọ bula ma-ọbughi nwanyi ahu, Ọ si ya, Nwanyi, òle ebe ndi ahu nēbo gi ebubo nọ? ọ̀ dighi onye ma gi ikpe?
11 Ọ si, Ọ dighi nwoke, Onye-nwe-ayi. Jisus we si ya, Mu onwem adighi-ama kwa gi ikpé: je, emehie-kwa-la ọzọ.
12 Jisus we gwa ha okwu ọzọ, si, Mu onwem bu Ìhè nke uwa: onye nēsom agaghi-ejeghari n'ọchichiri, kama ọ gēnwe ìhè nke ndu.
13 Ya mere ndi-Farisi siri Ya, Gi onwe-gi nāba àmà bayere Onwe-gi; Ihe ndekọ gị abụghị eziokwu.
14 Jisus zara, si ha, Ọ buru na Mu onwem aba àmà nye Onwem, ma àmàm bu ezi-okwu: n'ihi na amawom ebe M'siri bia, na ebe Mu onwem nāla; ma unu onwe-unu apughi ima ebe M'si bia, na ebe Mu onwem nāla.
15 Unu nēkpe ikpe dika anu-aru si di; M na-ekpe ikpe ọ bụla.
16 Ma ọ buru na Mu onwem ekpe, ikpém bu ezi-okwu: n'ihi na anọghm náním, kama Mu onwem na Nna Nke ziterem.
17 Ọzọ kwa edewo ya n'akwukwọ iwu-unu, na àmà nke madu abua bu ezi-okwu.
18 Mu onwem bu onye nāba̧ra Onwem àmà, ma Nnam Nke ziterem nāba̧ram àmà.
19 Ya mere ha siri Ya, Òle ebe Nna-gi nọ? Jisus zara, si, Unu amaghm, ma-ọbu Nnam: ọ buru na unu maram, unu gāma kwa Nnam.
20 Okwu ndia ka Jisus kwuru n'ulo-àkù, mbẹ Ọ nēzí ihe n'ulo uku Chineke: ọ dighi kwa onye ọ bula tukwasiri Ya aka; n'ihi na oge hour Ya akābiaghi.
21 Jisus we si ha ọzọ, Mu onwem nāla, unu gāchọm, gānwu kwa na nmehie nile unu: ebe Mu onwem nāga, unu apughi ibia.
22 Ya mere ndi-Ju siri, Ọ̀ gēbụ onwe-ya? n'ihi na ọ nāsi, Ebe Mu onwem nāla, unu apughi ibia.
23 Ọ si ha, Unu si n'okpuru puta; Mu onwem si n'elu bia: unu bu nke uwa nka; Abụghị m nke ụwa a.
24 Ya mere asim unu, na unu gānwu na nmehie nile unu: n'ihi na ọ buru na unu ekweghi na Mu onwem bu Ya, unu gānwu na nmehie nile unu.
25 Ha we si ya, Ì bu onye? Jisus we si ha, Ọbuná nke ahu nke M'siri unu site na mbu.
26 Enwerem ọtutu ihe ikwu na ikpe unu: ma Onye ziterem bu onye ezi-okwu; ihe M'nuru n'ọnu-Ya ka Mu onwem nāgwa uwa.
27 Ha aghọtaghị na ọ gwara ha okwu banyere Nna.
28 Ya mere Jisus siri ha, Mbẹ unu gēweliri Nwa nke madu elu, mbẹ ahu ka unu gāmara na Mu onwem bu Ya, na Mu onwem nēme kwa ihe ọ bula n'Onwem; ma dịka Nna m kuziri m, m na-ekwu ihe ndị a.
29 Ma Onye ziterem nọyerem: Nnam arapughi Mu onwem; n'ihi na Mu onwem nēme ihe nātọ Ya utọ mbẹ nile.
30 Ma mbẹ Ọ nēkwu okwu ndia, ọtutu madu kwere na Ya.
31 Ya mere Jisus siri ndi-Ju ndi kwere na Ya, Ọ buru na unu anọgide n'okwum, unu bu kwa ndi nēso uzọm n'ezie;
32 Ma unu ga-amata ezi-okwu, ma ezi-okwu ga-eme ka unu nwere onwe unu.
33 Ha zara ya, si, Ayi bu nkpuru Abraham, ma ọ dighi mbẹ ọ bula ayi bu orù onye ọ bula: gi onwe-gi si aṅa si, Agēme ka unu nwere onwe-unu?
34 Jisus zara ha, si, N'ezie, n'ezie, asim unu, Onye ọ bula nke nēme nmehie bu orù nke nmehie.
35 Ma orù adighi-anọgide n'ulo rue mbẹ ebighi-ebi: ma Ọkpara-Ya nādigide mbẹ ebighi-ebi.
36 Ya mere ọ buru na Ọkpara-Ya gēme ka unu pua n'orù, unu gābu ndi nwere onwe-unu n'ezie.
37 Amawom na unu bu nkpuru Abraham; ma unu nāchọ igbum, n'ihi na okwum enweghi ọnọdu nime unu.

38 Ihe M'huru n'ebe Nnam ka mu onwem nēkwu: ma unu nēme ihe unu huru n'aka nna-unu.
39 Ha zara, si ya, Abraham bu nna-ayi. Jisus si ha, Ọ buru na unu bu umu Abraham, unu gālu ọlu Abraham.
40 Ma ubụ a unu nāchọ ibụm, bú nwoke nke gwaworo unu ezi-okwu, nke M'nuru n'ọnu Chineke: Abraham emeghị nka.
41 Unu onwe-unu nālu ọlu nna-unu. Ha we si ya, Ọ bughi kwa ikwa-iko ka ayi muworo; ayi nwere otù Nna, bú Chineke.
42 Jisus siri ha, Ọ buru na Chineke bu Nna-unu, unu gāhum n'anya: n'ihi na Mu onwem siri n'ebe Chineke nọ puta; m'we bia kwa n'Onwem, kama Ya onwe-ya ziterem.
43 Gini mere unu aghọtaghi okwum? ọbuná n'ihi na unu apughi inu okwum.
44 Unu sitere na nna-unu ekwensu, ma ọchichọ nile nke nna-unu ka unu gēme. Ọ bu obụ-madu site na mbu, ma o guzoghi n'ezi-okwu, n'ihi na ezi-okwu adighi nime ya. Mbẹ ọ bula ọ nēkwu okwu-ugha, o nēkwu ihe sitere n'onwe-ya: n'ihi na onye-ugha ka ọ bu, na nna-ya.
45 Ma n'ihi na asim unu ezi-okwu, unu ekweghim.
46 Ọ̀ bu onye nime unu nāgum nmehie? Ma ọ buru na Mu onwem nēkwu ezi-okwu, gini mere unu nēkweghm?
47 Onye sitere na Chineke nānu okwu Chineke: n'ihi nka unu anughi ha, n'ihi na unu esiteghi na Chineke.
48 Ya mere ndi-Ju zara, si ya, Ayi sighi nke-ọma na Gi onwe-gi bu onye Sameria, i nwe-kwa-ra mọ ọjọ?
49 Jisus zara, si, Enweghịm mọ ọjọ; ma Mu onwem nāsọpuru Nnam, ma unu nēlelim.
50 Ma achọghm otuto nkem: O nwere onye nāchọ nēkpe kwa ikpe.
51 N'ezie, n'ezie, asim unu, Ọ buru na onye ọ bula edebe okwum, ọ gaghi-ahu ọnwu rue mbẹ ebighi-ebi.
52 Ya mere ndi-Ju siri ya, Ubụ a ka ayi mara na i nwere mọ ọjọ. Abraham anwuwo, na ndi-amuma; ma gi onwe-gi nāsi, Ọ buru na onye ọ bula edebe okwum, ọ gaghi-edetu ọnwu ire rue mbẹ ebighi-ebi.
53 Gì onwe-gi ka nna-ayi Abraham uku, onye nwuru anwu? ma ndi-amuma anwuwo: ònye ka I nēme onwe-gi?
54 Jisus zara, si, Ọ buru na asim Onwem, nsọpurum abughi ihe ọ bula: Nnam bu Onye nāsọpurum; Onye unu nāsi, na Ọ bu Chineke-unu;
55 Ma unu amaghi Ya; ma Mu onwem mara Ya: ma ọ buru na asim, Amataghm Ya, M'gābu onye-ugha dika unu: ma amawom Ya, nēdebe kwa okwu-Ya.
56 Ọ ṅuriri nna-unu Abraham nke-uku ihu ubọchim: O we hu ya, we ṅuria.
57 Ndi-Ju we si ya, I bạghi ọgu arọ abua na iri, ì hu-kwa-ra Abraham?
58 Jisus siri ha, N'ezie, n'ezie, asim unu, tutu Abraham akādi, Mu onwem nọ.
59 Ya mere ha weliri nkume itu Ya: ma Jisus zoro onwe-ya, si n'ulo uku Chineke pua, nējeghari n'etiti ha, we gabiga.

**ISI NKE 9**

1 Ma mbẹ Jisus nāgabiga, ọ hu otù nwoke nke kpuru ìsì site n'afọ-ya.
2 Ndi nēso uzọ-Ya we jua Ya, si, Onye-ozizí, ònye mehiere, Nwoke a ma-ọbu ndi muru ya, na amuwo Ya n'ìsì?
3 Jisus zara, si, Nwoke a, ma-ọbu ndi muru ya emehieghi: kama ka ewe me ka ọlu Chineke puta ìhè nime Ya.
4 Aghaghm lua ọlu Onye ziterem, mbẹ ubọchi di: abali nābia, mbẹ ọ nādighi onye ọ bula nālu ọlu.
5 Ọ bụrụhaala na m nọ n'ụwa, abụ m ìhè nke ụwa.
6 Ma mbẹ o kwusiri okwu ndia, Ọ bạsa ọnu-miri n'ala, were kwa urọ were urọ te anya onye-ìsì ahu;
7 Ọ si ya, Je, sa miri n'ọdọ-miri Sailoam, (nke bu, ma asugharia, Ezitere.) O we je, sa aru, bia nāhu uzọ.
8 Ya mere ndi-abạta-obi-ya, na ndi huru Ya na mbẹ gara aga na ọ kpuru ìsì, si, Onye a, Ọ̀ bughi Onye ahu Nke nānọdu ala nāriọ?
9 Ufọdu nāsi, Nka bu Ya: ndi ọzọ nāsi, Ọ di ka ya: ma ọ siri, Mu onwem bu Ya.
10 Ya mere ha siri Ya, Èsi aṅa meghe anya-gi abua?
11 Ọ zara, si, Otù nwoke nke anākpọ Jisus mere urọ, te kwa anyam abua manu, sim, Jekuru ọdọ-miri Sailoam, sa miri: m'we je sa miri, we hu uzọ.
12 Ha we si ya, Òle ebe Ọ nọ? Ọ si, Amaghm.
13Ha kpọtara ndị Farisii onye ahụ kpuru isi na mbụ.
14 Ma ọ bu ubọchi-izu-ike, mbẹ Jisus mere urọ, we saghe anya-ya abua.
15 Ya mere ndi-Farisi ju-kwa-ra ya ọzọ otú o si hu uzọ. Ọ si ha, Ọ tukwasi urọ n'anyam abua, m'we sa miri, hu.
16 Ya mere ufọdu nime ndi-Farisi siri, Nwoke a esiteghi na Chineke, n'ihi na ọ dighi-edebe ubọchi-izu-ike. Ndi ọzọ nāsi, Òle otú onye-nmehie gēsi alu ihe-iriba-ama di otú a? Nkewa we di n'etiti ha.
17 Ha nāsi kwa onye-ìsì ahu ọzọ, Gini ka gi onwe-gi nēkwu bayere Ya, na O meghere anya-gi? Ọ si, Onye-amuma ka ọ bu.
18 Ma ndị Juu ekwetaghị gbasara ya, na ọ kpuworị ìsì, ma mee ka ọ hụ ụzọ, ruo mgbe ha kpọrọ nne na nna nke onye ahụ mere ka ọ hụ ụzọ.
19 Ha we jua ha, si, Onye a bu nwa-unu, onye unu nāsi na amuwo kpuru ìsì? ọ̀ bu kwa otú a ka Ọ nāhu ubụ a?
20 Ndi muru ya zara ha, si, Ayi matara na nka bu nwa-ayi, na amuwo kwa ya n'ìsì;
21 Ma site n'ụzọ ọ na-ahụ ugbu a, anyị amaghị; ma-ọbu onye meghere anya-Ya, ayi amataghi: o mewo agadi; jua ya: Ọ gēkwu okwu bayere Onwe-ya.
22 Okwu ndia ka ndi muru ya kwuru, n'ihi na ha nātu egwu ndi-Ju: n'ihi na ndi-Ju ekwekọrịtawo ubụ a, na ọ buru na onye ọ bula gēkwuputa na Ya bu Kraist, ewe chupu ya n'ulo-nzukọ-ha.
23 Ya mere ndi muru-ya siri, O mewo agadi; juo ya.
24 Ya mere ha kpọ kwa nwoke ahu nke kpuru ìsì ọzọ, si ya, Nye Chineke ekele: ayi matara na nwoke a bu onye-nmehie.
25 Ọ zara, si, Ma Ọ bu onye-nmehie ma-ọbu na ọ dighi, amataghm: otù ihe ka m'matara, na, ma m'buru ìsì, ubụ a m'nāhu uzọ.
26 Ya mere ha si Ya ọzọ, Gini ka O mere gi? Ò si aṅa meghe anya-gi?
27 Ọ zara ha, si, Agwawom unu ubụ a, ma unu anughi: gini mere unu nāchọ inu ya ọzọ? unu onwe-unu gābu kwa ndi nēso uzọ-Ya?
28 Ya mere ha kwujọrọ Ya, si, Gi onwe-gi bu onye nēso uzọ-Ya; ma ayi bu ndi nēso uzọ Moses.
29 Ayi ma-kwa-ra na Chineke gwara Moses okwu: ma nwoke a, ayi amataghi ebe o si puta.
30 Nwoke ahu zara, si ha, Gini mere ihe di ebube di nime ya, na unu amaghi ebe O si bia, ma O meghere anyam abua.

31 Ma ayi mara na Chineke adighi-anu nti ndi-nmehie: ma ọ buru na onye ọ bula bu onye nēfè Chineke, nēme kwa ihe Ọ nāchọ, onye ahu ka Ọ nānu.
32 Site n'uwa malitere, anughi na onye ọ bula meghere anya onye amuru n'ìsì.
33 Ọ buru na nwoke a esiteghi na Chineke, ọ pughi ime ihe ọ bula.
34 Ha zara, si ya, Amuru gi na nmehie nile, ọ̀ bu kwa Gi onwe-gi nēzí ayi ihe? Ha we chupu ya.
35 Jisus nuru na ha chupuru ya; mbẹ Ọ chọtara Ya, Ọ si Ya, Ì kwere na Ọkpara Chineke?
36 Ọ zara, si, Ònye bu Onye ahu, Onye-nwe-ayi, ka m'we kwere na Ya?
37 Jisus we si ya, Gi onwe-gi ahuwo Ya, ma ọ bu Onye ahu Nke nāgwa gi okwu.
38 Ọ si, Onye-nwe-ayi, ekwerem. O we kpọ isi ala nye ya.
39 Jisus we si, N'ihi ikpé ka M'biaworo n'uwa nka, ka ndi nāhughi anya we hu; ka ndị na-ahụ ụzọ wee kpuo ìsì.
40 Ma ufọdu nime ndi-Farisi ndi ya na ha nọ nuru okwu ndia, ha we si ya, Àyi onwe-ayi bu kwa ìsì?
41 Jisus si ha, Ọ buru na unu kpuru ìsì, unu agaghi-enwe nmehie: ma ubụ a unu nāsi, Ayi nāhu uzọ; ya mere nmehie unu nānọgide.

## ISI NKE 10

1 N'ezie, n'ezie, asim unu, Onye nēsiteghi n'ọnu-uzọ ba n'ogige aturu, ma nārigo n'uzọ ọzọ, onye ahu bu onye-ori na onye nāpunara madu ihe.
2 Ma onye nēsi n'ọnu-uzọ ba bu onye-ọzùzù aturu.
3 Ọ bu Ya ka onye-ọnu-uzọ-ama meghere; aturu nānu kwa olu-Ya: ma ọ nākpọ aturu nke aka ya n'aha, we dupu ha.
4 Ma mbẹ ọ nāchupu aturu nke aka ya, ọ nāga n'iru ha, aturu ahu nēso kwa Ya: n'ihi na ha matara olu-Ya.
5 Ma ha agaghi-eso onye ala ọzọ, kama ha gābạlaga n'iru ya: n'ihi na ha amaghi olu ndi ala ọzọ.
6 Ilu a ka Jisus gwara ha: ma ha aghọtaghi ihe ha bu nke Ọ nāgwa ha.
7 Ya mere Jisus siri ha ọzọ, N'ezie, n'ezie, asim unu, Mu onwem bu ọnu-uzọ nke aturu.
8 Ndi nile nābia n'irum bu ndi-ori na ndi nāpunara madu ihe: ma aturu anughi ha.
9 Mu onwem bu ọnu-uzọ;
10 Onye-ori adighi-abia, ma-ọbughi ka o zuru ori, na ibụ, na ibibi: Mu onwem abiawo ka ha nwe ndu, ka ha we nwebiga kwa ya ókè kari.
11 Mu onwem bu onye-ọzùzù-aturu ọma: onye-ọzùzù-aturu ọma nēnye ndu-ya n'ihi aturu-ya.
12 Ma onye-ọlu, ma ọ bughi onye-ọzùzù-aturu, nke aturu-ya nābughi nke ya, ọ hu-kwa-ra anu-ọhia ka ọ nābia, rapu ìgwè ewu na aturu, we bạlaga;
13 Onye-ọlu nābạlaga, n'ihi na onye-ọlu-ọlu ka ọ bu, ma ọ dighi-atukwasi aturu ahu anya.
14 Mu onwem bu onye-ọzùzù-aturu ọma, ma ama-kwa-ra aturu nkem, ma ama-kwa-ram nkem.
15 Dika Nnam maram, Mu onwem mara kwa Nnam: Mu onwem nātọbọ kwa ndum n'ihi aturu-Ya.
16 Ma aturu ọzọ ka m'nwere, ndi nēsiteghi n'ogige-aturu nka: ọbuná ha ka M'gēme ka ha bia, ha gānu kwa olum; ma otù ogige gādi, na otù onye-ọzùzù-aturu.
17 Ya mere Nnam nāhum n'anya, n'ihi na anamatọbọ ndum, ka m'we nara kwa ya ọzọ.
18 Ọ dighi onye ọ bula nānaram ya, kama mu onwem nātọbọ ya n'onwem. Enwerem ike itọbọ ya, ma enwerem ike iwere ya ọzọ. Iwu a ka m'natara n'aka Nnam.
19 Ya mere nkewa we di ọzọ n'etiti ndi-Ju n'ihi okwu ndia.
20 Ma ọtutu n'etiti ha siri, O nwere mọ ọjọ, ọ nāwi kwa; gini mere unu nānu ya?
21 Ndi ọzọ nāsi, Ndia abughi okwu onye mọ ọjọ ji. Ekwensu puru imeghe anya ndi-ìsì?
22 Ma ọ bu na Jerusalem, ememe nraranye ahu, ma ọ bu mbẹ oyi.
23 Ma Jisus jere ije n'ulo uku Chineke nke di n'uzọ-nbata Solomon.
24 Ya mere ndi-Ju biaruru ya buruburu, si ya, Rùe ole mbẹ ka I nēme ka ayi nwe obi abua? Ọ bụrụ na ị bụ Kraịst, gwa anyị nke ọma.
25 Jisus zara ha, si, Agwaram unu, ma unu ekweghi: ọlu Mu onwem nālu n'aha Nnam, ha nābạram àmà.
26 Ma unu ekweghi, n'ihi na unu esiteghi n'aturu nkem, dika M'siri unu.
27 Atụrụm nānu olum, Mu onwem mara kwa ha, ha we nēsom;
28 Ma a na m enye ha ndụ ebighi-ebi; ma ha agaghi-ala n'iyì rue mbẹ ebighi-ebi, ọ dighi kwa onye ọ bula agaghi-anapu ha n'akam.
29 Nnam, Nke nyeworom ha, kariri ihe nile; ọ dighi kwa onye ọ bula puru inapu ha n'aka Nnam.
30 Mu onwem na Nnam bu otù.
31 Ndi-Ju we chilie kwa nkume ọzọ itu ya.
32 Jisus zara ha, si, Ọtutu ọlu ọma ka M'gosiri unu site na Nnam; òle n'ime ọlu ndia ka unu nātum nkume?
33 Ndi-Ju zara ya, si, N'ihi ezi ọlu, ayi adighi-atụ gi nkume; ma n'ihi nkwulu; na n'ihi na gi onwe-gi, ebe i bu madu, nēme Onwe-gi Chineke.
34 Jisus zara ha, si, Èdeghi ya n'akwukwọ iwu-unu, si, Mu onwem siri, Chi ka unu bu?
35 Ọbụrụ na ọ kpọrọ ha chi, ndị okwu nke Chineke bịakwutere, ma akwụkwọ-nsọ enweghị ike imebi;
36 Unu nāsi Onye ahu, Onye Nnam doro nsọ, zite kwa n'uwa, si, I nēkwulu; n'ihi na asim, Mu onwem bu Ọkpara Chineke?
37 Ọ bụrụ na m adịghị arụ ọrụ nke Nna m, ekwela m.
38 Ma ọ buru na Mu onwem eme, ọ bu ezie na unu ekweghi Mu, kwerenu ọlu nile: ka unu we mara, kwere kwa, na Nnam nọ nimem, Mu onwem nọ kwa nime Ya.
39 Ya mere ha chọ-kwa-ra ọzọ ijide Ya: ma O we wepuga onwe-ha n'aka-ha;
40 Ma we gabiga ọzọ n'ofè Jọdan rue ebe Jọn mere baptism na mbu; o we biri n'ebe ahu.
41 Ọtutu madu we biakute Ya, si, Jọn emeghi ihe-iriba-ama: ma ihe nile Jọn kwuru bayere Nwoke a bu ezi-okwu.
42 Ma ọtutu madu kwere na Ya n'ebe ahu.

## ISI NKE 11

1 Ma aru otù nwoke adighi ike, aha-ya bu Lazarọs, onye Betani, obodo Meri na Mata nwa-nne-ya.
2 (Ma Meri ahu nke tere Onye-nwe-ayi manu-otite, were kwa agiri-isi-ya hicha ukwu-Ya, onye nwa-nne-ya Lazarọs nāria ọria.
3 Umu-nne-ya ndinyom we zigara ya ozi, si, Onye-nwe-ayi, le, onye ahu nke I huru n'anya nāria ọria.

4 Ma mbẹ Jisus nuru ya, Ọ siri, Ọriaria nka abughi nke
nēweta ọnwu, kama ọ bu n'ihi ebube Chineke, ka ewe were
ya nye Ọkpara Chineke otuto.
5 Ma Jisus huru Mata na nwa-nne-ya nwayi na Lazarọs
n'anya.
6 Ya mere, mbẹ ọ nuru na ọ nāria ọria, Ọ we nọgide ubọchi
abua n'otù ebe Ọ nọ.
7 Ya mere mbẹ ihe ndia gasiri Ọ si ndi nēso uzọ-Ya, Ka ayi
je na Judia ọzọ.
8 Ndi nēso uzọ-Ya si Ya, Onye-ozizí, ndi-Ju mbẹ gara aga
chọsiri ike itu Gi nkume; i we je kwa ebe ahu ọzọ?
9 Jisus zara, si, Ọ̀ bughi oge hour iri na abua ehihie? Ọ
bụrụ na onye ọ bụla na-eje ije n'ehihie, ọ gaghị asụ ngọngọ,
n'ihi na ọ na-ahụ ìhè nke ụwa a.
10 Ma ọ buru na onye ọ bula eje ije n'abali, ọ gāsu ngọngọ,
n'ihi na ìhè adighi nime ya.
11 Ihe ndia ka O kwuru: emesia Ọ si ha, Enyi-ayi Lazarọs
nāraru ura; ma mu onwem nāla, ka m'we kpọte ya n'ura.
12 Ya mere ndi nēso uzọ-Ya siri, Onye-nwe-ayi, ọ buru na
ọ nāraru ura, ọ gādi nke-ọma.
13 Otú ọ di, Jisus nēkwu okwu bayere ọnwu-Ya: ma ha
chère na Ọ nēkwu okwu bayere izu-ike n'ura.
14 Ya mere Jisus siri ha nke-ọma, Lazarọs anwuwo.
15 Ma a nāṅuri m ọṅu n'ihi unu na anọghịm n'ebe ahu, ka
unu we kwere; ma ka ayi jekuru ya.
16 Tọmọs, onye anākpọ Didimọs, we si ndi-eso-uzọ-Ya,
Ka ayi onwe-ayi je kwa, ka ayi we soro Ya nwua.
17 Ya mere mbẹ Jisus biara, Ọ huru na ọ diwori n'ílì
ubọchi anọ ubụ a.
18 Ma Betani di Jerusalem nso, ihe dika furlong iri na ise;
19 Ma ọtụtụ n'ime ndị Juu bịakwutere Mata na Meri ka ha
kasie ha obi gbasara nwanne ha nwoke.
20 Ma mbẹ Mata nuru na Jisus nābia, ọ jekuru Ya: ma
Meri nānọdu ala n'ulo.
21 Mata we si Jisus, Onye-nwe-ayi, ọ buru na I nọri n'ebe a,
nwa-nnem nwoke agaghi-anwuwori.
22 Ma amawom na ọbuná ubụ a, ihe ọ bula i gāriọ n'aka
Chineke, Chineke gēnye gi ya.
23 Jisus si ya, Nwa-nne-gi nwoke gēbili.
24 Mata we si Ya, Amataram na Ọ gēbili na nbilite-n'ọnwu
n'ubọchi ikpe-azu.
25 Jisus si ya, Mu onwem bu nbilite-n'ọnwu na ndu: onye
nēkwere na Mu, ọ buru kwa na Ọ nwuru anwu, ọ gādi kwa
ndu;
26 Ma onye ọbụla nke dị ndụ ma kwere na m agaghị anwụ
ma ọlị. I kwere ihe a?
27 Ọ si ya, E, Onye-nwe: ekwerem na Gi onwe-gi bu
Kraist ahu, Ọkpara nke Chineke, Onye nābia n'uwa.
28 Ma mbẹ o kwusiri nka, o we je, kpọ Meri nwa-nne-ya
nwayi na nzuzo, si, Onye-ozizí abiawo, kpọ kwa gi.
29 O rue, mbẹ ọ nuru ya, o biliri ngwa ngwa, biakute ya.
30 Ma Jisus akābataghi n'obodo ahu, kama Ọ nọ n'ebe ahu
ebe Mata zutere Ya.
31 Ya mere ndi-Ju ndi ya na ha nọ n'ulo, nākasi kwa ya obi,
mbẹ ha huru Meri, na o biliri ngwa ngwa pua, so ya, si, Ọ
nāga n'ílì ikwa ákwá n'ebe ahu.
32 Ma mbẹ Meri biaruru ebe Jisus nọ, hu Ya, ọ da n'ala
n'ukwu-Ya, si Ya, Onye-nwe-ayi, ọ buru na I nọri n'ebe a,
nwa-nnem nwoke agaghi-anwuwori.
33 Ya mere mbẹ Jisus huru ya ka ọ nākwa ákwá, na ndi-Ju
ndi soro ya bia nākwa kwa ákwá, o we ude nime mọ-Ya,
obi we lọ ya miri.
34 Ọ si, Òle ebe unu tọbọrọ ya? Ha si ya, Onye-nwe-ayi,
bia le.
35 Jisus kwara ákwá.
36 Ya mere ndi-Ju siri, Le otú Ọ huru Ya n'anya!
37 Ma ufọdu n̄'etiti ha siri, Nwoke a, bú onye meghere
anya onye-ìsì, ọ̀ puru ime ka nwoke a ghara inwu anwu?
38 Ya mere Jisus nābiaru ílì ka ọ nāsu kwa ude ọzọ nime
Onwe-ya. Ọ bụ ọgba, otu nkume dịkwa n'elu ya.
39 Jisus si, Wepunu nkume ahu. Mata, bú nwa-nne-nwayi
nke onye ahu nwuru anwu, si Ya, Onye-nwe-ayi, mbẹ a ọ
nēsì ísì: n'ihi na ubọchi anọ ka ọ nwuwo.
40 Jisus si ya, Àsighm i, na ọ buru na i kwere, i gāhu ebube
Chineke?
41 Ha we bupu nkume ahu n'ebe atọbọrọ ndi nwuru anwu.
Jisus we welie anya-Ya elu, si, Nna, ekelem Gi na I nuru
okwum.
42 Ma ama-kwa-ram na I nānu okwum mbẹ nile: ma n'ihi
ndi ahu ndi nēguzo nso ka m'kwuru ya, ka ha we kwere na
Gi onwe-gi ziterem.
43 Ma mbẹ O kwuworo ihe ndia, o were oké olu tie nkpu,
si, Lazarọs, pua.
44 Onye nwuru anwu we puta, ewerewo ákwà-ozu ke ya
n'aka na ukwu: ewe were ákwà-ozu kechie iru-ya. Jisus si
ha, Tọpunu Ya, rapu Ya.
45 Ya mere ọtutu nime ndi-Ju ndi biakutere Meri, ndi hu-
kwa-ra ihe Jisus mere, kwere na Ya.
46 Ma ufọdu nime ha jekuru ndi-Farisi, kọrọ ha ihe Jisus
mere.
47 Ya mere ndi-isi-nchu-àjà na ndi-Farisi zukọrọ nnọkọ-
ikpé, si, Gini ka ayi nēme? n'ihi na nwoke a nēme ọtutu
ihe-iriba-ama.
48 Ọ buru na ayi arapu Ya otú a, madu nile gēkwere na Ya:
ndi Rom gābia kwa nara ala-ayi na mba-ayi.
49 Ma otù onye nime ha, aha-ya bu Kaiafas, onye bu onye-
isi-nchu-àjà n'arọ ahu, we si ha, Unu amaghi ihe ọ bula;
50 Ma-ọbu eche-kwa-la na ọ di ayi nma, na otù onye
gānwu n'ihi ndi-ayi, ka mba ahu nile we ghara ila n'iyì.
51 Ma o kwughi nka n'onwe-ya: ma ebe ọ bu onye-isi-
nchu-àjà arọ ahu, o buru amuma na Jisus gānwu n'ọnọdu
mba ahu;
52 Ma ọ bụghị naanị maka mba ahụ, kama na ọ ga-
akpọkọtakwa ụmụ nke Chineke ndị gbasasịrị n'ebe nile.
53 Ma site n'ubọchi ahu ha bạra ìzù ime ka ọ nwua.
54 Ya mere Jisus ejegharighi kwa n'iru-ọma n'etiti ndi-Ju;
ma si n'ebe ahu je n'obodo di nso n'ọzara, rue obodo
anākpọ Ifrem, ma n'ebe ahu ka ya na ndi nēso uzọ-Ya nọ.
55 Ma ememe ngabiga nke ndi-Ju di nso: ma ọtutu madu
siri n'ala nka rigoro Jerusalem tutu ememe ngabiga ahu,
ime onwe-ha ka ha di ọcha.
56 Ya mere ha nāchọ Jisus, nēkwu kwa n'etiti onwe-ha,
mbẹ ha nēguzo n'ulo uku Chineke, si, Gini bu uche-unu, na
Ọ gaghi-abia n'ememe ahu?
57 Ma ndi-isi-nchu-àjà na ndi-Farisi nyere iwu ka, ọ buru
na onye ọ bula mara ebe Ọ nọ, ka o gosi ya, ka ha we kuru
ya.

**ISI NKE 12**

1 Ya mere Jisus, mbẹ ubọchi isi fọduru ka ememe ngabiga
fọduru bia na Betani, ebe Lazarọs nọ, onye O mere ka o si
na ndi nwuru anwu bilie.

2 N'ebe ahu ka ha mere ya nri-anyasi; Marta we nēje ozi: ma Lazarọs bu otù nime ndi Ya na ha nānọdu na nri.
3 Meri we were manu-otite nard nke di oké ọnu-ahia otù pound ọtùtù, te n'ukwu Jisus, were aji-ya hichaa ukwu-Ya: ísì manu-otite ahu we juputa ulo ahu.
4 Ya mere otù onye nime ndi nēso uzọ-Ya, bú Judas Iskariot, nwa Saimon, onye gārara Ya nye, siri,
5 Gini mere ereghi manu-otite a n'ọgu pense iri-na-ise, were nye ndi-obẹye?
6 Nka ka o kwuru, ọ bughi na ọ nāhu ndi-obẹye ihe; ma n'ihi na ọ bụ onye-ori, ma were akpa ahụ, buru ihe etinyere n'ime ya.
7 Jisus we si, Rapu ya: rue ubọchi olìlìm ka o ji debe nka.
8 N'ihi na ndi-obẹye ka unu nọyere unu mbẹ nile; ma unu enweghm mbẹ nile.
9 Ya mere ọtutu ndi-Ju matara na Ọ nọ n'ebe ahu: ma ha bia-kwa-ra ọ bughi n'ihi Jisus, kama ka ha we hu Lazarọs, Onye O mere ka o si na ndi nwuru anwu bilie.
10 Ma ndi-isi-nchu-àjà bạ ndu ka ha we bụe Lazarọs kwa;
11 N'ihi na n'ihi ya ọtutu n'etiti ndi-Ju jepuru, kwere na Jisus.
12 N'echi-ya ọtutu madu ndi biaruru ememe ahu, mbẹ ha nuru na Jisus nābiaru Jerusalem;
13 chiri alaka nkwu, pua izute ya, tie nkpu, si, Hosanna: Onye agọziri agọzi ka eze Israel bu Nke nābia n'aha Jehova.
14 Ma Jisus, mbẹ ọ huru otù nwa-inyinya-ibu, we nọkwasi ya; dika edeworo ya n'akwukwọ nsọ, si,
15 Atula egwu, ada Zayọn: le, Eze-gi nābia, nānọkwasi n'elu nwa-inyinya-ibu.
16 Ihe ndia amaghi ndi nēso uzọ-Ya na mbu: ma mbẹ emere Jisus otuto, mbẹ ahu ha chetara na edewo ihe ndia bayere Ya, na ha eme-kwa-ra Ya ihe ndia.
17 Ya mere ndi ahu ndi ya na ha nọ mbẹ Ọ kpọputara Lazarọs n'ílì-Ya, me kwa ka o si na ndi nwuru anwu bilie, bạ àmà.
18 N'ihi nka ndi-Ju zutere ya, n'ihi na ha nuru na O mereri ihe-iriba-ama a.
19 Ya mere ndi-Farisi siri n'etiti onwe-ha, Ùnu mara na unu adighi-emeri ihe ọ bula? le, uwa agabigawo n'azu ya.
20 Ma ufọdu n'etiti ndi-Grik di kwa n'etiti ha ndi rigoro ikpọ isi ala n'ememe ahu;
21 Ya mere onye ahu biakutere Filip onye Betsaida nke Galili, we riọ Ya, si, Onye-nwe-ayi, ayi nāchọ ihu Jisus.
22 Filip bia kọrọ Andru: ọzọ, Andru na Filip gosi Jisus.
23 Jisus we za ha, si, Oge hour abiawo ka ewe nye Nwa nke madu otuto.
24 N'ezie, n'ezie, asim unu, Ọ buru na ọka wheat ada n'ala nwua, nání ya ka ọ nādi: ma ọ buru na ọ nwuru, ọ nāmi nkpuru ri nne.
25 Onye nāhu ndu-ya n'anya gētufu ya; ma onye nākpọ ndu-ya asì n'uwa nka gēdebe ya rue ndu ebighi-ebi.
26 Ọ buru na onye ọ bula nēfèm, ya som; ebe Mu onwem nọ kwa, n'ebe ahu orùm gādi kwa: ọ buru na onye ọ bula nēfèm òfùfè, Nnam gāsọpuru ya.
27 Ubụ a ka nkpuru-obim nālọ miri; gini kwa ka m'gēkwu? Nna, zọputam n'oge hour nka: ma n'ihi nka ka m'biaruru oge hour nka.
28 Nna, nye aha-Gi otuto. Ma olu we si n'elu-igwe bia, si, Emewom ka ọ di ebube, nye kwa ya otuto ọzọ.
29 Ya mere ndi-Ju ndi guzoro nso, ndi nuru ya, si na ọ bu ébẹ̀-elu-igwe ka ọ bu: ndi ọzọ nāsi, Mọ-ozi gwara ya okwu.
30 Jisus zara, si, Ọ bughi n'ihim ka olu a putara, kama ọ bu n'ihi unu.
31 Ubụ a ka ikpé uwa di: ubụ a ka agāchupu onye-isi uwa nka.
32 Ma Mu onwem, ọ buru na eweliem elu site n'uwa, M'gādọrọ madu nile n'ebe m'nọ.
33 Nke a ka O kwuru, gosiri ọnwu ọ ga-anwụ.
34 Ndi-Ju zara ya, si, Ayi onwe-ayi nuru site n'iwu na Kraist nādigide rue mbẹ ebighi-ebi: ma ìsi kwa aṅa si, Aghaghi iweli Nwa nke madu elu? ònye bu Nwa nke madu a?
35 Jisus we si ha, Ọ fọduru nwa oge ka Ìhè ahu diyere unu. Na-ejegharịnụ mgbe unu nwere ìhè ahụ, ka ọchịchịrị wee ghara ịbịakwasị unu: n'ihi na onye na-eje ije n'ọchịchịrị adịghị ama ebe ọ na-eje.
36 Mbẹ unu nwere Ìhè, kwerenu n'ìhè ahu, ka unu we buru umu nke Ìhè. Ihe ndia ka Jisus kwuru, we pua, zo Onwe-ya n'iru ha.
37 Ma ọ bu ezie na Ọ mere ọtutu ihe-iriba-ama di otú a n'iru ha, ma ha ekweghi na Ya;
38 Ka okwu Aisaia onye-amuma we mezu, bú nke O kwuru, si, Onye-nwe-ayi, ònye kwere okwu-ayi? ma ònye ka ekpugheworo ogwe-aka nke Onye-nwe?
39 Ya mere ha apughi ikwere, n'ihi na Aisaia kwuru ọzọ, si,
40 O mewo ka anya-ha kpue ìsì, me kwa ka obi-ha di ike; ka ha we ghara iji anya-ha hu uzọ, were kwa obi-ha ghọta, we chigharia, ka M'we me ka aru di ha ike.
41 Ihe ndia ka Aisaia kwuru, mbẹ ọ huru ebube-Ya, we kwue okwu bayere Ya.
42 Otu o sila dị n'etiti ndị-isi ọtụtụ ndị kwere na Ya; ma n'ihi ndi-Farisi ha ekwupụtaghi Ya, ka ewe ghara ichupu ha n'ulo-nzukọ-ha;
43 N'ihi na ha hụrụ otuto mmadụ n'anya karịa otuto Chineke.
44 Jisus tiri nkpu, si, Onye nēkwere na Mu, ọ bughi Mu ka o kwere, kama ọ bu Onye ziterem.
45 Ma onye nāhum nāhu Onye ziterem.
46 Abịara m ìhè n'ụwa, ka onye ọ bụla nke kwere na m we ghara inọgide n'ọchịchịrị.
47 Ma ọ buru na onye ọ bula anu okwum, ma o kweghi, m'gaghi-ekpe ya ikpe: n'ihi na abiaghm ikpe uwa ikpé, kama izọputa uwa.
48 Onye nājum, nke nānara kwa okwum nile, o nwere onye nēkpe ya ikpe: okwu nke M'kwuworo, nke ahu gēkpe ya ikpé n'ubọchi ikpe-azu.
49 N'ihi na ekwughm okwu n'Onwem; ma Nna nke ziterem, o nyere m iwu, ihe m ga-ekwu, na ihe m ga-ekwu.
50 Ma ama-kwa-ram na ihe O nyere n'iwu bu ndu ebighi-ebi: ya mere ihe ọ bula Mu onwem nēkwu, ọbuná dika Nnam sirim, otú a ka m'nēkwu.

## ISI NKE 13

1 Ma tutu ememe ngabiga ahu, mbẹ Jisus mara na oge hour Ya eruwo ka Ọ pua n'uwa nka jekuru Nna-Ya, ebe Ọ huru ndi nke Ya nọ n'uwa n'anya, Ọ huru ha n'anya rue ọgwugwu ihe nile.
2 Ma mbẹ ha risiri nri-anyasi, ekwensu tiyere ubụ a n'obi Judas Iskariot, bú nwa Saimon, ka ọ rara Ya nye;
3 Ebe Jisus mara na Nnam enyewo ihe nile n'aka-Ya, na na O siri n'ebe Chineke nọ bia, we biakute Chineke;

4 O si na nri-anyasi bilie, tukwasi uwe-ya; o were ákwà-nkwuba, ke onwe-ya n'úkwù.
5 Mgbe nke ahụ gasịrị, ọ gbanyere mmiri n'efere, malite ịsa ụkwụ ndị na-eso ụzọ ya, werekwa ákwà nhicha ahụ́ o ji kee ya n'úkwù na-ehicha ha.
6 Mbẹ ahu Ọ biakutere Saimon Pita: Pita we si Ya, Onye-nwe-ayi, Ì nāsa ukwum?
7 Jisus zara, si ya, Ihe Mu onwem nēme, i maghi ubụ a; ma i gāmara ma emesia.
8 Pita we si ya, I gaghi-asa ukwum rue mbẹ ebighi-ebi. Jisus zara ya, si, Ọ buru na asaghm gi, i nweghi òkè n'etitim.
9 Saimon Pita si Ya, Onye-nwe-ayi, ọ bughi nání ukwum, kama kwa akam na isim.
10 Jisus si ya, Onye a sachara ọ bughi nkpà ma-ọbughi isa ukwu-Ya, kama ọ di ọcha n'ihe nile: ma unu onwe-unu di ọcha, ma ọ bughi unu nile.
11 N'ihi na ọ matara onye gārara Ya nye; ya mere ọ siri, Ọ bughi unu nile di ọcha.
12 Ya mere mbẹ Ọ sasiri ukwu-ha, were kwa uwe-Ya, nọdu ala ọzọ, Ọ si ha, Ùnu mara ihe M'meworo unu?
13 Unu nākpọm Onye-nwe na Onye-nwe: unu we si nke-ọma; n'ihi na otú a ka m'di.
14 Ya mere ọ buru na Mu onwem, bú Onye-nwe-unu, na Onye-nwe-unu, sachara unu ukwu-unu; unu onwe-unu gēme kwa ka unu sa-kwa-ra ibe-unu ukwu.
15 N'ihi na enyewo m unu ihe atụ, ka unu mee dịka m mere unu.
16 N'ezie, n'ezie, asim unu, Orù adighi-aka onye-nwe-ya; ọ bughi kwa onye ezitereri ka onye zitere ya kariri.
17 Ọ buru na unu matara ihe ndia, ngọzi nādiri unu ma ọ buru na unu eme ha.
18 mezu ihe e kwuworo n'akwukwọ nsọ, si, Onye sorom rie nri eweliwo ikiri-ukwu-Ya megidem.
19 Ubụ a asim unu tutu ọ puta, ka, mbẹ ọ bula o gēru, ka unu we kwere na Mu onwem bu Ya.
20 N'ezie, n'ezie, asim unu, Onye nānara onye ọ bula Mu onwem nēziga anabatara Mu; ma onye nānaram nke-ọma nānara Onye ziterem.
21 Ma mbẹ Jisus kwusiri okwu ndia, O we bạru ya nime mọ-ya, bạ àmà, si , N'ezie, n'ezie, asim unu, na otù onye nime unu gāraram nye.
22 Ya mere ndi nēso uzọ-Ya nēlerita onwe-ha anya, nāhuta kwa onye Ọ nēkwu okwu bayere Ya.
23 Ma otù onye nime ndi nēso uzọ-Ya, onye Jisus huru n'anya nādabere n'obi-Ya.
24 Saimon Pita we kpọ ya aka, ka ọ jua onye ọ bu onye ọ nēkwu okwu bayere ya.
25 Ya mere onye ahu nēdinana n'obi Jisus si ya, Onye-nwe-ayi, ònye ka ọ bu?
26 Jisus zara, si, Ọ bu Onye M'gēnye òkè-ofè, mbẹ m'siri ya. O we rusa ofe ahu, nye Judas Iskariot, nwa Saimon.
27 Ma mbẹ ọricha ahu gasiri Setan batara nime ya. Ya mere Jisus siri ya, Ihe i nēme, me ngwa ngwa.
28 Ma ọ dighi onye ọ bula nọ na table nke mara ihe mere o ji gwa ya okwu a.
29 N'ihi na ufọdu nime ha nēchè, n'ihi na Judas nwere àkpà, na Jisus siri ya, Zuta ihe nile di ayi nkpà megide ememe; ma-ọbu, ka o nye ndi-ọbẹye ihe.
30 Ya mere, mbẹ ọ narasiri iberibe achicha ahu, puru ngwa ngwa: ọ bu kwa abali.
31 Ya mere, mbẹ Ọ nāpu, Jisus siri, Ubụ a ka anēnye Nwa nke madu otuto, anēnye kwa Chineke otuto nime Ya.
32 Ọ bụrụ na e nye Chineke otuto n'ime ya, Chineke ga-enyekwa ya otuto n'ime onwe ya, ma ọ ga-enye ya otuto ozugbo.
33 Umu-ntakiri, ọ fọduru nwa oge Mu na unu gānọ. Unu gāchọm: ma dika m'siri ndi-Ju, Ebe Mu onwem nāga, unu apughi ibia; ya mere ubụ a asim unu.
34 Iwu ọhu ka Mu onwem nēnye unu, ka unu hurita onwe-unu n'anya; dika m'huru unu n'anya, ka unu onwe-unu hu kwa ibe-unu n'anya.
35 Site na nke a ka mmadụ nile ga-amata na unu bụ ndị na-eso ụzọ m, ọbụrụ na unu nwere ịhụnanya n'ebe ibe unu nọ.
36 Saimon Pita si Ya, Onye-nwe-ayi, òle ebe I nēje? Jisus zara ya, si, Ebe Mu onwem nāla, i pughi isom ubụ a; ma i ga-eso m emechaa.
37 Pita we si Ya, Onye-nwe-ayi, gini mere m'nāpughi iso Gi ubụ a? M'gātukwasi ndum n'ihi Gi.
38 Jisus zara, si ya, Ì gātọbọ ndu-gi n'ihim? N'ezie, n'ezie, asim i, Ọkpa-ọkpa agaghi-akwa, rue mbẹ i gāgọnarim ubọ̀ atọ.

## ISI NKE 14

1 Ka obi-unu ghara ilọ miri: unu kwere na Chineke, kwere kwa nam.
2 N'ulo Nnam ọtutu ebe-obibi di: ọ buru na ọ bughi otú a, agaram gwara unu. M na-aga ịkwadebere gị ebe.
3 Ma ọbụrụ na m gaa kwadebere unu ebe, a ga m abịa ọzọ ma nabata unu nye onwe m; ka unu we nọ kwa n'ebe Mu onwem nọ.
4 Ma ebe Mu onwem nāga ka unu mara, ma uzọ ka unu mara.
5 Tomas si Ya, Onye-nwe-ayi, ayi amataghi ebe I nēje; ma olee otú anyị ga-esi mara ụzọ ahụ?
6 Jisus si ya, Mu onwem bu uzọ, na ezi-okwu, na ndu: ọ dighi onye ọ bula nābiakute Nnam, ma-ọbughi site na Mu.
7 Ọ buru na unu maram, unu gāma kwa Nnam: site kwa n'ubụ a unu mara Ya, we hu Ya.
8 Filip si Ya, Onye-nwe-ayi, gosi ayi Nnam, o zuwo kwa ayi.
9 Jisus si ya, Ọ̀ bughi ọtutu ubọchi ka Mu na gi nọworo, ma i maghm, Filip? onye huworom ahuwo Nnam; ma ìsi kwa aṅa si, Gosi ayi Nnam?
10 Ì kweghi na Mu onwem nọ nime Nnam, na Nnam nọ kwa nimem? okwu Mu onwem nāgwa unu, ọ bughi Mu onwem nēkwu okwu: ma Nnam Nke nānọgide nimem, Ọ nālu ọlu.
11 kwerem na Mu onwem nọ nime Nnam, Nnam nọ kwa nimem: ma-ọbu, kwerem n'ihi ọlu ahu.
12 N'ezie, n'ezie, asim unu, Onye nēkwere na Mu, ọlu nke Mu onwem nālu ka ọ gālu kwa; ma ọlu kariri ndia ka ọ gālu; n'ihi na m'nālakuru Nnam.
13 Ma ihe ọ bula unu gāriọ n'aham, nke ahu ka m'gēme, ka ewe nye Nna otuto nime Ọkpara-Ya.
14 Ọ buru na unu ariọ ihe ọ bula n'aham, M'gēme ya.
15 Ọ buru na unu nāhum n'anya, debe iwu-nsọm nile.
16 Ma a ga m arịọ Nna, ma ọ ga-enye unu Onye-nkasị-obi ọzọ, ka o wee nọnyere unu ruo mgbe ebighị ebi;
17 Ọbuná Mọ nke ezi-okwu; onye uwa nāpughi inata, n'ihi na ọ dighi-ahu Ya, ọ dighi-ama kwa Ya: ma unu matara Ya; n'ihi na Ya na unu nānọgide, Ọ gānọ kwa nime unu.

18 M'gaghi-arapu unu ndi nēnweghi nkasi-obi: M'gābiakute gi.
19 Ma ọ fọduru nwa oge, uwa adighi-ahukwam ọzọ; ma unu nāhum: n'ihi na Mu onwem nādi ndu, unu gādi kwa ndu.
20 N'ubọchi ahu unu gāmara na Mu onwem nọ nime Nnam, na unu onwe-unu nimem, na Mu onwem nọ kwa nime unu.
21 Onye nwere ihe nile M'nyere n'iwu, nēdebe kwa ha, onye ahu bu onye nāhum n'anya: ma onye nāhum n'anya ka Nnam gāhu kwa ya n'anya, Mu onwem gāhu kwa Ya n'anya, M'gākpughe-kwa-ra Ya Onwem.
22 Judas we si ya, Ọ bughi Iskariot, Onye-nwe-ayi, gini mere na I gēkpughe Onwe-gi nye ayi, ọ bughi kwa uwa?
23 Jisus zara, si ya, Ọ buru na onye ọ bula nāhum n'anya, ọ gēdebe okwum: Nnam gāhu kwa ya n'anya, ayi gābiakute kwa Ya, me ka ayi na Ya biri.
24 Onye nāhughm n'anya adighi-edebe okwum: ma okwu nke unu nānu abughi nkem, kama ọ bu nke Nnam Nke ziterem.
25 Ihe ndia ka M'gwaworo unu, ebe Mu na unu nọ nānọgide.
26 Ma Onye-nkasi-obi ahụ, nke bụ Mụọ Nsọ, onye Nna ga-ezite n'aha m, ọ ga-akụziri unu ihe nile, ma mee ka unu cheta ihe nile, ihe ọ bụla m gwara unu.
27 Udo ka M'rapuru unu, udom ka M'nēnye unu: ọ bughi dika uwa nēnye ka Mu onwem nēnye unu. Ka obi-unu ghara ilọ miri, ka ọ ghara itu kwa ujọ.
28 Unu anuwo otú M'si unu, Anam je, laghachikute kwa unu ọzọ. Ọ bụrụ na unu hụrụ m n'anya, unu ga-aṅụrị ọṅụ, n'ihi na m sịrị, Ana m agakwuru Nna m: n'ihi na Nnam ka m ukwuu.
29 Ma ubụ a a gwawom unu tutu o me, ka, mbẹ ọ gēru, unu we kwere.
30 Ma emesia m'gaghi-agwa unu okwu ọtutu: n'ihi na onye-isi uwa nka nābia, ọ dighi kwa ihe ọ bula di nimem.
31 Ma ka ụwa wee mara na ahụrụ m Nna m n'anya; ma dịka Nna nyere m iwu, ọbụna otu a ka m na-eme. Bilie, ka ayi si n'ebe a pua.

## ISI NKE 15

1 Mu onwem bu ezi osisi vine, ma Nnam bu onye-ọlu-ubi.
2 Alaka ọ bula di nimem nke nāmighi nkpuru ka Ọ nēwepu: ma alaka ọ bula nke nāmi nkpuru, Ọ nēme ka ọ di ọcha, ka o we mia nkpuru kari.
3 Ubụ a unu di ọcha site n'okwu ahu nke M'gwaworo unu.
4 Nọgidenu nimem, Mu onwem kwa nime Gi. Dị ka alaka na-apụghị ịmị mkpụrụ n'onwe ya, ma ọ bụrụ na ọ nọgideghị n'osisi vine; unu apughi kwa ọzọ, ma ọ buru na unu anọgideghi nimem.
5 Mu onwem bu osisi vine, unu onwe-unu bu alaka-ya: Onye nānọgide nimem, Mu onwem kwa nime Ya, onye ahu nāmi nkpuru ri nne: n'ihi na unu apughi ime ihe ọ bula ma Mu nọghi ya.
6 Ọ buru na onye ọ bula anọgideghi nimem, achupu ya dika alaka, we kpọnwua; ndikom we chikọta ha, tubà ha n'ọku, ewe rechapu ha ọku.
7 Ọ buru na unu anọgide nimem, ma okwum nile nānọgide kwa nime unu, unu gāriọ ihe unu nāchọ, agēme-kwa-ra unu ya.
8 N'ebe a ka anēnye Nnam otuto, ka unu we mia ọtutu nkpuru; unu gābu kwa ndi nēso uzọm.

9 Dika Nnam hurum n'anya, otú a ka M'huru unu n'anya: nọgidenu n'ihu-n'anyam.
10 Ọbụrụ na unu edebe iwu-nsọ m nile, unu ga-anọgide n'ịhụnanya m; ọbuná dika m'debeworo ihe nile Nnam nyere n'iwu, nānọgide kwa n' ihu-n'anya-Ya.
11 Ihe ndia ka M'gwaworo unu, ka ọṅùm we nọgide nime unu, ka ọṅù-unu we zu kwa.
12 Nka bu ihe M'nyere n'iwu, ka unu hurita onwe-unu n'anya, dika M'huru unu n'anya.
13 Ọ dighi onye ọ bula nwere ihu-n'anya kariri nka, ka madu tọbọ ndu-ya n'ihi ndi-eyì-ya.
14 Unu onwe-unu bu ndi-eyìm, ọ buru na unu eme ihe ọ bula Mu onwem nēnye unu n'iwu.
15 Site n'ubụ a akpọghm unu ndi-orù; n'ihi na orù adighi-ama ihe onye-nwe-ya nēme: ma akpọwom unu ndi-eyì; n'ihi na ihe nile nke M'nuru n'ọnu Nnam ka M'meworo ka unu mara.
16 Ọ bughi unu onwe-unu arọputaworo, kama Mu onwem arọputaworo unu, chiri kwa unu echichi, ka unu we je mia nkpuru, na ka nkpuru-unu we digide: ka ihe ọ bula unu gāriọ n'aka Nnam n'aham, ka o we nye unu ya. .
17 Ihe ndị a ka m na-enye unu n'iwu, ka unu na-ahụrịta ibe unu n'anya.
18 Ọ buru na uwa akpọ unu asì, unu mara na ọ kpọghm asì mbẹ ọ kpọghi unu asì.
19 Ọ buru na unu sitere n'uwa, uwa gāhu ihe nke aka Ya n'anya: ma n'ihi na unu esiteghi n'uwa, kama Mu onwem arọputara unu n'uwa, ya mere uwa nākpọ unu asì.
20 Cheta okwu ahu nke M'siri unu, Orù adighi-aka onye-nwe-ya. Ọ bụrụ na ha akpagbuwo m, ha ga-akpagbukwa unu; ọ bụrụ na ha edebewo okwu m, ha ga-edebekwa nke unu.
21 Ma ihe ndia nile ka ha gēme unu n'ihi aham, n'ihi na ha amataghi Onye ziterem.
22 Ọ buru na abiaghm gwa ha okwu, ha agaraghi-enwe nmehie: ma ubụ a ha enweghi ihe-nbọchi nke nmehie-ha.
23 Onye nākpọm asì nākpọ kwa Nnam asì.
24 Ọ buru na emeghm n'etiti ha ọlu nke onye ọ bula ọzọ luworo, ha agaraghi-enwe nmehie: ma ubụ a ha ahuwo kpọ kwa Mu na Nnam asì.
25 Ma nka mere, ka okwu edeworo n'iwu-ha we mezu, si, Ha kpọrọm asì n'efu.
26 Ma mbẹ Onye-nkasi-obi gābia, Onye Mu onwem gēzite unu site na Nnam, bú Mọ nke ezi-okwu, nke nēsi na Nnam puta, onye ahu gābạram àmà;
27 Ma unu ga-agbakwa ama, n'ihi na mụ na unu nọworo site na mmalite.

## ISI NKE 16

1 Ihe ndia ka M'gwaworo unu, ka ewe ghara iwe unu iwe.
2 Ha gāchupu unu n'ulo-nzukọ nile: e, oge hour nābia, ka onye ọ bula nke nēbụ unu gēchè na ọ nēfè Chineke.
3 Ma ihe ndị a ka ha ga-eme unu, n'ihi na ha amataghị Nna ma-ọbụ m.
4 Ma ihe ndia ka M'gwaworo unu, ka mbẹ ọ bula oge hour nābia, ka unu we cheta na Mu onwem gwara unu okwu bayere ha. Ma okwu ndia ka M'gwaghi unu na mbu, n'ihi na Mu na unu nọri.
5 Ma ubụ a mu onwem nējekuru Onye ziterem; ma ọ dighi onye ọ bula nime unu nājum, Òle ebe i nēje?

6 Ma n’ihi na agwawo m unu ihe ndị a, mwute ejuwo obi
unu.
7 Otú ọ di, asim unu ezi-okwu; Ọ bara unu uru ka m'la:
n'ihi na ọ buru na alaghm, Onye-nkasi-obi ahu agaghi-
abiakute unu; ma ọ buru na alam, M'gēziga ya nye unu.
8 Ma mbẹ ọ gābia, Ọ gābara uwa nmehie, na ezi omume,
na ikpé;
9 N’ihi nmehie, n’ihi na ha ekweghi na Mu;
10 N’ihi ezi omume, n’ihi na asim na Nnam, ma unu
ahughim ọzọ;
11 N'ihi ikpé, n'ihi na ekpewo onye-isi nke uwa nka ikpé.
12 Enwerem ọtutu ihe ọzọ igwa unu, ma unu apughi
inagide ha ubụ a.
13 Otú ọ di, mbẹ ọ bula Ya, bú Mọ nke ezi-okwu, gābia, Ọ
gēdubà unu n'ezi-okwu nile: n'ihi na ọ gaghi-ekwu okwu
n'onwe-ya; ma ihe ọ bula ọ gānu, nke ahu ka ọ gēkwu: ọ
gēgosi kwa unu ihe ndi gaje ibia.
14 Ọ gēnyem otuto: n'ihi na ọ gānara ihe nkem, gosi unu ya.
15 Ihe nile nke Nnam nwere bu nkem: n'ihi nka ka m'siri,
na Ọ gēwere ufọdu nkem, gosi unu ya.
16 Ọ fọduru nwa oge, unu agaghi-ahukwam: ọzọ kwa, ọ
fọduru nwa oge, unu gāhukwam, n'ihi na Mu onwem
nāgakuru Nnam.
17 Ya mere ufọdu nime ndi nēso uzọ-Ya siri n'etiti onwe-
ha, Gini bu nka Ọ nāsi ayi, Ọ fọduru nwa oge, unu agaghi-
ahukwam: ọzọ kwa, ọ fọduru nwa oge, unu gāhukwam: na,
N'ihi na Mu onwem nālakurum; Nna?
18 Ya mere ha siri, Gini bu nka Ọ nēkwu, Ọ fọduru nwa
oge? anyị enweghị ike ikwu ihe ọ na-ekwu.
19 Ma Jisus mara na ha nāchọ iju Ya, O we si ha, Ùnu
nājurita onwe-unu ajuju bayere nka M'siri, Ọ fọduru nwa
oge, unu agaghi-ahukwam: ọzọ kwa, ọ fọduru nwa oge,
unu gāhukwam. ?
20 N’ezie, n’ezie, asim unu, na unu gākwa-kwa-ra ákwá,
nākwa kwa ákwá, ma uwa gāṅuri: unu ewe nwua, ma iru-
újú-unu gābanwe ghọ ọṅù.
21 Nwanyi mbẹ ọ bula ime nēme ya, o nēwuta, n'ihi na oge
hour ya abiawo: ma mbẹ ọ muputara nwa, ọ echetaghi kwa
nkpabụ ahu ọzọ, n'ihi ọṅù na amuwo madu n'uwa.
22 Ma ubụ a unu nēnwe ihe-nwuta: ma M'gāhu unu ọzọ,
obi-unu gāṅuri kwa, ọ dighi kwa onye ọ bula nānara unu
ọṅù-unu.
23 Ma n’ubọchi ahu unu agaghi-ajum ihe ọ bula. N'ezie,
n'ezie, asim unu, Ihe ọ bula unu gāriọ Nnam n'aham, Ọ
gēnye unu ya.
24 Rue ubụ a unu ariọghi ihe ọ bula n'aham: riọnu, unu
gānata kwa, ka ọṅù-unu we zue.
25 Ihe ndia ka M’gwaworo unu n’ilu: ma oge hour nābia,
mbẹ M’nāgaghi-agwa unu okwu n’ilu ọzọ, ma M’gāgosi
unu okwu bayere Nnam.
26 N'ubọchi ahu unu gāriọ n'aham: ma asim unu, na
M'gāriọ Nnam bayere unu:
27 N'ihi na Nnam n'onwe-ya nāhu unu n'anya, n'ihi na unu
hurum n'anya, kwere kwa na Mu onwem siri n'ebe Chineke
nọ puta.
28 Esi m n'ebe Nna m nọ, abịara m n'ụwa: ọzọ, m na-ahapụ
ụwa, gaakwuru Nna.
29 Ndi nēso uzọ-Ya we si Ya, Le, ubụ a i nēkwu okwu
nke-ọma, ma i kwughi ilu.
30 Ubụ a ka ayi mara na Gi onwe-gi matara ihe nile, na ọ
dighi kwa Gi nkpà ka onye ọ bula jua Gi: nka ka ayi kwere
na I siri n'ebe Chineke nọ puta.
31 Jisus zara ha, si, Ùnu kwere ubụ a?
32 Le, oge hour nābia, e, abiawo ubụ a, ka unu gābasa,
onye ọ bula nye nke ya, ma unu gārapu náním: ma ọ bughi
náním, n'ihi na Nnam nọyerem.
33 Ihe ndia ka M’gwaworo unu, ka unu we nwe udo
nimem. N'uwa unu gānagide nkpabụ: ma nwenu obi-ike;
Emeriwom uwa.

## ISI NKE 17

1 Okwu ndia ka Jisus kwuru, welie anya-Ya abua le elu-
igwe, si, Nna, oge hour abiawo; nye Ọkpara-Gi otuto, ka
Ọkpara-Gi we nye Gi otuto;
2 Dika I nyeworo ya ike n’ebe anu-aru nile nọ, ka o we nye
ndi nile I nyeworo ya ndu ebighi-ebi.
3 Ma nka bu ndu ebighi-ebi, ka ha we mara Gi, bú ezi
Chineke nání Gi, na Jisus Kraist, Onye I zitere.
4 Emewom Gi otuto n'uwa: Agwuwom ọlu I nyeworom ka
M'lu.
5 Ma ugbụ a, Nna, nye m otuto n’onwe gị site n’otuto nke
m nwere n’ebe ị nọ tupu ụwa abịa.
6 Emewom ka aha-Gi puta ìhè nye ndi I nyeworom site
n'uwa: Gi ka ha bu, I we nyem ha; Ha edebewo kwa okwu-
Gi.
7 Ugbua ha amawo na ihe nile nke I nyeworo m sitere na gị.
8 N'ihi na okwu nke I nyeworom ka m'nyeworo ha; ma ha
anarawo ha, mara kwa n’ezie na esim n’ebe I nọ puta, ma
ha kwere na ọ bu Gi onwe-gi ziterem.
9 M’nēkpe ekpere bayere ha: Ọ bughi uwa ka m’nēkpe
ekpere bayere ha, kama ọ bu ndi I nyeworom; n'ihi na ha
bu nke gi.
10 Ma nkem nile bu nke gi, nke gi bu kwa nkem; ewe
nyem otuto nime ha.
11 Ma ugbua anọghị m ọzọ n’ụwa, ma ndị a nọ n’ụwa, ma
a na m abịakwute gị. Nna di nsọ, debe ndi I nyeworom site
n'aha-Gi, ka ha we buru otù, dika ayi onwe-ayi di.
12 Mbẹ Mu na ha nọ n'uwa, M'debere ha n'aha-Gi: ndi I
nyeworom ka M'debeworo, ọ dighi kwa otù nime ha furu
efu, ma-ọbughi nwa nke ila-n'iyì; ka ihe edeworo
n'akwukwọ nsọ we mezu.
13 Ma ubụ a abiakutewom gi; ma ihe ndị a ka m na-ekwu
n’ime ụwa, ka ha wee nweta ọṅụ m mezuru n’ime onwe ha.
14 Okwu-Gi ka m'nyeworo ha; ma ụwa kpọwo ha asị, n’ihi
na ha esiteghị n’ụwa, ọbụna dị ka m na-abụghị nke ụwa.
15 Anaghị m ekpe ekpere ka I wepụ ha n’ụwa, kama ka I
chebe ha pụọ n’ihe ọjọọ.
16 Ha abụghị nke ụwa, ọbụna dịka m na-abụghị nke ụwa.
17 Were ezi-okwu-Gi do ha nsọ: Okwu-Gi bu ezi-okwu.
18 Dika I ziterem n'uwa, ọbuná otú a ka Mu onwem
nēziga-kwa-ra ha n'uwa.
19 Ma n’ihi ha ka m’doro onwe m nsọ, ka ewe do kwa ha
nsọ site n’ezi-okwu.
20 Ọ bughi kwa nání ndia ka m’nēkpe ekpere bayere ndia,
kama ọ bu kwa ndi gēkwere na Mu site n’okwu-ha;
21 Ka ha nile wee bụrụ otu; dika Gi onwe-gi, Nna, di
nimem, Mu onwem kwa nime Gi, ka ha onwe-ha we buru
kwa otù nime ayi: ka uwa we kwere na Gi onwe-gi ziterem.
22 Ma otuto nke I nyeworom ka M'nyeworo ha; ka ha we
buru otù, dika ayi bu otù;
23 Mu onwem nime ha, Gi onwe-gi kwa nimem, ka ewe
me ha ka ha zue okè n'otù; na ka uwa we mara na Gi onwe-
gi ziterem, na hu-kwa-ra ha n'anya, dika I hurum n'anya.

24 Nna, anamachọ ka ha kwa, bú ndi I nyeworom, nọyerem ebe Mu onwem nọ; ka ha we hu ebubem, nke I nyeworom: n'ihi na I hurum n'anya tutu itọ ntọ-ala uwa.
25 Nna ezi omume, uwa amaghi Gi: ma Mu onwem mara Gi, ndia mara-kwa-ra na Gi onwe-gi ziterem.
26 M'we gosi ha aha-Gi, M'gēgosi kwa ya: ka ihu-n'anya nke I huworom n'anya we di nime ha, Mu onwem kwa nime ha.

**ISI NKE 18**

1 Mbẹ Jisus kwusiri okwu ndia, Ọ pua, Ya na ndi nēso uzọ-Ya, gabiga miri-iyi Cedron, ebe ubi abạra ogige di, nke Ọ nābà nime ya, Ya na ndi nēso uzọ-Ya.
2 Judas kwa, onye nārara Ya nye, mata-kwa-ra ebe ahu: n'ihi na Jisus na ndi nēso uzọ-Ya nābia n'ebe ahu ọtutu oge.
3 Ya mere Judas, ebe ọ natara usu ndi-agha na ndi nēje ozi n'aka ndi-isi-nchu-àjà na ndi-Farisi, o were oriọna na ọwa na ihe-agha bia n'ebe ahu.
4 Ya mere Jisus, ebe Ọ matara ihe nile nābiakwasi Ya, Ọ pua, si ha, Ònye ka unu nāchọ?
5 Ha zara ya, si, Jisus Onye Nazaret. Jisus si ha, Mu onwem bu Ya. Ma Judas, onye nārara Ya nye, guzo kwa n'etiti ha.
6 Ma mbẹ Ọ siri ha, Mu onwem bu Ya, ha we laghachi azu, da n'ala.
7 O we jua ha ọzọ, si, Ònye ka unu nāchọ? Ha we si, Jisus Onye Nazaret.
8 Jisus zara, si, Agwawom unu na Mu onwem bu Ya: ya mere ọ buru na unu nāchọm, hapụ ndia ka ha la;
9 Ka okwu ahu we mezu, bú nke O kwuru, si, N'ime ndi I nyeworom ka m'tufuru ọ dighi otù nime ha.
10 Saimon Pita ji mma-agha miputa ya, tie orù onye-isi-nchu-àjà, bipu nti aka-nri ya. Aha ohu ahụ bụ Malkọs.
11 Jisus we si Pita, Mighachi mma-agha-gi n'ọbọ-ya: iko nke Nnam nyeworom, m'gaghi-aṅu ya?
12 Mbẹ ahu ndi-agha ahu na onye-isi-agha na ndi nēje ozi ndi-Ju kuru Jisus, ke ya abụ;
13 Ma buru uzọ dupu ya jekuru Anas; n'ihi na ọ bu nna nwunye Kaiafas, onye bu onye-isi-nchu-àjà n'arọ ahu.
14 Ma Kaiafas bu onye ahu, bú onye nādu ndi-Ju, na ọ di nma ka otù nwoke nwua n'ihi ndi-Ju.
15 Saimon Pita so Jisus, ya na otù onye nēso uzọ Jisus: onye ahu nēso uzọ Jisus bu onye onye-isi-nchu-àjà mara, we so Jisus ba n'obí onye-isi-nchu-àjà.
16 Ma Pita guzoro n'ọnụ ụzọ n'èzí. Mbẹ ahu onye ahu nke nēso uzọ Jisus, nke onye-isi-nchu-àjà mara, puru, gwa nwanyi nēche ọnu-uzọ okwu, we kubata Pita.
17 Nwa-abọghọ ahu nke nēche nche we si Pita, Ọ̀ bughi gi onwe-gi bu kwa otù onye nime ndi nēso uzọ Nwoke a? Ọ si, Abughi m.
18 Ma ndi-orù na ndi nēje ozi guzoro n'ebe ahu, bú ndi sureworo ọku icheku; n'ihi na oyi nātu: ha we nānya kwa ọku: Pita we guzo n'akuku ha, nānya kwa ọku.
19 Onye-isi-nchu-àjà we jua Jisus bayere ndi nēso uzọ-Ya, na ozizí-Ya.
20 Jisus zara ya, si, Agwawom uwa okwu; Ọ dịtụla mgbe m na-ezi ihe n’ụlọ nzukọ na n’ụlọ nsọ, bụ́ ebe ndị Juu na-anọkarị; ọ dighi kwa ihe ọ bula m'nēkwuworo na nzuzo.
21 Gini mere I nājum? jua ndi nuru okwum, ihe M'gwaworo ha: le, ha mara ihe M'kwuru.
22 Ma mbẹ O kwusiri ihe ndia, otù onye nime ndi-oje-ozi nke guzoro nso were ọbụ aka-Ya tie Jisus, si, Ì nāza onye-isi-nchu-àjà otú a?
23 Jisus zara ya, si, Ọ buru na ekwuwom ihe ọjọ, bạ àmà bayere ihe ọjọ ahu: ma ọ buru nke-ọma, gini mere i nētim ihe?
24 Ma Anas ezigara ya n’abụ jekuru Kaiafas onye-isi-nchu-àjà.
25 Saimon Pita we guzo nānya ọku. Ya mere ha siri Ya, Ọ̀ bughi kwa gi onwe-gi bu otù onye nime ndi nēso uzọ-Ya? Ọ nāgọnari ya, si, Abughi m.
26 Otù nime ndi-orù onye-isi-nchu-àjà, bú onye-ikwu-ya, onye Pita bipuru nti-ya, si, Ọ̀ bughi na Mu onwem hughi gi na Ya n'ubi abạra ogige?
27 Ya mere Pita gọnari ọzọ: ngwa ngwa oke-ọkpa ahu we tie.
28 Ha we si na Kaiafas duru Jisus ba n'ulo-ikpe: ma ọ bu n'isi-ututu; ma ha onwe-ha abàghi n'ulo-ikpe, ka ewe ghara imeru ha; ma ka ha we rie oriri ngabiga.
29 Pailat we pukuru ha, si, Gini bu ebubo unu nēbo nwoke a?
30 Ha zara, si ya, Ọ buru na Ọ bughi onye nālu ọlu ọjọ, ayi agaghi-arara ya nye n'aka-gi.
31 Pailat we si ha, Werenu ya, kpe ya ikpé dika iwu-unu si di. Ya mere ndi-Ju siri ya, O zighi ayi ezi n'iwu ime ka onye ọ bula nwua;
32 Ka okwu Jisus we mezu, bú nke O kwuru, nēgosi ọnwu ọ gānwu.
33 Pailat we ba kwa ọzọ n'ulo-ikpe, kpọ Jisus, si Ya, Gì onwe-gi bu Eze ndi-Ju?
34 Jisus zara ya, si, Gì onwe-gi nēkwu okwu a n'onwe-gi, ma-ọbu ndi ọzọ gosiri gi ya bayerem?
35 Pailat we za, si, Ọ̀ bu onye-Ju ka m’bu? Mba-gi na ndi-isi-nchu-àjà ararawo Gi nye n'akam: gini ka i meworo?
36 Jisus zara, si, Ala-ezem esiteghi n'uwa nka: ọ buru na ala-ezem sitere n'uwa nka, ya mere ndi-orùm gālu ọlu, ka ewe ghara raram nye n'aka ndi-Ju: ma ubụ a ala-ezem esighi n'ebe a puta.
37 Ya mere Pailat siri Ya, Gì onwe-gi bu kwa eze? Jisus zara, si, Gi onwe-gi nāsi na Mu onwem bu eze. N'ihi nka ka amuworom, ọ bu kwa n'ihi nka ka m'biaworo n'uwa, ka m'we bạra ezi-okwu àmà. Onye ọ bula nke sitere n'ezi-okwu nānu olum.
38 Pailat we si Ya, Gini bu ezi-okwu? Ma mbẹ o kwusiri nka, Ọ pua jekuru ndi-Ju ọzọ, si ha, Achọtaghm ihe ọjọ n'aru Ya ma-ọli.
39 Ma unu onwe-unu nwere ome-n'ala, na m'rapuru unu otù onye n'ememe ngabiga: ùnu gēme kwa ka m'rapuru unu eze ndi-Ju?
40 Ya mere ha nile nēti kwa nkpu ọzọ, si, Ọ bughi Nwoke a, kama ọ bu Barabas. Ma Barabas bu onye-ori.

**ISI NKE 19**

1 Ya mere Pailat were Jisus, pia Ya ihe.
2 Ndi-agha we kpue okpu-eze nke ogwu, tukwasi ya n'isi, yikwasi ya uwe-nwuda ododo;
3 Ọ si, Ekele, Eze ndi-Ju! ha we were aka-ha tibụe ya.
4 Pailat we pua kwa ọzọ, si ha, Le, anameme ka ọ putakuru unu, ka unu we mara na ọ dighi ihe m'hutara n'aru Ya.
5 Jisus we puta, nēkpu okpu-eze nke ogwu ahu, na uwe-oyiyi ahu odo odo. Pailat we si ha, Le, Nwoke ahu!

15 Ma mbẹ ubọchi ahu gasiri, ayi chiri ubọ-ala-ayi, rigorue Jerusalem.
16 Ụfọdụ n’ime ndị na-eso ụzọ Sisaria sokwa anyị gaa, kpọta otu Manason onye Saịprọs, bụ́ agadi onye na-eso ụzọ, onye anyị na ya ga-anọkwa.
17 Ma mbẹ ayi biaruru Jerusalem, umu-nna-ayi were ọṅù nara ayi.
18 N'echi-ya Pọl we so ayi bakuru Jemes; ndi-okenye nile we nọ ya.
19 Ma mbẹ O kelesiri ha, O we kwusa nke-ọma ihe nile Chineke luworo n'etiti ndi mba ọzọ site n'ije-ozi-Ya.
20 Ma mbẹ ha nuru ya, ha we to Onye-nwe-ayi, si Ya, Nwa-nna-ayi, i huwo ka ọtutu nnù ndikom abua na ọgu iri nke ndi-Ju di ndi kwere; ha nile bu kwa ndi nēso iwu ekworo:
21 Ewe gosi ha ihe bayere gi, na I nēzí ndi-Ju nile ndi nọ n’etiti mba nile ka ha rapu Moses, si na ha ekweghi-ebì umu-ha úgwù, na ijeghari n’ukpuru.
22 Gini bu kwa gini? ìgwè madu ahu aghaghi ichikọta: n'ihi na ha gānu na I biawo.
23 Ya mere, me nka nke ayi nāsi gi: Ayi nwere ndikom anọ ndi kwere ha nkwa;
24 Ha were, me onwe-gi ka gi na ha di ọcha, bạ-kwa-ra ha ebubo, ka ha we kpua isi-ha: ka ha nile we mara na ihe ahu, nke anuru ha bayere gi, ọ bughi ihe ọ bula; ma ka gi onwe-gi nēje kwa ije n'usoro, nēdebe kwa iwu.
25 N’ihe banyere ndị mba ọzọ bụ́ ndị kwere ekwe, anyị edewo akwụkwọ ma kwubie na ha adịghị edebe ihe dị otú ahụ, ma e wezụga ka ha debe onwe ha pụọ n’ihe a chụrụ n’àjà nye arụsị, na ọbara, na n’anyagburu anyagbu, na ịkwa iko.
26 Pọl we kuru ndikom ahu, n'echi-ya we me onwe-ya ka ya na ha di ọcha, ba n'ulo uku Chineke, igosi ọlu-ubọchi nke ime-ọcha azuzu, rue mbẹ agēchu àjà nye onye ọ bula n'etiti ha.
27 Ma mbẹ ubọchi asa ahu fọduru ọgwugwu, ndi-Ju ndi Esia, mbẹ ha huru Ya n'ulo uku Chineke, kpalie ndi-Ju nile, tukwasi Ya aka;
28 nēti kwa nkpu, si, Ndikom Israel, nēyere aka: Onye a bu nwoke ahu, nēzí madu nile n'ebe nile megide ndi-Ju, na iwu, na ebe a: we me ka ndi-Grik ba kwa n'ulo uku Chineke, meru kwa ebe nsọ a.
29 (N'ihi na ha eburu uzọ hu ya na Trofimọs onye Efesọs n'obodo, onye ha nēchè na Pọl kpọbatara n'ulo uku Chineke.)
30 Obodo ahu nile we ma jijiji, ndi-Ju we bạkọta: ha we kuru Pọl, dọputa ya n'ulo uku Chineke: ngwa ngwa ewe mechie uzọ.
31 Ma mbẹ ha nāchọ ibụ ya, akukọ we biakute onye-isi usu-ndi-agha ahu, na Jerusalem nile nọ n'ọbụbạ-aghara.
32 Ngwa ngwa o were ndi-agha na ndi-ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise, bạkuru ha: mbẹ ha huru onye-isi-ọchi-agha na ndi-agha, ha rapuru ntibụ Pọl.
33 Onye-isi-agha we biakute nso, jide ya, si ka ewere nkpọrọ abua ke ya abụ; ma jụọ onye ọ bụ, na ihe o mere.
34 Ma ufọdu nēti kwa otù ihe, ndi ọzọ nēti kwa ihe ọzọ, n'etiti ìgwè madu ahu: ma mbẹ ọ nāmataghi ezi ọbụbạ-aghara ahu, o we si ka eburu ya ba n'ulo uku Chineke.
35 Ma mbẹ ọ nārigo n'elu ihe-nrigo, o we rue, na ndi-agha nēbu ya n'ihi ime ihe-ike nke ndi Israel.
36 N'ihi na ìgwè madu ahu sochiri, nēti nkpu, si, Wepu Ya.
37 Ma mbẹ anāchọ eduru Pọl ba n'ulo-ikwū ahu, ọ si onye-isi-ọchi-agha, Enwerem ike igwa gi okwu? Ònye siri, Ì nwere ike ikwu Grik?
38 Ọ̀ bughi gi onwe-gi, bú onye Ijipt ahu, onye mere oké ujọ n'iru ubọchi ndia, dupuworo n'ọhia, bú nnù ndikom iri, bú obụ-madu?
39 Ma Pọl siri, Mu onwem bu nwoke nke bu onye-Ju, onye Tasọs, obodo di na Silisia, onye-amuma nke obodo nābughi ihe: ma ariọm gi, kwe ka m'gāgwa ndi-Ju okwu.
40 Ma mbẹ o nyesiri ya ike, Pọl we guzo n'elu ihe-nrigo, tiyere ndi-Ju aka. Ma mbẹ emere ka ọ bạ nkiti, ọ gwara ha okwu n'asusu Hibru, si,

## ISI NKE 22

1 Umu-nnam, na ndi bu nna, nurunu nbạchi-obim nke mu onwem nēkweye unu ubụ a.
2 (Ma mbẹ ha nuru na Ọ nāgwa ha okwu n'asusu Hibru, ha we bạ nkiti kari: o we si,)
3 N’ezie abum nwoke nke bu onye-Ju, onye amuru na Tasọs, obodo di na Silisia, ma zụliterem n’obodo a n’ukwu Gameliel, ma kuziere ya dika ezi-okwu nke iwu nke ndi bu nna si di, ma nwe kwa ekworo n’ebe ọ nọ. Chineke, dika unu nile di ta.
4 Ma a kpagburu m n’ụzọ a ruo ọnwụ, na-ekekọta na nyefee n’ụlọ mkpọrọ ma ndị nwoke ma ndị nwanyị.
5 Dika onye-isi-nchu-àjà nābạ kwam àmà, na ọnọdu nile nke ndi-okenye: ndi m’nwe-kwa-ra akwukwọ-ozi n’aka umu-nna-ayi, we je Damaskọs, kuta ndi nọ n’ebe ahu abụ, rue Jerusalem, ka ewe ta ha ihe.
6 O rue, mbẹ m'nēje ije, nābiaru kwa Damaskọs nso n'ihe di ka etiti-ehihie, na mberede, oké ìhè nēsi n'elu-igwe nwua buruburum.
7 M'we da n'ala, nu olu ka ọ nāsim, Sọl, Sọl, gini mere i nēsobụm?
8 M'we za, si, Ònye ka i bu, Onye-nwe-ayi? O we sim, Mu onwem bu Jisus Onye Nazaret, Onye gi onwe-gi nēsobụ.
9 Ma ndi mu na ha nọ hu-kwa-ra ìhè ahu n'ezie, we tua egwu; ma ha anughi olu onye nāgwam okwu.
10 M'we si, Gini ka m'gēme, Onye-nwe-ayi? Jehova we sim, Bilie, ba na Damaskọs; ọ bu kwa n'ebe ahu ka agēgosi gi ihe nile nke edoworo gi ime.
11 Ma mbẹ m’nāpugh ihu-anya n’ihi ebube nke ìhè ahu, ebe ndi mu na ha nọ nēdu ha, m’we bata na Damaskọs.
12 Ma otù Ananaias, bú nwoke nātu egwu Chineke dika iwu si di, onye nēgosi kwa ezi àmà nke ndi-Ju nile ndi bi n'ebe ahu;
13 O biakuterem, guzo, sim, Nwa-nne Sọl, hu i uzọ. Ma n'otù oge hour ahu m'we legidere Ya anya.
14 Ọ si, Elohim nke nna-ayi-hà arọputawo gi, ka i we mara uche-Ya, hu Onye ezi omume ahu, na inu kwa olu nke ọnu-Ya.
15 N’ihi na i gābu onye-àmà-Ya nye madu nile nke ihe I huworo na nke i nuworo.
16 Ma ubụ a, gini mere i nānọ ọdù? bilie, ka eme kwa ha baptism, sachapu kwa nmehie-gi nile, nākpọku aha Onye-nwe-ayi.
17 O rue, mbẹ m'laghachiri na Jerusalem, ọbuná mbẹ m'nēkpe ekpere n'ulo uku Chineke, mu onwem nọ n'ọhuhu;
18 Ma we hu ka ọ nāsim, Me ngwa ngwa, si na Jerusalem pua ngwa ngwa: n'ihi na ha agaghi-anata àmà-Gi bayerem.

19 M'we si, Onye-nwe-ayi, ha matara na aturum ndi kwere na Gi n'ulo-nzukọ nile n'ulo-nkpọrọ, tie kwa ha ihe;
20 Ma mbẹ nwusiri ọbara nke onye-dike-gi, bú Stephen, mu onwem nēguzo kwa n'akuku, nēkwe kwa ka ọ nwua, we debe uwe-nbọkwasi nke ndi nēbụ ya.
21 O we sim, La: n'ihi na M'gēziga gi n'ebe a jekuru ndi mba ọzọ n'ebe di anya.
22 Ha we ge ya nti n'okwu a, welie olu-ha elu, si, Wepu madu di otú a n'uwa: n'ihi na o kwesịghị ekwesị ka ọ di ndu.
23 Ma mbẹ ha tisiri nkpu, tukwasi kwa uwe-ha, tukwasi uzuzu n'ikuku;
24 Onye-isi-agha we nye iwu ka ewebata ya n'ulo-ikwū ahu, ma we si ka ewe were ihe-otiti leta ya; ka O we mara ihe mere ha ji tie nkpu megide ya.
25 Ma mbẹ ha were nkpọrọ ke ya abụ, Pọl we si ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise nke guzoro nso, Ò ziri ezi n'iwu ka unu pia nwoke onye Rom ihe, nēnweghi kwa ikpé?
26 Ma mbẹ ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise nuru ya, ọ jekuru onye-isi-ọchi-agha, si, Lezi anya ihe i nēme: n'ihi na nwoke a bu onye Rom.
27 Onye-isi-agha we bia, si ya, Gwam, Gì onwe-gi bu onye Rom? Ọ si, E.
28 Onye-isi-ọchi-agha we za, si, Ọtutu ọnu-ọgugu ka m'ji nweta nnwere onwe a. Pọl we si, Ma amuworom onwe-ya.
29 Ngwa ngwa ha si n'ebe ọ nọ pua, bú onye kwesiri iju ya ase: ma onye-isi-ọchi-agha we tua egwu, mbẹ ọ masiri na ọ bu onye Rom, na n'ihi na o kere ya abụ.
30 N'echi-ya, n'ihi na ọ nāchọ imara ezi-okwu, n'ihi nka ka ndi-Ju nēbo Ya ebubo, o we tọpu ya n'usu-ndi-agha-ya, nye ndi-isi-nchu-àjà na nnọkọ-ikpé-ha nile ka ha bia, o we me ka Pọl ridata, guzo ya n'iru ha.

**ISI NKE 23**

1 Pọl we legide nnọkọ-ikpé ahu anya, si, Umu-nnam, ebiriwom ezi akọnuche nile n'iru Chineke rue ta.
2 Ma onye-isi-nchu-àjà Ananaias nyere ndi nēguzo n'akuku ya iwu ka ha tie ya ihe n'ọnu.
3 Pọl we si ya, Chineke gētibụe gi, gi mbịdi etisara nzu: n'ihi na gi onwe-gi nānọdu ala ikpem ikpe dika iwu si di, nēnye kwa ka etim ihe megidere iwu?
4 Ma ndi guzoro nso we si, Ọ̀ bu onye-isi-nchu-àjà nke Chineke ka i nākwulu?
5 Pọl we si, Umu-nnam, amaghm na ọ bu onye-isi-nchu-àjà: n'ihi na edewo ya n'akwukwọ nsọ, si, Ekwula okwu ọjọ bayere onye-isi ndi-Gi.
6 Ma mbẹ Pọl matara na otù uzọ n'uzọ bu ndi-Sadusi, na ndi fọduru bu ndi-Farisi, o we tie nkpu nime nnọkọ-ikpé, si, Umu-nna-ayi, Mu onwem bu onye-Farisi, nwa onye-Farisi: site n'olile-anya na nbilite-n'ọnwu nke ndi nwuru anwu ka akpọrọm. na ajụjụ.
7 Ma mbẹ O kwusiri nka, ise-okwu putara n'etiti ndi-Farisi na ndi-Sadusi: ìgwè madu ahu we kewa.
8 N'ihi na ndi-Sadusi nāsi na mbilite-n'ọnwu adighi, ma-ọbu mọ-ozi ma-ọbu mọ: ma ndi-Farisi nēkwuputa ha abua.
9 Oké iti-nkpu we bilie: ndi-ode-akwukwọ ndi sitere n'òtù ndi-Farisi we bilie, bạ uka, si, Ayi ahughi ihe ọjọ n'aru nwoke a: ma ọ buru na mọ ma-ọbu mọ-ozi gwawo ya okwu, ka ayi ghara ibuso ya agha; Chineke.
10 Ma mbẹ oké esemokwu putara, onye-isi-ọchi-agha, ebe ọ nātu egwu na agēme ka Pọl ghara idọpia ha, o we si ndi-agha ka ha rida, were ike kupu ya n'etiti ha, kubata ya n'ulo uku ahu.
11 N'abali nke sochiri Jehova we guzo n'akuku ya, si, Nwee obi-utọ, Pọl: n'ihi na dika I bạworom àmà na Jerusalem, otú a ka i gābạ kwa àmà na Rom.
12 Ma mbẹ chi bọrọ, ufọdu nime ndi-Ju bạkọrọ, ke onwe-ha abụ, si na ha agaghi-eri ihe ma-ọbu ihe-ọṅuṅu rue mbẹ ha gēbụ Pọl.
13 Ma ha dị ihe karịrị mmadụ iri anọ bụ ndị meworo nkekọta nkekọta nke a.
14 Ha we biakute ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye, si, Ayi abụwo onwe-ayi n'oké ọnu, na ayi agaghi-eri ihe ọ bula rue mbẹ ayi gēbụworo Pọl.
15 Ma ubụ a unu na nnọkọ-ikpé, gosi onye-isi-agha ka o me ka ọ ridakute unu echi, dika unu nāju ase nke-ọma bayere ya: ma ayi onwe-ayi, ma-ọbu ọ biaruru nso, di njikere ibụ ya.
16 Ma mbẹ nwa-nne-nwayi Pọl nuru na ha nēche anwu, o we je ba n'ulo uku ahu, gosi Pọl.
17 Pọl we kpọ otù nime ndi-agha ise biakute ya, si, Kuta nwa-okorọbia a jekuru onye-isi-ọchi-agha: n'ihi na o nwere okwu ikọrọ ya.
18 O we kuru ya, me ka ọ biakute onye-isi-ọchi-agha, si, Pọl, bú onye-nkpọrọ, we kpọm biakute ya, riọm ka m'me ka nwa-okorọbia a biakute gi, onye nwere okwu igwa gi.
19 Onye-isi-ọchi-agha we jide ya n'aka, jekuru ya na nzuzo, jua ya, si, Gini bu ihe i gāsim?
20 O we si, Ndi-Ju kwekọrịtara ka i riọ gi ka i gēme ka Pọl ridata echi na nnọkọ-ikpé, dika agāsi na ha nāju ya ase nke-ọma kari.
21 Ma gi onwe-gi ekwela n'iru ha: n'ihi na ihe karịrị ọgu ndikom abua nēchere ya n'etiti ha, ndi wereworo iyi kee onwe-ha, na ha agaghi-eri ihe, ha agaghi-aṅụ kwa, rue mbẹ ha gēbụ ya: ma ubụ a ka ha di njikere; na-achọ nkwa n'aka gị.
22 Onye-isi-ọchi-agha we zilaga nwa-okorọbia ahu, nye ya iwu, Le, agwala onye ọ bula na i gosiwom ihe ndia.
23 O we kpọ ndi-ọchi-agha abua biakute ya, si, Doziere ọgu ndi-agha ise ka ha je Sisaria, na ọgu ndi-inyinya atọ na iri, na ọgu ube iri, n'elekere nke-atọ nke abali;
24 Nye-kwa-nu ha anu-ulo, ka ha were tukwasi Pọl, me ka ọ biakute Felix, bú onye-isi n'udo.
25 O we de akwukwọ di otú a:
26 Klọdiọs Lisias nēkele onye-isi nke kachasi nma nke-uku Filiks.
27Ndi-Ju chiri nwoke a, ha gēme kwa ka ha nwua: m'we chiri usu-ndi-agha bia, naputa kwa ya, ebe m'mara na ọ bu onye Rom.
28 Ma mbẹ m'chọsiri ike imata ihe mere ha ji bo ya ebubo, M'we me ka ọ puta ba na nnọkọ-ikpé-ha.
29 Onye m'mara na a boro ya ebubo bayere iwu-ha, ma ọ dighi ihe ọ bula edeworo Ya ebubo kwesiri ọnwu ma-ọbu abụ.
30 Ma mbẹ ọ gwaram otú ndi-Ju nēchere nwoke ahu, eziterem gi ngwa ngwa, nye kwa ndi nēbo ya iwu ka ha kwu kwa n'iru gi ihe ha nwere megide ya. Daalụ.
31 Ya mere ndi-agha, dika enyere ha iwu, ha we kuru Pọl, kuru ya je Antipatris n'abali.
32 N'echi-ya ha rapuru ndi-inyinya ka ha soro ya je, we laghachi n'ulo uku ahu;
33 Ma mbẹ ha biaruru Sesaria, we nye onye-isi akwukwọ-ozi ahu, ha we guzo kwa Pọl nye n'iru ya.

34 Ma mbẹ onye-isi-ya guru akwukwọ ahu, ọ jua ala ala-ya bu. Ma mbẹ ọ matara na ọ bu onye Silisia;
35 M'gānu kwa gi, ka Ọ siri, mbẹ ndi-bo-gi gābia kwa. O we si ka edebe ya n'ulo-ikpé Herọd.

**ISI NKE 24**

1 Ma mbẹ ubọchi ise gasiri Ananaias onye-isi-nchu-àjà ridata, ya na ndi-okenye, na otù onye nēkwu okwu, aha-ya bu Tatọlọs, ha we gosi onye-isi okwu megide Pọl.
2 Ma mbẹ kpọputara ya, Tatọlọs malitere ibo ya ebubo, si, Ebe ayi nāchọta n'ọnọdu di-n'ọku nke-uku site n'aka-Gi, na eme-kwa-ra mba nka ezi omume nke-uku site n'aka-gi;
3 Ayi nānara ya mbẹ nile, na n'ebe nile, onye kachasi amara Felix, ya na ekele nile.
4 Otú ọ dị, ka m wee ghara ịgwụ gị ike karịa, a na m arịọ gị ka ị nụrụ okwu ole na ole banyere ebere gị.
5 N'ihi na ayi ahuwo nwoke a ka ọ bu onye nēme ka ọria ọria nēfe efe, na onye nēbuso ọgbaghara n'etiti ndi-Ju nile n'uwa dum, na onye-ndú nke otu ndi Nazaret;
6 Onye chọ-kwa-ra ime ka ulo uku Chineke ghara idi nsọ;
7 Ma onye-isi-ọchi-agha Lisias biakutere ayi, were kwa oké ihe-ike wezuga ya n'aka-ayi;
8 nēnye ndi nēbo Ya iwu ka ha biakute gi: site n'inyocha onye Gi onwe-gi puru imata ihe ndia nile, nke ayi nēbo Ya ebubo.
9 Ma ndi-Ju we kweta, si na ihe ndia di otú a.
10 Mbẹ ahu Pọl, mbẹ onye-isi kpọkuru ya ka ọ kwue okwu, si, Ebe m'mara na i buriworo mba nka onye-ikpé n'ọtutu arọ, mu onwem nēwere obi-utọ zaghachi Onwem kari:
11 N'ihi na ka i we ghọta na ọ fọduru ubọchi iri na abua mbẹ m'rigoro na Jerusalem ikpọ isi ala.
12 Ma ha ahụghị m n'ụlọ nsọ ka mụ na onye ọ bụla na-arụrịta ụka, ọ dịghịkwa eme ka ndị mmadụ bilie, ma ọ bụ n'ụlọ nzukọ ma ọ bụ n'obodo;
13 Ha apughi kwa igosi ihe ha nēbom ubụ a.
14 Ma nka ka m'nēkwuputa nye gi, na dika uzọ nke ha nākpọ ndu-ozizí, otú a ka m'nākpọ isi ala nye Chineke nke nnam-hà, nēkwere ihe nile nke edeworo n'akwukwọ iwu na n'akwukwọ ndi-amuma;
15 Ma nwee olile-anya n'ebe Chineke nọ, nke ha onwe ha kwa kwere, na a ga-enwe mbilite n'ọnwụ nke ndị nwụrụ anwụ, ma ndị ezi-omume na ndị ajọ omume.
16 Ma n'ime nke a ka m na-eme onwe m ka m nwee akọ-na-uche nke na-adịghị njọ n'ebe Chineke nọ na n'ebe mmadụ nọ mgbe nile.
17 Ma mbẹ ọtutu arọ gasiri abiaram iwetara mbam ebere, na onyinye-inata-iru-ọma.
18 Ya mere, ufọdu ndi-Ju sitere n'Eshia hurum na emerem ka m'di ọcha n'ulo uku Chineke, ọ bughi n'ihi ọtutu madu, ma-ọbu n'oké ọǹù.
19 Ndi kwesiri inọ n'ebe a n'iru Gi, nāju kwa, ma ọ buru na ha nwere ihe imegidem.
20 Ma-ọbu, ka ndia n'ebe a si, ọ buru na ha ahutawo ihe ọjọ ọ bula n'arum, mbẹ m'nēguzo n'iru nnọkọ-ikpé;
21 Ma-ọbughi n'ihi otù olu a, na m'nēguzo n'etiti ha, si, N'ihi nbilite-n'ọnwu nke ndi nwuru anwu ka unu nākpọm ajuju ta.
22 Ma mbẹ Filiks nuru ihe ndia, ebe ọ ma-kwa-ra uzọ ahu nke-uku kari, o we me ka ha di anya, si, Mbẹ Lisias, bú onye-isi-ọchi-agha gārida, m'gāmazu kwa okwu-unu.
23 O we nye ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise ka o debe Pọl, na ka o nwere onwe-ya, ka ọ ghara ibọchi kwa onye ọ bula nke ọ mara ya ijere ya ozi ma-ọbu biakute ya.
24 Ma mbẹ ubọchi ufọdu gasiri, mbẹ Felix biaruru nwunye-ya, bú Drusila, nke bu nwanyi-Ju, o we ziga kpọ Pọl, we nu ya bayere okwukwe nime Kraist.
25 Ma mbẹ ọ nēkwu okwu bayere ezi omume, na obi-obi, na ikpé nke gaje ibia, Filiks we ma jijiji, si, Je n'ihi mbẹ a; mbẹ ọ bula m'nwere oge di nma, m'gākpọku gi.
26 Ọ nēle anya na ewe nye ya ego site n'aka Pọl, ka o we tọpu ya: o we nēziga kpọ ya ọtutu, kpayere ya uka.
27 Ma mbẹ arọ abua gasiri Pọsiọs Festọs batara n'ime-ulo Felix: ma Felix, ebe ọ nāchọ igosi ndi-Ju ihe nātọ utọ, o we rapu Pọl n'abụ.

**ISI NKE 25**

1 Ma mbẹ Festọs batara n'ala ahu, mbẹ ubọchi atọ gasiri o si na Sisaria rigo na Jerusalem.
2 Onye-isi-nchu-àjà na ndi-isi ndi-Ju we kọrọ ya okwu bayere Pọl, riọ ya;
3 O we riọ amara imegide ya, ka o we ziga kpọ ya na Jerusalem, nēche anwu n'uzọ ime ka ọ nwua.
4 Ma Festọs zara, si, ka edebe Pọl na Sesaria, na ya onwe-ya gāpu kwa n'ebe ahu ngwa ngwa.
5 Ya mere, ka ha, ka ọ siri, bú ndi puru n'etiti unu, sorom rida, bo nwoke a ebubo, ma ọ buru na ihe ọjọ di nime ya.
6 Ma mbẹ ọ nānọgide n'etiti ha ihe kari ubọchi iri, ọ ridara na Sisaria; n'echi-ya we nānọdu ala n'oche-ikpé we si ka akuru Pọl.
7 Ma mbẹ ọ biaruru, ndi-Ju ndi si na Jerusalem ridata guzoro buruburu, bạsa ọtutu mkpesa di ike megide Pọl, nke ha nāpughi igosi.
8 Ma mbẹ Ọ zara onwe-ya, si, Ma-ọbu megide iwu ndi-Ju, ma-ọbu megide ulo nsọ, ma-ọbu megide Siza, emeghm ka M'mehie ihe ọ bula.
9 Ma Festọs, ebe ọ nāchọ ime ndi-Ju ihe nātọ utọ, ọ zara Pọl, si, Ì gārigo na Jerusalem, ka ewe kpe kwa gi ikpé bayere ihe ndia n'ebe ahu n'irum?
10 Pọl we si, Mu onwem nēguzo n'oche-ikpé Sisa, ebe anēkpem ikpé: ọ dighi ihe-njọ ndi-Ju ka m'meworo, dika Gi onwe-gi mara nke-uku.
11 N'ihi na asi na m'bu onye-nmehie, ma-ọbu ọ buru na emewom ihe ọ bula kwesiri ọnwu, achọghm inwu: ma ọ buru na ọ dighi ihe ọ bula nime ihe ndia nēbom ebubo, ọ dighi onye ọ bula puru raram nye n'aka ha. Ana m arịọ Siza.
12 Ma Festọs, mbẹ ya na nnọkọ-ikpé bạra uka, ọ za, si, Ọ̀ bughi Sisa ka i kpọkuru? jekuru Siza ka i gāla.
13 Ma mbẹ ubọchi ufọdu gasiri eze, Agripa na Bernice biaruru Sesaria ikele Festọs.
14 Ma mbẹ ha nọsiri n'ebe ahu ọtutu ubọchi, Festọs we kọrọ eze okwu Pọl, si, E nwere otù nwoke Felix rapuru n'abụ;
15 Onye ahu, mbẹ mu onwem nọ na Jerusalem, ndi-isi-nchu-àjà na ndi-okenye ndi-Ju gwaram okwu bayere ya, nāchọ ka m'kpe ya ikpe.
16 M'we zara, si, Ọ bughi ukpuru ndi Rom ka ha rapuru nwoke ọ bula ka nwua, tutu onye eboro ebubo enweghi ndi nēbo ya ebubo iru na iru, ma nwe kwa ikike iza okwu bayere onwe-ya bayere nmebi ahu nke emereri ya.

17 Ya mere, mgbe ha bịarutere ebe a, n’egbughị oge n’echi ya m wee nọrọ ọdụ n’oche-ikpe, ma nye iwu ka a kpọta nwoke ahụ.
18 Ma mbẹ ndi-bo ebubo biliri megide ha, ọ dighi kwa onye ọ bula ha nēbu ebubo bayere ihe m'chère:
19 Ma ha nwere ajụjụ ụfọdụ megide ya banyere nkwenkwe ụgha nke ha, na banyere otu Jizọs, onye nwụrụ anwụ, onye Pọl kwuru na ọ dị ndụ.
20 Ma n’ihi na m’nwere obi abua n’okwu di otú a, m’we jua ya ma Ọ gāga Jerusalem, ka ewe kpe ya ikpé bayere okwu ndia n’ebe ahu.
21 Ma mgbe Pọl rịọrọ ka edebe ya ruo n’ọnụ nke Ọgọstọs, m wee nye iwu ka edebe ya ruo mgbe m ga-ezipụ ya jekwuru Siza.
22 Agripa we si Festọs, M'gānu kwa nwoke ahu n'onwe-ya. Ọ si, echi, i gānu ya.
23 N'echi-ya, mbẹ Agripa na Bernice biaruru n'oké ọǹù, we ba n'ebe anēkwu okwu, ya na ndi-isi-ọchi-agha na ndi-isi obodo, n'iwu Festọs ka eweputara Pọl.
24 Festọs we si, Eze Agripa na ndikom nile ndi ayi na ha nọ n'ebe a, unu nāhu nwoke a, onye ìgwè madu nile nke ndi-Ju kpayerem uka bayere ya, ma na Jerusalem ma na n'ebe a, nēti nkpu na o kwesịghị ime ya. dịrị ndụ ọzọ.
25 Ma mbẹ m’chọtara na o meghi ihe ọ bula kwesiri ọnwu, ma na ya onwe-ya arịọwo ka ọ kpọkue Ọgọstọs, ekpebirim iziga ya.
26 Ọ dighi kwa ihe ọ bula m'nādighi idegara onye-nwem akwukwọ bayere ya. N'ihi nka emewom ka ọ puta n'iru gi, ma kari n'iru gi, eze Agripa, ka m'we nwe ihe m'gēde, mbẹ enyochasiri ya.
27 N’ihi na ọ dị m ka ọ bụ ihe ezi uche na-adịghị na ya izipu onye-mkpọrọ, ma ọ bụghị site n’ịkọpụta mpụ ndị e boro ya.

**ISI NKE 26**

1 Agripa we si Pọl, Ewerewo gi onwe-gi ikwu okwu bayere Onwe-gi. Pọl we setipu aka-ya, za n'onwe-ya:
2 chì na m’nwere onye ihe nāgara nke-ọma, eze, bú Agripa, n’ihi na m’gāzaghachi Onwem ta n’iru gi bayere ihe nile nke ndi-Ju nēbom ebubo:
3 Karịsịa n’ihi na amaara m na ị bụ onye maara ụkpụrụ na ajụjụ nile nke dị n’etiti ndị Juu: n’ihi ya a na m arịọ gi ka i were ntachi obi za m.
4 Ndi-Ju nile mara ndum site na mbẹ m'di na nwata, nke di na mbu n'etiti mbam na Jerusalem;
5 ndi maram site na mbu, ma ọ buru na ha gābạ àmà, na n'otù nzuzo nke okpukpe-ayi ka m'nādi ndu, dika onye-Farisi.
6 Ma ubụ a mu onwem nēguzo, ewe kpem ikpe n'ihi olile-anya nke nkwa Chineke kwere nna-ayi-hà;
7 N’ihi nkwa nke ebo anyị iri na abụọ, na-ejere Chineke ozi ngwa ngwa ehihie na abalị, nwere olileanya ịbịa. N'ihi olile-anya ahu, eze Agripa, ndi-Ju nēbom ebubo.
8 N'ìhi gini ka ọ gādi na ọ bu ihe-efu n'anya-unu, na Chineke gēme ka ndi nwuru anwu bilie?
9 N’ezie achọrọm n’onwem na m’gāgaghi-eme ọtutu ihe megidere aha Jisus Onye Nazaret.
10 Nke ahu ka m’me-kwa-ra na Jerusalem: ewe mechibido kwa ọtutu ndi-nsọ n’ulo-nkpọrọ, ebe m’nataworo ikike n’aka ndi-isi-nchu-àjà; ma mbẹ emere ka ha nwua, M'we nye olum imegide ha.
11 M’we nye ha ahuhu ọtutu n’ulo-nzukọ nile, manye ha ikwulu Chineke; ebe m'we were iwe nke-uku megide ha, ewe kpabụrum ha ọbuná rue obodo di iche iche.
12 Ma mbẹ m’siri na Damaskọs ka m’ji ikike na iwu sitere n’aka ndi-isi-nchu-àjà;
13 N’etiti ehihie, Eze, ahụrụ m n’ụzọ ahụ ìhè sitere n’elu-igwe, n’elu onwunwu nke anyanwụ, na-enwu gbaa gburugburu m na ndị mụ na ha na-eme njem.
14 Ma mbẹ ayi nile dasiri n'ala, m'we nu olu nāgwam okwu, nāsi n'asusu Hibru, Sọl, Sọl, gini mere i nēsobụm? ọ bu ihe siri ike n'aru gi itu ọnu-ọgu isi ukwu ukwu.
15 M'we si, Ònye ka i bu, Onye-nwe-ayi? Ọ si, Mu onwem bu Jisus Onye I nēsobụ.
16 Ma bilie, guzo kwa n’ukwu-gi: n’ihi na emerem ka i hu Ya anya n’ihi nka, ime gi ka i buru onye nēje ozi na onye-àmà nke ihe ndia nke i huworo, na nke ihe ahu nke M’gēme ka i hu Ya anya nime ha;
17 nānaputa gi n'aka ndi nile di iche iche, na n'aka mba nile, ndi Mu onwem nēziga gi jekuru;
18 Imeghe anya ha, na ịtụgharị ha site n’ọchịchịrị gaa n’ìhè, na site n’ike nke Setan gaa n’ebe Chineke nọ, ka ha wee nata mgbaghara nke mmehie nile, na ihe-nketa n’etiti ndị edoro nsọ site n’okwukwe nke dị n’ime m.
19 Ya mere, eze Agrịpa, enupughim m n’ọhù nke elu-igwe;
20 Ma were ụzọ gosi ndị Damaskọs, na na Jerusalem, na n’akụkụ nile nke Judia, na mgbe ahụ nye ndị Jentaịlụ, ka ha chegharịa na chigharịkwuuru Chineke, ma na-arụ ọrụ kwesịrị nchegharị.
21 N’ihi nke a ka ndị Juu jidere m n’ụlọ nsọ, chọọ igbu m.
22 Ya mere, ebe m nwetara enyemaka site n’aka Chineke, m na-anọgide ruo taa, na-agbara ma ndị nta ma ndị ukwu àmà, na-ekwughị ihe ọ bụla ọzọ ma e wezụga ihe ndị amụma na Mozis kwuru na ọ ga-abịa.
23 Na Kraịst ga-ata ahụhụ, na na ọ ga-abụ onye mbụ ga-esi na ndị nwụrụ anwụ bilie, ma mee ka ìhè nye ndị mmadụ na ndị mba ọzọ.
24 Ma mbẹ o nēkwu okwu otú a n'onwe-ya, Festọs were oké olu si, Pọl, gi onwe-gi nọ n'akuku onwe-gi; Ọtụtụ mmụta na-eme ka ị na-agba ara.
25 Ma ọ siri, Adighim ara, onye kachasi amara Festọs; ma kwupụta okwu nke ezi-okwu na ịdị nro.
26 N'ihi na eze mara ihe ndia, Onye mu onwem nēkwu kwa okwu n'iru ya: n'ihi na ekwewom na ọ dighi ihe ọ bula nime ihe ndia ezonariworo ya; n'ihi na emeghi ihe a na nkuku.
27 Eze Agrịpa, ì kwere ndi-amuma? Amaaram na i kwere.
28 Agripa we si Pọl, Ọ fọduru i nēkwem ka m'bu Onye Kraist.
29 Pọl we si, anamachọ Chineke, ka ọ bughi nání Gi, kama kwa ndi nile ndi nānu okwu ta, ka ha buru ihe fọduru, ha na ha nile ka m'di, ma-ọbughi abụ ndia.
30 Ma mbẹ o kwusiri okwu ndia, eze biliri, ya na onye-isi, na Bernice, na ndi ha na ha nọduru;
31 Ma mbẹ ha jepuru, ha kparita uka n'etiti onwe-ha, si, Nwoke a emeghi ihe kwesiri ọnwu ma-ọbu abụ.
32 Agripa we si Festọs, Agarararapuru nwoke a, ma ọ buru na ọ gaghi-akpọku Sisa.

**ISI NKE 27**

1 Ma mbẹ ekpebisiri ike na ayi gāba n'Itali, ha we rara Pọl na ufọdu ndi-nkpọrọ ọzọ nye n'aka otù ọchi-agha nāchi ọgu

ndi-agha ise, aha-ya bu Juliọs, bú ọchi-agha nke ndi-agha Ọgustọs.
2 Ma ayi batara n'ubọ nke Adramitiọm, we ba n'ubọ, nke bu iga n'akuku osimiri nile nke Esia; otù Aristakọs, onye Masedonia nke Tesalonaika, nọyere ayi.
3 N’echi ya, anyị bịarutere na Saịdọn. Juliọs we were obi-ọma riọ Pọl, nye ya ohere ijekuru ndi-eyì-ya ka o we nweta ume-ya.
4 Ma mbẹ ayi siri n'ebe ahu pua, ayi ga n'okpuru Saiprọs, n'ihi na ifufe nēfegide.
5 Ma mbẹ ayi gasiri n'ofè oké osimiri nke Silisia na Pamfilia, ayi we rue Maira, bú obodo Lisia.
6 Ma n’ebe ahu ka ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise hutara ubọ Aleksandria, nke nēje Itali; O we tiye ayi nime ya.
7 Ma mbẹ ayi ji nwayọọ nwayọọ ubọ ọtutu ubọchi, ma ọ di ike iru na ncherita-iru Knidọs, ifufe ekweghi kwa ayi, ayi we ga n'okpuru Krit, na ncherita-iru Salmon;
8 Ma, ọ siri ike ịgafe ya, bịarute n’otu ebe a na-akpọ ebe mgbaba mara mma; obodo Lasea di nso n'ebe ahu.
9 Ma mbẹ ọtutu oge gwusiri, mbẹ ikwọ di kwa egwu ubụ a, n'ihi na obubu-ọnu agabigawo ubụ a, Pọl dụrụ ha ọdụ,
10 O we si ha, Ndi-nwe-ayi, anurum na ije-ije a gādi n'ihe-nbụ na ọtutu nbibi, ọ bughi nání ibu ibu na ubọ, kama ọ bu kwa nke ndu-ayi.
11 Otú ọ di, ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise nēkwere onye-isi na onye-nwe ubọ, kari ihe Pọl nēkwu.
12 Ma n’ihi na ọdụ ụgbọ mmiri ahụ adịghị mma maka oge oyi n’ime ya, ọtụtụ n’ime ha tụrụ aro ka ha pụọkwa n’ebe ahụ, ma ọ bụrụ na ha ga-erute Finike n’ụzọ ọ bụla, na n’ebe ahụ n’oge oyi; nke bụ ọdụ ụgbọ mmiri nke Krit, ma n'ebe ndịda ọdịda anyanwụ na n'ebe ugwu ọdịda anyanwụ.
13 Ma mgbe ifufe nke si n’ebe ndịda fekwara nwayọọ nwayọọ, ebe ha chere na ha enwetawo ihe ha bu n’obi, hapụ ebe ahụ, ha gawara n’akụkụ Krit.
14 Ma n’oge na-adịghị anya, oké ifufe malitere imegide ya, nke a na-akpọ Yuruklidọn.
15 Ma mbẹ ejidesiri ubọ ahu, ma ọ pughi ibuli ifufe, ayi we kwere ya ka ọ bạ.
16 Ma ayi bạgara n'okpuru otù agwe-etiti nke anākpọ Klọda, ayi nwere ọtutu ọlu isi n'ubọ bia:
17 Ma mbẹ ha buliri, ha were ihe-iye-aka, ke-ọkiké n'ubọ; ma, n’ịtụ egwu ka ha ghara ịdaba n’ájá dị ndụ, kwọọ ụgbọ mmiri, ma otú ahụ a chụpụrụ ha.
18 Ma ebe oké ifufe na-enugharị anyị nke ukwuu, n’echi ya ha mere ka ụgbọ mmiri ahụ dị mfe;
19 Ma n’ubọchi nke-atọ, ayi we were aka-ayi tufue ihe-ọkiké nke ubọ.
20 Ma mgbe anwụ ma-ọbụ kpakpando na-apụtaghị n’ọtụtụ ụbọchị, ma ọ dịghị obere oke-ikuku nke dakwasịrị anyị, e wepụrụ olile-anya nile na a ga-azọpụta anyị.
21 Ma mbẹ ọtutu ubọchi nādighi-ata, Pọl guzoro n'etiti ha, si, Ndi-nwe-ayi, unu gēgem nti, na unu agaghi-esi na Krit puta, ka unu we nweta ihe ọjọ a na ihe-efu a.
22 Ma ubụ a arim unu ka unu nwe obi-ike: n’ihi na ọ dighi ndu ọ bula gāla n’etiti unu, ma-ọbughi nke ubọ.
23 N'ihi na mọ-ozi nke Chineke guzoro n'akukum n'abali a, onye mu onwem bu kwa onye m'nēfè;
24 si, Atula egwu, Pọl; aghaghi iwere gi n'iru Sisa: ma, le, Chineke enyewo gi ndi nile ndi soro gi kwọọ.
25 Ya mere, ndi-nwe-ayi, nwenu obi-utọ: n’ihi na ekwewom Chineke, na ọ gādi kwa dika agwaram.
26 Otú ọ dị, a ga-atụpụ anyị n’otu agwaetiti.
27 Ma mbẹ abalị nke-iri-na-anọ ruru, mbẹ a chupuru ayi rigo na ala nime Adria, dika etiti abali ndi-ubọ ahu chere na ha biaruru nso n'otù ala;
28 ha we tùa, hu ya orú fatọm: ma mbẹ ha gasiri n'iru nke-ntà, ha tù kwa uda ọzọ, hu na ọ bu fatom iri na ise.
29 Ya mere, ebe ha nātu egwu na ayi agaghi-ada n'elu nkume di elu, ha we si n'azu-ya tufue arịlịka anọ, we chọ ubọchi.
30 Ma mbẹ ndi-ọbụbọ nāchọ isi n'ubọ bạlaga, mbẹ ha siri n'ubọ wezugara ubọ ahu n'ubọ, n'ihi na ha nātupu arịlịka n'elu ubom.
31 Pọl we si ọchi-agha ise ahu na ndi-agha, Ọ buru na ndia eguzoghi n'ubọ, apughi izọputa unu.
32 Ndị agha ahụ wee bipụ ụdọ ụgbọ mmiri ahụ, hapụ ya ka ọ daa.
33 Ma mbẹ ubọchi nābia, Pọl we riọ ha nile ka ha rie ihe, si, Ta bu ubọchi nke-iri-na-anọ ka unu nọchiri anya, nēbu kwa ọnu, nēnweghi ihe ọ bula.
34 N'ihi nka ariọm unu ka unu rie: n'ihi na nka diri aru-unu: n'ihi na otù agiri-isi agaghi-ada n'isi onye ọ bula nime unu.
35 Ma mbẹ o kwusiri okwu ndia, O were obẹ achicha, nēkele kwa Chineke n'iru ha nile: mbẹ ọ nyawasiri ya, ọ malitere iri.
36 Mgbe ahụ, ha niile nwere obi ụtọ, ma ha werekwa anụ.
37 Ma ayi nile nọ n'ubọ ahu ọgu madu iri-na-asatọ na iri na isi.
38 Ma mbẹ ha risiri nri nke-uku, ha we me ka ubọ ahu di arọ́, tubà ọka wheat n'oké osimiri.
39 Ma mbẹ chi bọrọ, ha amaghi ala ahu: ma ha chọputara otù miri-iyi nke di n'ofè, nke ha nēchè na ọ buru na ọ puru ime, itubà n'ubọ ahu.
40 Ma mbẹ ha buliri arịlịka nile, ha we nye onwe-ha nye n’oké osimiri, tọpu udọ̀ ndu-udọ̀ ahu, welie ákwà-nsughari na ifufe, we che iru n’ikpere osimiri.
41 Ha we da n'ebe oké osimiri abua zukọrọ, ha we da ubọ ahu n'ala; ma akụkụ nke ihu rapagidesie ike, wee nọgide na-enweghị ike ibugharị, ma ihe ike nke ebili mmiri gbajie akụkụ azụ ya.
42 Ma ndụmọdụ ndị-agha bụ igbu ndị mkpọrọ, ka onye ọ bụla n’ime ha wee ghara igwu mmiri wee gbapụ.
43 Ma ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise, ebe ọ nāchọ izọputa Pọl, o gbochiri ha n'obi-ha; ma nye iwu na ndị nwere ike igwu mmiri ga-ebu ụzọ tụba onwe ha n’ime oke osimiri, rute n’elu ala;
44 Ma nke fọduru, ufọdu n'elu ibo, na ndi fọduru n'iberibe nke ubọ. O wee ruo na ha nile gbapụrụ n’udo baa n’ala.

## ISI NKE 28

1 Ma mgbe ha gbapụrụ, ha matara na a na-akpọ agwaetiti ahụ Melita.
2 Ma ndi-ahia ahu mere ayi ebere ọ bughi ihe ntà: n'ihi na ha muyere ọku, nabata ayi, onye ọ bula, n'ihi miri-ozuzo di ubụ a, na n'ihi oyi.
3 Pọl we chikọta ùkwù nkpa-n'aka, tukwasi ha n'ọku, ugwọ-ọku we si n'oké ọku puta, kegide n'aka-ya.
4 Ma mbẹ ndi ala ahu huru anu-ọhia ahu ka ọ nēkwudo n'aka-ya, ha we kwurita n'etiti onwe-ha, N'ezie nwoke a bu obụ-madu, onye ọ bu ezie na o siri n'oké osimiri wepuga onwe-ya, ma ibọ̀-ọ́bọ̀ ekweghi ka ọ di ndu.
5 O we tiye anu-ọhia ahu n'ọku, ọ dighi kwa ihe ọjọ ọ bula o mere.

6 Otú ọ di, ha lere anya mbẹ ọ gāza, ma-ọbu da n'ala n'ọnwu na mberede: ma mbẹ ha lesiri anya ọtutu mbẹ, ma ha ahughi ihe ọjọ ọ bula daputara ya, ha we bạnwe obi-ha, si na ọ bu chi.

7 N’ebe ahu ka ihe-onwunwe nke onye-isi agwaetiti ahu, onye aha-ya bu Pọbliọs, di; Onye nara ayi, we nọyere ayi ubọchi atọ nke-ọma.

8 O rue, na nna Pọbliọs dinari n'aru-ọku na ọbara-ọbara: onye Pọl we bakuru, kpe ekpere, bikwasi ya aka-ya abua, me ka aru di ya ike.

9 Ya mere, mbẹ emere nka, ndi ọzọ kwa, bú ndi nwere ọria nādighi nma n'agwe-etiti ahu, we bia, ewe me ka aru di ha ike.

10 Onye were kwa ọtutu nsọpuru ayi sọpuru ayi; ma mgbe anyị pụrụ, ha bo anyị ihe ndị dị mkpa.

11 Mgbe ọnwa atọ gachara, anyị gawara n’ụgbọ Aleksandria, bụ́ onye oyi na-atụ n’àgwàetiti ahụ, onye ihe ịrịba ama ya bụ Castor na Pollux.

12 Mgbe anyị rutere na Sirakọs, anyị nọrọ n’ebe ahụ ụbọchị atọ.

13 Ayi we si n'ebe ahu bạ buruburu, bia rue Rhegium: mbẹ otù ubọchi gasiri ifufe Ndida we fe, ayi bia n'echi-ya rue Putioli:

14 Ayi we chọta umu-nna-ayi, ewe chọ ayi ka ayi na ha nọdu ubọchi asa: ayi we jerue Rom.

15 Ma site n’ebe ahu, mbẹ umu-nna-ayi nuru okwu-ayi, ha we bia izute ayi rue ubọchi Appi, na ulo-nri atọ: mbẹ Pọl huru, o kele Chineke, nwe kwa obi-ike.

16 Ma mbẹ ayi biaruru Rom, ọchi-agha nāchi ọgu ndi-agha ise we nye ndi-nkpọrọ n'aka onye-isi ndi-obụ̄: ma e kwere Pọl ka ya na onye-agha nēchebe ya biri nání ya.

17 O rue, mbẹ ubọchi atọ gasiri, na Pọl kpọkọtara ndi-isi ndi-Ju: mbẹ ha zukọrọ, ọ si ha, Umu-nnam, ọ bu ezie na emeghm ihe ọ bula megide ndi-Ju, ma-ọbu omenala nna-ayi-hà. , n’agbanyeghị nke ahụ, a napụtara m ndị mkpọrọ site na Jeruselem n’aka ndị Rom.

18 Ndi, mbẹ ha lesirim anya, ha gārapum ka m'la, n'ihi na ọ dighi ihe-ọnwu di nimem.

19 Ma mbẹ ndi-Ju kwuworo okwu megide ya, ewe megidem ka m'we kpọkue Sisa; ọ bughi na m'gaghi-ebo mbam ebubo.

20 N'ihi nka ka m'jiworo kpọku unu, ihu unu, na igwa unu okwu: n'ihi na n'ihi olile-anya Israel ka ejiworom abụ a abụ a.

21 Ha we si ya, Ọ dighi kwa akwukwọ-ozi sitere na Judia ka ayi nataworo bayere gi, ọ dighi kwa umu-nne ọ bula nime umu-nne ndi biara gosiri, ma-ọbu kwue okwu ọjọ bayere gi.

22 Ma ayi nāchọ inu gi ihe I nēchè: n'ihi na ihe bayere òtù a, ayi matara na ebe ọ bula anēkwu okwu megide ya.

23 Ma mbẹ ha doro Ya otù ubọchi, ma ọtutu madu biakutere ya n’ebe-obibi-ya; Ọ kọwaara ha nye ha, bạ kwa àmà ala-eze Chineke, nēkweye ha bayere Jisus, site n'iwu Moses, site kwa n'akwukwọ ndi-amuma, site n'ututu rue anyasi.

24 Ma ufọdu kwere ihe ekwuru, ma ufọdu ekweghi.

25 Ma mbẹ ha nēkwetaghi n'etiti onwe-ha, ha we la, mbẹ Pọl kwusiri otù okwu, si, Mọ Nsọ gwara nna-ayi-hà okwu nke-ọma site n'ọnu Aisaia onye-amuma;

26 Si, Jekuru ndi nka, si, N'ọnunu unu gānu, ma unu agaghi-aghọta; ma n'ọhuhu, unu gāhu, ma unu agaghi-ahu:

27 N'ihi na obi nke ndi nka emewo ujọ, ma nti-ha kpuchiri ọnu ihe, ma anya-ha ka ha mechiri; ka ha we ghara iji anya-ha hu uzọ, were nti-ha nu ihe, were kwa obi-ha ghọta, we chigharia, M'we me ka aru di ha ike.

28 Ya mere, mara unu, na ezitewo nzọputa Chineke nye ndi mba ọzọ, na ha gānu kwa ya.

29 Ma mbẹ O kwuworo okwu ndia, ndi-Ju we pua, nwe-kwa-ra ọtutu itule n’etiti onwe-ha.

30 Pọl we biri arọ abua zuru ezu n'ulo-ya nke egoro ọlu, we nara ndi nile bakuru ya;

31 nēkwusa ala-eze Chineke, nēzí kwa ihe nile bayere Onye-nwe-ayi Jisus Kraist, were obi-ike nile, ọ dighi onye ọ bula nēbọchi Ya.